# Magana Jari Ce



Littafi Na Uku

# MAGANA JARI CE

YARO, BA DA KUƊI A
GAYA MAKA!

LITTAFI NA UKU




NORTHERN NIGERIAN PUBLISHING COMPANY
ZARIA

# LABARUN DA KE CIKI


| | Shafi |
|---|---|
| MAGANA JARI CE .. .. .. .. .. .. | 1 |
| KOWA YA DOGARA GA ALLAH, KADA YA JI TSORON MAHASSADA, BALLE KETA | 9 |
| IN ALLAH YA TAIMAKE KA, KAI KUMA KA TAIMAKI NA BAYA GARE KA .. .. .. .. | 22 |
| GIRMAN KAI RAWANIN TSIYA .. .. .. .. | 25 |
| WANDA KE WULAKANTA JAMA'A DUK YA GA IYAKARSA .. .. .. .. .. .. | 34 |
| 'DAN HAKIN DA KA RAINA SHI KE TSONE MA IDO .. | 50 |
| ALHERI DAN KO NE, BA YA FA'DUWA KASA BANZA .. | 63 |
| MUNAFUNCI DODO, YA KAN CI MAI SHI .. .. | 74 |
| KWA'DAYI MABU'DIN WAHALA. IM BA KWA'DAYI, BA WULAKANCI .. .. .. .. .. | 96 |
| YARO 'BATA HANKALIN DARE KA YI SUNA .. .. | 107 |
| KAREN BANA SHI KE MAGANIN ZOMON BANA .. .. | 112 |
| IN ZA KA GINA RAMIN MUGUNTA, GINA SHI GAJERE .. .. .. .. .. .. .. | 124 |
| RAMA CUTA GA MACUCI IBADA .. .. .. .. | 133 |
| MAI ARZIKI KO A KWARA YA SAI DA RUWA .. .. | 149 |
| LABARIN SARKI JATAU .. .. .. .. .. | 172 |
| SA'A WADDA TA FI MANYAN KAYA .. .. .. | 187 |
| HASSADA GA MAI RABO TAKI .. .. .. .. | 205 |

LABARUN DA KE CIKI

*Shafi*

ZAKARAN DA ALLAH YA NUFE SHI DA CARA, ANA MUZURU ANA SHAHO, SAI YA YI .. 220

MAI RABON SHAN DUKA BA YA JIN KWABO, SAI YA SHA.. .. .. .. .. .. .. 237

LABARIN SUSUSU DA SHASHASHA .. .. .. 248

KOWA YA DAKA RAWAN WANI, YA RASA TURMIN DAKA TASA .. .. .. .. .. .. 256

SAI BANGO YA TSAGE KADANGARE KE SAMUN WURIN SHIGA .. .. .. .. .. .. 269

## MAGANA JARI CE



CIKIN littafi na biyu mun gaya muku an jarraba Waziri Aku da Haziƙ, Akun Sarkin Sirika, har Waziri Aku ya ƙara samun girma a cikin wannan jarrabawa. To, bayan da Sarkin Sirika ya koma garinsa, aka yi 'yan watanni, ran nan Waziri Aku ya yi nishaɗi, sai ya tashi fir, ya yi ta yawo cikin gari. Yana cikin tashi, ya kawo ga wata tsamiya kusa da waɗansu marinai, sai ya sauka, ya huta domin ya daɗe rabonsa da ya yi amfani da fukafukansa. Yana nan kan tsamiyar, sai ya ga wani tsohon marini ya nufo wurin ɗansa da ya ke koyon rini, ya tarar ya rina wani zane dabbare-dabbare ya kama hannuwansa yana koya masa yadda a ke yi. In yaron nan ya kama tufa ba daidai ba, sai ya ga tsohon nan ya mangare shi, ya ce, "Ba haka a ke yi ba, haka a ke yi."



Da Waziri ya ƙare kallonsu, shi ko ba wanda ya gan shi, sai ya tashi ya nufi unguwar Haɓe, can kuma ya tarad da wani malami yana ta dukan ɗansa, don ya ɓace wajen biya karatu. Ba ma wata ɓacewa ya yi mai yawa ba, maimakon ya ce, "Hasaɓe da wasali bisa shi ne ha," sai ya ce, "Hasaɓe da wasali bisa shi ne hi." Amma da uban ya same shi da



duka, sai ka ce ba zai bar shi da rai ba. Sai Waziri ya tashi ya nufi gidansa, yana tunani. Kafin kuma ya kai, ya iske wani wanzami na zagin ɗansa, wai ya yanke wani yaro da ya ke wa aski.

Da Waziri ya ga haka sai ya ce, "A'a! Ashe haka kowa ya ke wa ɗansa, don ya gaje shi? To, ni yanzu me zan koya wa ɗana ne, don ya gaje ni?" Ya yi shiru, ya ce, "Ni dai ba ni da wata sana'a sai magana, ita zan koya masa. Magana ma ai jari ce. Babban jari kuwa ma, wanda ke fid da tsuntsu daga kogo, ya sa shi ya yi Wazirancin mutane. Akwai sana'ar da ta fi ta riba?"

Yana isa gida sai ya kira ɗansa, watau wanda muka faɗi labarin haihuwarsa a ƙarshen littafi na farko, har muka ce an sa masa suna Fasih. Ya ce masa, "Zo in koya maka karatu, kana nan sai son bin kurtattaki yawon banza, ga abinci iri iri, amma kai ka fi ƙaunar ka je sata gonakin mutane. Ran da ka gamu da shaho ban san ka ba."

Fasih ya ce, "Baba, ai ni karatu na iya tuni, sai dai in za a koya mini wani abu, a koya mini."

Waziri ya yi murmushi, ya ce, "Wane karatu ka iya tuni da ƙaryar banza?"

Fasih ya ce, "Na rantse har da girman Sarki Abdurrahman, na iya. Nan wajen Malam Iro na koya. In na ji yana koya wa 'yam makarantarsa, ni ma sai im maƙe ina yi. Saura kaɗan ni ma in sa kaina makarantarsa tare da yaran da ke yi, sai na ga ran nan ya sawo bulala, shi ya sa na ƙi zuwa,"

Waziri ya bushe da dariya. Fasih ya ce, "Allah, ba abin dariya ba ne, gaskiya na ke gaya maka. Tsaya ma im biya ka ji. Wuyar karatun ba iri ɗaya su ke yi ba, in sun zauna kowa da irin nasa, amma dai duk na iya na kowa. 'Yan ƙananan yaran dai, tun da ni ba na iya jin abin da su ke faɗi—har malamin ma na tabbata ba ya ji, don duk gaba ɗaya su ke yi, ha. ha,—waɗannan ban riƙe nasu ba. Amma



Sanda wan Juma daga allo ya ke dubawa, amma ni wallahi ko da ba ni da allo na fi shi iyawa, kullum na kan ga ana ta fama da shi, kan ya faɗi, 'ba da wasali ƙasa ita ce bi, bis ta ɗauri sin', ya kasa. Na kan so in gaya masa, don ni bisa ceɗiyar da su ke gindinta na kan ɓuya. Amma in na tuna da fushin malamin nan sai in ƙyale, don kada im faɗi ya jefo ni. Babbansu Ƙuwa kullum sai in ji yana cewa 'Babun', malamin kuwa sai ya ce, "Taƙadiruhu haza babun" Tanko kuwa da mu ke wasa da shi kullum shi nasa—"

Waziri ya fusata, ya ce, "Kai, raba mu da surutu! Nasu



karatu dabam ne, ni iri dabam na ke so in koya maka."

Fasih ya ce, "Af! To. Ka ce za a koya mini wani abu, amma ba karatu ba. Karatu kam ai na sauke, don ma ba ka dakata na ƙare maka ba duka."

Waziri ya yi murmushi, ya ce, "Ka yi ƙoƙari, tun da ka sauke. To, sai kuma ka yi ƙoƙari ka kula da abin da zan gaya maka. Wancan karatun da ka ji suna yi Na-Zangi ke nan, moriyarka da nisa. Suna ƙoƙari ne Allah ya yi musu gafara, kada su zama cikin gumaguman wuta. Allah ya kiyashe mu! Amma kai, tun da ya ke da an ƙare hisabi, turɓaya za ka zama——"

Fasih ya karɓa, "Turɓaya, baba?"

Waziri ya ce, "Yi mana shiru! Ka ji abubuwan da zan gaya maka, don in Allah ya nufa ka gaje ni su taimake ka ga jin daɗin zaman duniya."

Fasih ya ce, "To."

Waziri ya ce, "Abin da zan gaya maka shi ne ka yi ƙoƙari ka iya bakinka."

Fasih ya ce, "Baba, ai na iya magana yanzu, har na kan ka da su Musa da Mahmudu im mun fara. Tsaya ka ji. Kai ɗan tsuntsun tsurullu tsaya tsaf. Karon ƙajin Katsina da karon ƙajin Kano suka gamu karkarar Karofi suna kaurayya. Wa zai kaure wani? Karon ƙajin Katsina zai kaure karon ƙajin Kano, ko kuwa karon ƙajin Kano zai kaure karon ƙajin Katsina? Kato ya yi ƙoto, kwaɗo ya yi ƙoto, ƙato zai——?"

Waziri ya dube shi ya taƙarƙare yana surutu, sai ya fashe da dariya, ya ce, "Lalle ka iya magana. Amma bari in ƙara koya maka, duniyan nan yanzu im mutum ya ce shi zaman mummunanci zai yi, kome saninsa sai ka ga mutane

na neman su fasa masa ƙwai a ka, ko fadar Sarakuna yanzu ba a son kowa sai wayayye wanda ya iya bakinsa, kamar kai ke nan, ko ?"

Fasih ya ce, "I".

Waziri ya ce, "To, zan ƙara maka abubuwa ashirin ka gama da naka da ka fara sani, ko bayan raina in ka hau gadon nan, ba abin da zai rikita ka, muddin dai ka lura da su."



Fasih ya ce, "To."

Waziri ya ce, "Na farko : Kome za ka yi, kai dai ka dangana ga Allah da Annabinsa. Muddin ka dogara gare shi, wani makirci na mahaluki duk ba ya ba ka tsoro.

"Na biyu kuma : In Allah ya taimake ka, bai kamata ka gode da alfahari ba. Abin da za ka yi, sai ka dubi wanda ya kasa ka, kai kuma ka taimake shi.

"Na uku : Abin da ka ga dama ka yi, duk ka yi, amma ban da girman kai. Shi ne abin da ke tauye arzikin mutane, ba su sani ba.

"Na hudu : Ban da wulakanta mutane. Da mai arziki da matsiyaci, da Musulmi da kafiri, da basarake da talaka, kowa ka gani ka ba shi girma gwargwadon abin da ya kamata. Amma ban ce ka riƙa wulakanta kanka ba, yadda za a raina ka. Ka tuna nan ƙasar daga Sarki sai ni da na haife ka.

"Na biyar : Abin da ya sa na ce ka ba jama'a girma, domin ajiyar Allah ba inda ba ya yinta. Sau da yawa za ka ga mutum kim, ka girmama shi, amma in ka bi cikin halinsa sai ka ga ba abin a girmama ba ne. Da yawa kuma za ka ga mutum yaro-yaro, ka raina shi, amma in ka bibiya halinsa sai ka same shi waliyi ne, ko kuwa shaihun malami.

"Na shida : Aikata alheri ga kowa, sakayyarka tana wurin Allah.

"Na bakwai : Babban mugun abu ga ɗan halas ya tasam-

ma munafunci. Kome za ka yi, kai dai tsaya kan gaskiya, in ya so in za a kashe ka ne a kashe ka. Dukan wannan ɗaukakar da ka ga Allah ya ba mu tana daga rashin munafuncina ne.

"Na takwas : Kuma idan wata masifa ta aukar maka, kada ka kuskura ka ya da girmanka wurin kwaɗayi.

"Na tara : In kana zaune cikin mutane, kana kuwa magabaci kamar yadda na ke yanzu, sai ka riƙa lura da su. In ka ga kiɗinsu ya juya, kai kuma ka yi sauri ka sake rawa. Ba wanda ke dacewa da mutanen zamani sai mutumin zamani. Im mutum ya fito maka ta hanyar ja'iri, ka nuna masa ko Ja'iru ya san da kai. In ko ya fito maka ta hanyar mummunanci, ka nuna masa ka fi ɗamo.

"Na goma : Abin da ka ga duk zai cuci ɗan'uwanka, kada ka yi shi. Abin da ya faru ga marigayi Waziri ya ishe ka misali. Mugunta ba ta da alfanu.

"Na goma sha ɗaya : Amma ko da na ce kada ka yi mugunta, duk da haka kowa ya taɓa ka, taɓa shi. Don mutane sun ce ɗan halas dangin gwanda ne, ba ya jimirin zungara.

"Na goma sha biyu : Kowace masifa ta same ka, kada ka damu. Sau da yawa mutum ya kan so abu, ya zo ya zama sharri ne gare shi. Sau da yawa kuma ya kan ƙi abu, ya zo ya zama hairan ne gare shi. Ga ɗan gajeren misali, ka ga cikin kogo aka ƙyanƙyashe ni, aka rabo ni da 'yan'uwana a ɗaure, ina kuka suna kuka, amma dubi yanzu cikin benayen da na ke.

"Na goma sha uku : Kowane abu za ka yi, kai dai ka roƙi Allah ya ba ka sa'a. Ba jari ne ba fatauci, kai dai a samo sa'a.

"Na goma sha huɗu : Kowane irin arziki ka ga Allah ya nufi bawansa da shi, im ba ka iya cewa Allah ya sa ya yi gaba ba, kada kuwa ka ce Allah ya sa ya yi baya, balle har ka riya ka aikata wani abin da zai watsa arzikin nan nasa.

"Na goma sha biyar : Duk abin da ka sa ranka za ka yi ka yi shi, kada ka ji tsoron kome. Yi, da rashin yi, duk suna ga Allah.

"Na goma sha shida : Kō da na ce maka kada ka ji tsoron kome, duk da haka in ka ga halaka a fili kada ka jefa kanka don taƙamar kasada. Mutane sun ce an ga kabarin mai ƙuru, amma ba a ga na matsoraci ba. Allah na taimakon wanda ya taimaki kansa.

"Na goma sha bakwai : Ka ga yanzu mu tsuntsaye ne, ƙaddara ta kawo mu nan cikin mutane ta saka. To, kada wata rana ko bayammu ka kuskura ka raina halittan nan da Allah ya yi maka, don ganin irin ta 'yan Adam. Ka dangana da baiwar da Allah ya yi maka, da ɗawainiyar da ya aza maka, ka riƙa yin godiya gare shi bisa ga haka.

"Na goma sha takwas : In kuma Allah ya sa na ƙara haihuwa nan gaba, kai da ya ke kai ne babba sai ka yi ƙoƙari ka gyara zumuncinku, ko da cikinku akwai waɗanda ba uwa ɗaya ku ke ba, kada ku yarda wani ya gane cikinku. Ka ji iyakarsu."

Fasih ya ce, "A'a! Ai ba iyakarsu ke nan ba, saura biyu, don ka ce ashirin ne. Ni ko yanzu da ka-ke faɗi ina ƙidayawa, na ga ka kai goma sha takwas ka ce sun ƙare."

Waziri ya ce, "Sauran biyun ba zan gaya maka ba, sai ka ƙara girma tukun."

Fasih ya ce, "To."

Waziri ya ce, "Tun da ya ke ka iya magana haka, ya kamata ka hardace waɗannan abubuwan da na gaya maka duka, kafin gobe ka zo im fara ba ka misalinsu."



Fasih ya ce, "To." Waziri ya tashi fir, ya nufi fada wajen su Musa.

DA gari ya waye, azahar ta gabato, sai Fasih ya zo wajen Waziri, ya ce, "Ga ni."

Waziri ya ce, "Ka hardace abubuwan da na gaya maka su goma sha bakwai ?"

Fasih ya ce, "Ai goma sha takwas ne, ban da biyu da za a gaya mini in na ƙara girma. Na hardace su kuwa duka."

Waziri ya ce, "Da ma na ce goma sha bakwai, don in ji im ba ka riƙe adadinsu ba ne. To, da ya ke ka ce ka hardace, biya mu ji."

Fasih ya biya duka, sai dai ya ƙetare na tara. Waziri ya ce, "To, na tara da ka ƙetare fa ?"

Fasih ya ce, "Wannan ya faye tsawo ne, shi ya sa na bar shi. Ni goma sha bakwai na ga sun ishe ni. Daidai da Jumma'ata ke nan yanzu a duniya."

Waziri ya fusata da wannan magana ta Fasih. Ya tashi ya mangare shi, yadda ya ga mutanen can na yi wa 'ya'yayensu. Fasih ya fashe da kuka, ya ce kafin la'asar ya hardace shi.



Waziri ya ce, "To, na ji. Sake faɗin na farko mu ji." Fasih ya faɗi. Waziri ya ce, "Im ba ka fahinta ba, ga misalinsa.

## KOWA YA DOGARA GA ALLAH, KADA YA JI TSORON MAHASSADA, BALLE KETA

A cikin ƙasar Sudan ne aka yi wani Sarki, wanda duk ƙasar babu mai arziki kamarsa. Sarkin nan kuwa Allah ya yi masa wata irin zuciya dabam da ta sauran masu arziki, domin yadda masu arziki ke ƙulle kuɗinsu ba ci ba sha, shi ba ya yin haka. Kullum sai ya tara makafi da musakai, ya yi ta ba su sadaka. Idan kuwa wani baƙo ya zo, tun ba ya zama yana da ilmi ba, in ya fara yi masa kyauta sai ya kasa godiya don murna.

Ana nan sai ran nan wani malami, wanda a ke kira Malam Abdun Ugu, ya zo wurin Sarkin nan,ya yi gaisuwa. Sarki ya yi maraba da shi. Ya tambaye shi inda ya fito, da sana'arsa, da 'yan labarurrukan ƙasarsu. Abdun Ugu ya ce shi mutumin yamma ne, kuma ya ɗan taɓa ilmi. Da Sarki ya ji haka, sai ya yi murna, ya fa shiga jarraba mutumin nan, ya kuwa same shi duk inda malami ya kai, ya kai. Da ya ga haka, sai ya ɗaukaka shi. Da ma Sarki ba abin da ya ke bukata kamar mashahuran malamai. Ko wace shawara za a yi sai an tambayi malamin nan.



To, da ma Wazirin garin ba abin da ya dame shi kamar alherin nan da Sarki ke yi wagajiyayyu. In ya ga an yi wa wani alheri, kadan ya fara fushi sai ka ce daga cikin kuɗinsa ne a ke ɗiba. Da baƙin cikin nasa kamar da wasa, amma tun ran da ya ga Sarki ya girmama Malam Abdun Ugu abin nasa ya ƙara haukata, ya ɗau karan tsana ya ko aza wa Malamin nan. Da ya ga duk da hassadarsa, kullum safiya Abdun Ugu sai ƙara ɗaukaka ya ke wurin

Sarki, sai ya yi kamar ya kashe kansa don baƙin ciki. Ana nan dai ran nan abin ya kai masa ƙut, har ya kasa dangana, ya tafi wurin Sarki, ya ce yana da magana. Mutane duk suka watse suka ba shi wuri. Ya duƙa, ya ce wa Sarki, "Allah ya ja zamaninka, tun tuni na ke son yi maka magana, tsoro ya hana ni."

Sarki ya ce, "In ka ji tsoron gaya mini magana yanzu, to, wa zai iya? Ai don na ga ka isa ne na sa ka Waziri."

Waziri ya ce, "Gaskiya ne, Allah ya ba ka nasara. Al'amarin nan namu ne game da talakawa na ga zai wuce kima. Idan ya yi yawa, na ga zai sa mu yi rauni bisa ga sha'anin mulki."

Sarki ya dube shi haka kaikaice, irin duban hadarin kaji ya ce, "Ashe ko?"

Waziri ya lura maganar ba ta kama Sarki ba, sai ya gyara zama, ya ce, "I, ranka ya daɗe, sakin jikin nan naka game da talakawa, abin ya wuce kima. Yanzu kana Sarki, ɗan Sarki, jikan Sarki, ai bai kamata ba kamarka ya zama ba shi da abokin sha'ani sai 'yan dandi, waɗanda zakaransu ya yi cara a ƙan ashararanci. Yanzu idan waɗansu Sarakuna suka zo, suka tarad da ɗadan nan cike da ashararun mutane, ai mun ji kunya. Amma fa gaskiya ce na gaya maka, Allah ya ba ka nasara, in ta yi maka zafi ka gafarce ni." Waziri ya duƙad da kai.



Sarki ya girgiza kai, ya kaɗa ƙafa, ya ce, "Me ka fara cewa? Don muna taimakon gajiyayyun bayin Allah, shi zai sa mu yi rauni a cikin sha'anin mulki? To yanzu cikin sha'anin mulki sai ka gaya mini abin da muka yi

rauni a kansa, in ko ba haka ba maganar banza ke nan ka ke yi."

Waziri ya duƙad da kai ya ce, "Allah ya huci zuciyarka. Na tuba, na tuba."

Sarki ya ce, "To, kuma ka ce irina bai kamata ba in riƙa sha'ani da asharārai, 'ya'yan dandi. To, ni wane ne? Da me na fi su? In na tsani mutane, itatuwa zan yi mulki kansu? Maganar banza! Kai dai duk hassadarka ta ɗan alherin da na ke yi wa marayun Allah ne da gajiyayyu. Tukun ma shin, in na mutu kana da gadon dukiyan nan tawa ne da za ka damu? Tashi, ba ni wuri da irin maganganunka na banza!"

Waziri ya tashi, ya durƙusa, ya ce, "Allah ya huci zuciyarka. Ka yafe ni, na tuba, na tuba."

Sarki ya ce, "Shi ke nan, ba kome. Tafi. Amma ka san irin maganganun da za ka riƙa kawo mini."

Waziri ya tashi zabu-zabu ya tafi gida, baƙin ciki kamar ya kashe shi. Ya ce a ransa, "Tun da aka muzanta ni haka, saboda wannan Barahajen banza wai shi Abdun Ugu, in Allah ya so sai na ga iyakarsa. Ai im ba tasam masa na yi tsaye ba, wallahi sai ya sa Sarki ya tona mini asiri cikin birnin nan."

Bayan kamar wata guda Sarki ya huce bisa ga wannan fushi da ya yi, sa'an nan Waziri ya shiga ƙulle-ƙullen abin da zai yi wa Abdun Ugu. Ran nan sai Allah ya ba shi wata dabara. Kullum in Abdun Ugu za shi fada, ta wajen Waziri ya kan biya domin girmamawa. Waziri ya wuce gaba, shi ko yana take masa sawu.

Ran nan, kafin Abdun Ugu ya biyo su je fada, sai Waziri ya sa aka sami albasa mai kyau, aka gutsuttsura, aka zuba cikin zuma, aka sa yaji, aka rufe. Azahar na yi, sai ga Abdun Ugu ya taho su je fada. Ya faɗi, ya yi gaisuwa ga Waziri. Waziri ya amsa ya ce, "Malam Abdu, har ka taho?"

Abdun Ugu ya ce, "I, Allah ya ja zamaninka."

Waziri ya ce, "Af, jiya kuwa da ka zo na ji kamar mura

na son kama ka, saboda haka na sa aka gyara maka irin maganin da na kan ci in ta kama ni."

Abdun Ugu ya ce, "Kai, wallahi na ko gode, ranka ya daɗe. Jiya wallahi ban ko runtsa ba. Mura ba ta da daɗi, wasa-wasa ta ke kai mutum kwance."

Waziri ya ce, "Mura! Ai labarin mura sai in gaya wa wani. Ku kawo masa albasan nan." Aka kawo wa Abdun Ugu albasa cikin zuma. Ya zauna, ya yi ta ci, ido na hawaye, majina na tsiyaya don yaji.

Da ya gama ci, ya ce wa Waziri, "Ranka ya daɗe, na gama, sai mu tafi fada, kada Sarki ya riga mu fitowa."

Waziri ya ce, "Gaskiyarka." Ya yunƙura zai tashi, sai ya koma ya zauna, ya ce, "Af, ai ko mun manta, da ka bar cin albasan nan, sai mun dawo daga fada, domin Sarkin ba abin da ya tsana, irin warin albasa. Da ya ji shi, ba abin da ke raba shi da amai."



Abdun Ugu ya ce, "To, yaya ke nan?" Waziri ya ce, "Ba abin da ya fi sai ka dakata Jakadiya ta sam maka ɗan sabulu ka wanke hannunka, ka kuma kurkure bakinka da kyau, watakila ya ɗan rage."

Abdun Ugu ya ce, "Ai ko hakanan ne, ranka ya daɗe."

Waziri ya sa takalma kamar zai fita, sai ya tsaya, ya ce, "Kai, abin da na tabbata ga warin albasa, kome tsananin kurkure baki ba ya fid da shi. Ba abin da ya fi dai sai in za ka yi magana da Sarki yau, ka riƙa kau da kai, kana rufe bakinka da hannun riga. Da a ce fa kamarmu mun sa Sarki amai tsakar fadanci, ai gwamma haka."

Abdun Ugu ya ce, "Wallahi kuwa, ranka ya daɗe, wannan ita ce dabara."

Waziri ya ce, "Amma duk da haka sai ka ɗan dakata, ka jarraba wankewar. Ko bai fita duka ba dai, ai ya rage. Ni zan ci gaba, ka tarad ɗa ni can."

Abdun Ugu ya ce, "To, ka fara yi mini gaisuwa."

Waziri ya tafi ya tarad da fada ta cika. Jim kaɗan sai suka ji Sarki tafe, taf taf taf. Waziri ya tashi ya tarye shi, ya yi gaisuwa. Da ma al'adarsa ke nan, in Sarki ya gabato, kafin ya iso wurin mutane sai ya kira Abdun Ugu su tarye shi, su fara gaisuwa.

Da Sarki ya ga Waziri shi kaɗai, sai ya ce masa, "Yau ina baƙon naka ?" Lafiya ban gan ku tare ba ?"

Waziri ya ce, "A'a, ai lafiyarsa lau, tun safe yana gidana. Na bar shi ne can ya yi salla tukun, sa'an nan ya iso."



Sarki ya ce, "Af har wajenka ya ke kai yawo ?"

Waziri ya ce, "A, ai kwanan nan dare kaɗai ke raba mu, yana ba ni labarin garinsu, yana cewa shi duk ya ƙosa ka ba shi abin da za ka ba shi ya tafi. Ya kan riƙa ba ni dariya in ya ce kai har yanzu ba ka ba shi wani abin kirki ba, sai gara kaɗai ka ke kashe masa kullum, sai ka ce wanda yunwa ta koro."

Sarki ya ce, "Don Allah haka ya ke cewa, Waziri ?"

Waziri ya ce, "Af, har ɗan wannan abin da ya ke cewa ya isa ka ji haushinsa, a yadda ku ke da shi ? Ashe da za ka ji abubuwan da ya ke faɗi duka, da yanzu ka kore shi."

Sarki ya ce, "Don Alla ƙara gaya mini abubuwan ɗa ka ji ya ke faɗi, don in san irin zaman da za mu yi."

Waziri ya ce, "Ranka ya daɗe, ai ka san yadda mu ke da kai haka, mai hankali duk ba ya yarda ya yi da kai a gabana. Amma ran nan na ji ya yi wani suɓul da baka, ya ce shi ba abin da ya tsana sai in kana magana da shi duk bakinka ya yi ta wari. Ya ce kullum in ka kira shi wata shawara, sai ya yi kamar ya yi amai don warin bakinka. Har ya ce wai ya sami wata dabara, in kana magana da shi zai riƙa rufe hancinsa da hannun riga, don kada zuciyarsa ta tashi, ya yi amai. Har yana yaba mini ƙoƙarin da na ke magana da kai kusa da kusa haka. Ni kuwa na ce ban taɓa jin bakinka na wari ba. Wallahi, ranka ya daɗe, da wani ne ya ce haka gabana, da kafin ka ji ma sai na ɗaure shi. Abdun Ugu kuwa, tun da ya ke ka yarda da shi haka, in na yi masa wani abu, ai sai ka ce hassada ce na ke yi. Da ma irin abin da na guda ke nan da na zo na kawo maka shawara kwanan baya, ka yi ta zagina. Yanzu na rantse har da rawaninka, duk gari maganar da a ke ke nan. Kuma in har yanzu kana tsammani ƙarya na ke yi, ka san an ce so hana ganin laifi, bari in ya zo ka kira shi kamar za ka yi wani zancen asiri da shi, ka ga yadda zai yi."

Sarki ya cika, ya cika. Ya nisa, ya ce, "To, shi ke nan. Allah ya kawo shi, ya kuwa gamu da ni."

Da Waziri ya kawo nan, ya ce wa Fasih ya faɗi abin da ya riƙe. Ya mai da abin da Waziri ya faɗi duk bai ɓace kome ba, sa'an nan Waziri ya ci gaba :

Sarki ya isa Majalisa, ya harɗe, mutane duk na kewaye da shi. Can an jima sai ga Abdun Ugu ya shigo, ya faɗi ya yi gaisuwa. Dogarawa suka amsa. Sarki ya dube shi, ya ce, "Abdun Ugu, matso nan ka ji."

Abdun Ugu ya ce, "Allah ya ja zamaninka, ga ni." Ya tafi gaban Sarki, ya tsuguna.



Sarki ya ɗan takale shi da zancen ko yana son komawa garinsu. Abdu ya rufe baki da hannun riga, ya kau da kai, watau dabarar da Waziri ya gaya masa, wai don kada Sarki ya ji warin albasa. Ya ce, "Allah ya ba ka nasara, har ni yanzu ina da wani garin da zan yi ƙarƙarin in zauna a ciki ban da nan wurinka? Ai ni da tuna sunan Ugu sai im ba ka da rai. Ni yanzu ba abin da na ɗaure Ugu. Ubana dai da shi ne jarumin gari, yanzu kuwa ba shi da rai. Uwata kuma ta rasu tun ina goye. Yanzu ai ko ina na ji daɗi nan ne garimmu."

Da Sarki ya lura da yadda Abdu ke magana da shi baki rufe da hannun riga, sai ya harzuƙa, ya cika, ya nisa, ya ƙyale. Aka yi fadanci, aka watse. Sarki ya yi ta tunani yadda zai kashe Abdun Ugu, ya rasa. Ya ga dai in ya sa a tsire shi a kasuwa, mutane za su zarge shi, domin da shi ya lallaɓe shi, har ya saki jiki da shi. Can Sarki ya tuna ba abin da ya fi sai ya ba shi takarda a cikin ambulon, ya rubuta in ya zo a kashe shi.



Bayan an yi kamar kwana uku sai Sarki ya rubuta takarda zuwa wajen Sarkin Karaya, ya ce a

kashe wanda ya kawo takardar. Ya buga hatimi, ya sa cikin ambulon ya nane. Ya kira Abdun Ugu ya ba shi, ya ce, "Har yanzu fa ban yi ma wani alheri mai girma ba tun da ka zo. To, ga wannan ka kai wajen Sarkin Karaya, abin da ya ba ka can, in ka zo nan sai in shirya ka tafi gida, ka zo da iyalinka, domin hankalimmu ya kwanta." Amma fa duk wannan Sarki bai gaya wa kowa nufinsa ba.

Abdun Ugu ya fadi ya yi godiya. Ya fita da takarda yana murna, bai san abin da ke ciki ba. Da fitowarsa, Waziri ya gan shi da takarda, sai ya ce masa ya tafi gidansa ya jira shi kafin ya zo. Tashin fadanci ke da wuya, sai Waziri ya nufi gida da sauri. Abinka da mai zari, yana tsammani takardan nan da ya ga Sarki ya kira Abdun Ugu ya ba shi, wani abu zai samo mai girma in ya kai. Saboda haka, don ya ga Abdun Ugu kamar gaula, ya ke son ya je ya yi masa wayo.

Da isar Waziri gida ya tarad da Abdun Ugu na can zaune, yana jiransa. Suka yi gaisuwa, Waziri na 'yar dariya ya ce, "Hala Sarki na shirin sallamarka ne, wannan katuwar takarda haka?"

Abdun Ugu ya ce, "I, an ce in kai ta wurin Sarkin Karaya ne, zai ba ni wadansu 'yan abubuwa, in zo in tafi garimmu in kwaso iyalina mu dawo nan."

Da Waziri ya ji haka sai ya yi tsammanin makircin da ya kulla wa Abdun Ugu kwanan nan ya ci tura, tun da ga shi maimakon a kore shi har za a yi masa kyauta, don ya je ya kwaso iyalinsa. Sai ya fara tunanin yadda zai yi masa wayo ya karbe takardar, shi ya kai, in am bayar shi ya sace rabi, ya ba Abdun Ugu rabi. Saboda haka ya ce wa Abdun Ugu, "Ai ko hanyan nan ba ta da kyau, akwai 'yam fashi cikin dan dajin nan na tsakanin Yana da Bugabiri. Ga shi kuma kai ba ka san hanyar ba sosai, tana ko da mararrabai da yawa. Abin da na ga zai fi mana amfani, sai ka ba ni takardar, ni in hau yanzu in saki takama, kafin a ce lisha



ta yi, lalle na isa. In Sarki ya sallame ni, sai in ɗan dakata nan in shaƙata, zuwa asubahin fari in hau. Ka ga kafin a ce ko an yi asalatu, ai na iso."

Abdun Ugu ya ce, "A'a, ranka ya daɗe, wane ɦi da aikenka? Ai da a ce na aike ka, gwamma ni in tafi. Tun da na dogara ga Allah da Annabinsa, in sha Allahu ba abin da zai same ni."

Waziri ya ce, "Ko da ya ke mun san lalle hakanan ne, ai yadda na ke jin nan da kai sai Allah kaɗai ya sani." Ya dai nace masa, sai da ya karɓi takardar. Ya sa aka yi masa sirdi ya hau, kamar mai zuwa kilisa, ya tafi da ita. Abdun Ugu kuwa ya tafi gida ya kwanta, don ba ya tafi yawo ba Sarki ya gan shi, ya ce me ya sa ya aike shi ya ƙi zuwa.

Da kaiwar Waziri cikin dare, ya ba Sarkin Karaya takarda, ya karanta. Ya ga rubutun Sarki, ga kuma hatiminsa. Bai yi wata-wata ba sai ya sa aka datse wa Waziri kai. Ya





rubuto ya cika umurnin Sarki. Ya ta da wani bawansa ya sa ya hawo dokin Waziri, kafin Sarki ya fito da walaha, ya kawo.

Da Sarki ya fito ya ba shi, ya karanta, ya ce, "To, madalla." Ya dubi doki, ya ce, "Wannan ai kilin Waziri ne. Daga ina ka samo shi?"

Bawan ya ce, "Ai shi mutumin da ka aiko ya hau."

Sarki ya yi fushi, ya ce a kira Waziri ya tambaye shi dalilin da ya sa har ya ba Abdun Ugu aron doki. Zagi ya ruga gidan Waziri. Jakadiya ta ce, "Ai mu rabuwarmu da ganin Waziri tun jiya da ya hau kili da la'asar, mu ma muna zulumin ko lafiya."

Zagi ya dawo, ya gaya wa Sarki. Sarki ya ce, "A'aha, mene ne ya faru haka? Je ka gidan Maitsamiya, inda aka saukad da Abdun Ugu, ka gani yana nan."

Da isar Zagi sai ya tarad da shi ya gama sallar walaha, yana wuridi. Ya ce masa, "Malam Abdu, ka zo maza, Sarki na kira."

Sai ya katse wuridi, ya bi Zagi, gabansa na faɗuwa. saboda Sarki ya aike shi Waziri ya karɓa ya tafi. Yana tsoron kada Sarki ya ga kamar ya ƙi zuwa ke nan. Da isarsu Abdun Ugu ya faɗi, ya yi gaisuwa, Sarki ya dube shi da fushi, ya ce, "Ina takardar da na ba ka ka kai wa Sarkin Karaya?"

Abdun Ugu ya faɗi, jiki na rawa, ya gaya wa Sarki duk yadda suka yi da Waziri, har ya ba shi takardar. Da Sarki ya ji haka sai ya gane abin da ya faru, ya riƙe baki, ya ce, "Allahu Akbar! Lalle in na bincike al'amarin nan na Waziri da Abdun Ugu, akwai makirci a ciki." Ya juya wajen Abdun Ugu, ya ce, "Tsakaninka da Allah, ka tuna kun taɓa yin magana da Waziri wai bakina na wari."

Abdun Ugu ya ce, "Wallahi tallahi, ba mu taɓa yin wannan ba." Ya yi shiru. Can ya ce, "Ko kuwa dai, ranka ya daɗe, ana nufin maganar da muka yi ne ta ba ka son warin albasa?"

Sarki ya yi mamaki, ya ce, "Yaushe na taɓa cewa ba na son warin albasa?"

Abdun Ugu ya ce, "A'a! Har kwanan baya da na je gidan Waziri ya ba ni na ci don maganin sanyi, ya ce in na

zo magana da kai in rufe ɓakina da hannun riga, don in ka ji wari sai ka yi hararwa? Ranka ya daɗe, ai ma ka iya tuna ranar da Waziri ya riga ni zuwa fada, har da na zo ka kira ni, don wai ko ina da burin komawa garimmu. Da ka lura da ka ke magana da ni ran nan, da ka ga ina kau da kai, ina rufe bakina da hannun riga. Abin da ya sa Waziri ya riga ni zuwa ran nan ma, tsayawa na yi a gidansa, na sami sabulu na yi ta kurkure bakina, don ko warin ya rage, in ji daɗin zuwa gare ka, amma duk sai na ji a banza."

Da Sarki ya ji haka sai ya yi salati, bai san sa'ad da hawaye suka zubo masa ba don tausayi. Ya ce, "Wannan labari ya zama gargaɗi ne ga shugabanni. Duk shugaban da ya ce zai riƙa kama makircin 'yan Adam da tsegungumansu, ya ko yi nadama. Ba abin da ya fi ga shugaba, ko wane tsegumi aka kawo masa, ya tsaya sai ya gani. Aiki da zato zunubi ne."

Nan da nan Sarki ya sa aka tara mutane. Duk abin nan da a ke yi dai, har yanzu Abdun Ugu bai sani ba. Sarki ya gaya musu duk abin da ya auku tsakanin Waziri da Abdun Ugu, tun daga farko har ƙarshe.

Mutane suka yi salati baki ɗaya, suka riƙe baki don mamaki. Abdun Ugu kuwa abin da ya yi bisa ga mamakin wannan al'amari, na bar muku sani. Gidan Waziri da suka ji ya mutu, suka yi ta 'yan koke-koke na al'ada. Jama'a suka dubi Sarki suka ce, "Allah ya ba ka nasara, tun da ya ke haka Allah ya ƙaddara wannan abu ya auku, ai yanzu ba wani abu sai a naɗa Abdun Ugu Waziri. Allah ya ba shi, ba mu da ikon hassada bisa ga ƙaddarar Allah."

Sarki ya ce, "Da ma haka na ke so." Aka naɗa shi, ran nan ya shiga gidan Waziri. Aka yi ta shagali, abin babu kama hannun yaro. Makaɗa sai waƙa su ke masa, suna cewa:

**"Da zamanin ana yaƙi ne,**
**Abdun Ugummu ya yi sarauta,**
**Ka san ƙasarga ba sauran bore.**

Da ma ku bi shi, ku Yammawa,
Allah ya ba shi, kada ku yi wasa,
Malam Abdu. wanda Annabi ya zaɓa !"

Duk ƙasar kowa ya bi shi. Ya yi ta cin duniyarsa tare da Sarkinsa. Idan Sarki na nishaɗi, sai ya rufe ambulon ya buga masa hatimi, in Waziri ya zo ya ba shi, ya ce, "Karɓi maza, ka kai wa Sarkin Karaya." Sai a bushe da dariya. Waziri ya ce, "Allah ya ja zamaninka ai ni da karɓar takarda a rufe, har abada !"



Fasih ya ce, "A, ashe misalan sun fi gargaɗi daɗi. A ƙara mini misalin gargaɗi na biyu, duk na iya riƙewa."

Waziri ya ce, "Kai dai riƙe wannan, gobe kuma na ƙara maka ɗaya. Yanzu - Sarki na can na jirana a fada." Ya shiga gida, ya sa tabarau, ya hau bisa karaga, aka ɗauke shi aka kai fada.

KASHEGARI, tun rana ba ta yi tsaka ba, sai ga Fasih ya zo turakar Waziri, zai kutsa kai, iyayen, watau matan Waziri, suka ce, "Kada ka shiga, yana barci. Ka san ko in yana barci ba ya son a shiga, balle a yi wani motsi a farkad da shi tun lokacin farkawarsa bai yi ba. Sai ka dakata zaure, sai ya farka a yi maka magana-"



Fasih ya koma zaure. Can zuwa azahar Waziri ya farka. Bayan an kai masa ruwa ya yi wanka, ya ce a kira Fasih. Da ya zo, ya tambaye shi ya faɗi misalin da ya ba shi jiya na gargaɗi na farko. Ya faɗi ram, bai ɓace ba.

Waziri ya ce, "To, ga kuma misalin gargaɗi na biyu :

## IN ALLAH YA TAIMAKE KA, KAI KUMA KA TAIMAKI NA BAYA GARE KA

Wani mutum na da alfadari da jaki. Wata rana ya tashi za shi fatauci, sai ya sami kaya masu yawa ya labta wa dabbobin nan nasa, ya kora ya tafi. Suna cikin tafiya har rana ta take ta gota, ba su sauka ba. Ga hanya ba kyau, sai yawan hawa da gangara. Ka san jaki ƙarfinsa bai kai na alfadari ba, ashe kuma kayan da aka ɗora masa sun ƙware shi. Tun yana haƙuri, har dai ya gaji ya fara nishi. Kai, ya dai ƙare ya ɓara ya ce wa alfadari, "Don Allah, ɗan'uwana, ka rage mini kayan nan nawa. Ka san kai Allah ya yi ka mai ƙwarin gwiwa ne."



Alfadari ya ce, "In rage maka a kan cin me ?"

Jaki ya ce, "A kan girma da arziki, ka ji ko an ce ita ta sa jan sa da abawa."

Alfadari ya ce, "In kana tafiya ka tafi, im ba ka tafiya, shakulatin ɓangaro angulu ta ga mushen mota."

Jaki ya ce, "Don Allah ka taimake ni, ba don halina ba."

Alfadari ya ce, "Ahayye, ayyururi, wannan shi ne zancen bara na yi wake bana na yi harawa. Je ka, mace !"

Jaki ya ce, "Wayyo Allah, ɗan'uwana. ka taimake ni. ƙarfina ya ƙare."

Alfadari ya ce, "Wane ne ɗan'uwan naka ? Ni ban gama kame da kai ba. Ni ɗan'uwana doki ne. Yaro ko da ganin birni ya san ya fi garinsu."

Jaki ya ce, "Kada kaza ta yi murna don ta ga ana jan hanjin 'yar'uwa tata."

Alfadari ya yi shewa, ya ce, "Yau ga hauka da naɗe-naɗe mutuwa ta ga ladani. Kai, mai goshi, ba ka sani ba an ce jifa in ta wuce kanka ko kan wa ta faɗa ?"

Da ma ƙarfin jaki ya ƙare, tafiya dai ya ke yi ba ya ko gani, ga yunwa, ga kaya, ga ubansu duka. Yana cikin tafiya ya sa ƙafa wani rami bai gani ba, sai ga shi rikica ƙasa, kaya sun danne kan. Ya nisa, ya ce, "A, ni tawa ta ƙare."

Alfadari ya ce, "Adankiya fi dam!"

Farke ya zabura ya kama kayan jaki ya kwance, ya ajiye gefe guda. Ya kama wutsiyar jaki ya cicciɓe shi, ya ƙi tashi, sai nishi ya ke yi ɗai ɗai.

Alfadari ya dube shi, ya ce, "Wani kaya sai Banufa, wace Ayagi mai ɗan doro. Ka tashi, in kana tashi, im bori gaskiya ne ya faɗa rijiya."

Sai farke ya je ya karyo geza, ya sami jaki ji ka ke tim tim tim, yana cewa, "Ɗl, ɗl, ɗl, tashi!" Jaki dai tun yana motsi, har ya gaji ya kai takarda. Da farke ya ga haka, sai ya cije baki, yana tafa hannu. Sai ya kamo alfadari, ya kwashe kayan jaki duk ya labta masa. Ya dubi mataccen jakinsa kuma yana cewa, "Turawa sun hana barin mushe a hanya. Tsaya in ɗauki wannan bakina ƙanen ƙafata, in



kai shi gari, im ba lebura kuɗi su haƙa rami su rufe shi, koda Likita ya biyo ta nan a ci ni tara."

Ya ɗauki jakin kuma, ya jibga bayan alfadari dai. Ya yanki sabuwar geza, ya yi ta ce masa karɓi, in ya ga yana tafiya sannu sannu. Alfadari ya ɗanɗana kuɗarsa, ga kaya ya ƙaru, ga shi tun safe har la'asar sakaliya bai ci kome ba, ga shirga. Ya dai kai gari shajaran majaran, bai san abin da ya ke ciki ba. Da aka sauke masa kaya, aka ba shi ruwa ya kwankwaɗa, ya kwanta, ya ce, "Wash, yau an nuna mini gargaɗi. Lalle wanda Allah ya taimaka, shi ko ya ƙi taimakon na baya gare shi, kome ya same shi ba shi da kaito."

Da Fasih ya ji Waziri ya kai ƙarshen wannan labari, sai ya ce, "Wannan ga shi gajere, amma karin maganar da ke cikinsa sun sa shi wuya. Ni dai na ji labari, amma ban fahinta da abin da aka yi ba."

Waziri ya ce, "Ka ce ka iya magana." Ya bayyana masa ma'anonin karin maganar duka, sa'an nan ya sallame shi.

Da gari ya waye, Fasih ya zo wurin ubansa Waziri ya ce ya faɗi labarin da aka gaya masa jiya. Ya kwashe ram, ya faɗi.

Waziri ya ce, "Gargaɗi na uku a kan me na yi maka shi ?"

Fasih ya ce, "Girman kai."

Waziri ya ce, "To."

## GIRMAN KAI RAWANIN TSIYA

Nan gabas wajen ƙasashen Barno an yi wani Shaihun Malami, wanda a ke kiransa Malam Sidi Ibrahim. Umin da Allah ya zuba masa, da gudun duniyarsa, abin har ba a magana. Saboda haka har mutane na tsammani waliyi ne. Ga shi dai tsohon ɗan duk inda Shaihun Malami ya kai, ya kai. Amma ɗansa, inda duk ja'iri ya kai, ya wuce nan. Sunan yaron nan Wowo. Tun yana ƙarami, uban ba irin dukan da bai yi masa ba, har mari ya sa shi, wai don dai ya yi karatu, amma abin ya faskara. Har ya gaji, ya dangana.



Ana nan dai yaro har ya kai shekara goma sha biyar, amma ja'ircinsa sai gaba-gaba ya ke ci. Ko ba a gaya maka ba, da ka gamu da shi ka san kan nan da motsi. Kullum ya yi sitati, ya sami takalma 'yan ubansu ya soka ƙafarsa. Ya ɗauki dankwara ya kafa gaban goshi wandonsa kuwa sai ya yi saɓulanci, ya saɓe hannun rigarsa guda kafaɗa waje, ya ɗauki ɗam molonsa ya shiga gari yana ƙwambo. Da ya sami kuɗi sai ya nufi inda a ke sayad da giya, ya sha ya yi tatil, ya fito waje yana tangaɗi, yana faɗin abin da ya fito bakinsa. Da mutane sun gan shi ya sha ya bugu, sai su riƙa yi masa kirari suna cewa, "Wowo ɗam malam, ka ƙi halin malam, rago da wutsiyar kare, ɗam malam. Masallacin kura mai yawan ƙasusuwa Na-Malam Sidi. Malam na masallaci, kai ko kana ɗakin bori!" Shi kuwa in ya ji haka sai ya riƙa gyatsa yana cewa, "Wai! Alheri mu ke biɗa dai, yaro."

Waɗansu kuwa sai su riƙa ce masa, "Kashin birbiri da faɗuwa da naɗewa, yaro ya gani ya ce zobe ne. Sa mai abin ciki da yawa na malam, ga mazawuri ga saifa, ga tumburƙuma ga hanta." Shi ko bai cewa kome sai, "Yawwa, a gaishe ka dai, samari! Alheri mu ke biɗa dai, yaro."

Yana gaɓar shakiyanci haka, sai ran nan uban ya kwanta ciwon ajali. Da ya ga lalle ciwon nan ba na tashi ba ne, sai ran nan ya sallami malaman nan da ke nan gabansa suna jiyya don neman tubarraki, ya ce a kira masa ɗansa zai yi masa wasici. Aka je aka kira Wowo, ya shiga ya tsaya gaban tsohonsa.

Malam ya kware fuska, ya dube shi, ya ce, "Kai ne ko, Wowo?"

Wowo ya ce, "Ni ne, baba."

Uban ya ce, "To, na dai nufe ka da karatu, ka ƙi, ka zama asharari tsakanin ƙarya da gaskiya. Abin da zan gaya maka, kome za ka yi, kai dai ka tsaya ga sa'o'inka. Karatu kuwa tun da ya ke shi ya haife ka, ka ce ba ka so, je ka ka huta. In ka shiryu, amfanin da za ka samu nan a duniya, balle ma na lahira, ba a magana. Ko ba ka yi karatu ba, in dai ka ba zuciyarka magana, ka natsu, ba ka kafirce ba, wallahi yadda arzikina ya shahara nan ƙasar, kai ma sai ka kai hakanan." Sai ya sa mayafi ya rufe kansa, kamar barci ya ɗauke shi. Ashe har ya cika.

Da aka farga da haka, aka tafi aka gaya wa Sarki da dukan jama'a, suka taru wajen jana'iza. Aka yi aka gama.

Jama'a sun gama addu'a, za su watse, sai ɗaya daga cikin malaman nan da Malam Sidi Ibrahim ya ce su dakata sa'ad da zai yi wa ɗansa wasici ya matsa, ya ce wa Sarkin garin, "Ai ko da malam zai cika, ya yi wa Wowo wasici. Ba a tambayarsa, a ji abin da ya faɗi?"

Sarki yana tsammani ko ya yi wasicin wata magana ce da malamin nan ya ga ya kamata a gaya wa jama'a, saboda haka ya dubi Wowo, ya ce, "Me malam ya yi ma wasici?"

Yaro ya ga ba abin da ya gama malamin nan da abin da mahaifinsa ya gaya masa, har da zai ce Sarki ya tambaye shi ya bayyana wa taro. Saboda haka ya dubi Sarki, ya ce, "Allah ya ba ka nasara, abin da ya gaya mini bai kamata ba a bayyana, don kada mutanen da ke nan hankalinsu ya tashi."

Sarki ya ce, "Wane abu ne haka da ka ke tsoron faɗi? Ai gwamma ka faɗi nan gaban jama'a, kowa ya san abin da a ke ciki."

Wowo ya ce, "Allah ya ɗaukaka ka, ya fi kyau a bar kaza cikin gashinta."

Sarki ya ce, "A'a, tun da ni na tambaye ka, ai sai ka faɗi. In yunwa ce ya ce za a yi, ka faɗa mana mu yi tanadin hatsi. In ko annoba ya gaya maka za ta auku, ya fi kyau ka bayyana mana, mu nemi tsari ga Mai-duka."

Wowo ya ce, "Duk bai faɗi ɗaya daga cikin waɗannan ba."

Malamin ŋan da ya takalo maganar ya ce, "Sarki ke magana da kai. Gaya masa abin da aka bari mana, ka tsaya kana noƙe-noƙe, kamar kana magana da tsaranka?"

Wowo ya dubi Sarki, ya ce, "Allah ya ba ka nasara, ba banza ba na ke noƙe-noƙen faɗi. Cewa ya yi in an gama jana'izarsa, duk wanda ya fara miƙewa tsaye a wurin, bayan



kwana bakwai zai bi shi. Abin da ya sa ya gaya mini kuwa, don ni kada im fara tashi."

Mutane da jin haka fa, sai wannan ya dubi wannan, wannan ya dubi wannan, Sarki ya dubi Liman, ya ce, "Liman, ai sai ka tashi mu tafi."

Liman ya ce, "A'a! In tashi? Ai kai ne babba, fara tashi mana, mu ko mu bi ka daga baya."

Da yaran da ke nan suka ga manya sun yi zaune, an rasa mai fara tashi, kowa na kallon kowa, sai suka yi ta rarrafe, suka nufi gidajensu suna cewa, "Tsaye dai aka ce ba a tashi. To, ba mu tashi ba."

Da Sarki da jama'a da suka ga yara sun yi rarrafe, sun tafi gidajensu sun huta, sai su kuma kowa ya janjanye bujensa. Sarki ya wuce gaba da rarrafe, sauran jama'a na biye har suka kai shi gida. Sa'an nan kuma kowa ya rarrafa zuwa gidansa. Sauran yaran da ba su tafi ba suka yi ta bin dattijan nan, suna yi musu dariya.

Bayan kwana bakwai aka zo a raba gadon abin da malamin nan ya bari. Abin ya zo da sauƙi, don malamin bai bar wani mai gadonsa ba, daga ɗansa Wowo sai matarsa uwar yaron. Da aka fid da dukiyar da ya bari aka raba ta takwas, aka ɗauki kashi guda aka ba matar, saura kuwa aka ba Wowo, don haka shari'a ta ce a yi.

Da aka gaya wa mai garin yawan abin da Sidi Ibrahim ya bari, sai ya yi mamaki ƙwarai da gaske yadda abin ya ƙarance haka. Da mutane na tsammani a ƙalla ya bar biyar ɗin abin da aka iske. Ashe ko suna da gaskiyarsu. Sa'ad da Malam Sidi Ibrahim ne ya ga ya tsufa, ya sami akwatin ƙarfe, ya gina rami a wani wuri, ya kwashe kuɗin da ke gare shi duka ban da ƙaddara, ya kai ciki ya ƙulle. Da ya ga ya kwanta ciwon nan na ajali, ya kira wani amintaccen almajirinsa 'Dan'inna, ya nuna masa wurin, ya ce masa, "Ga amanar Allah da Ma'aiki nan, na ba ka. Domin ka san rai kwakwai, mutuwa kwakwai. In Allah ya sa na riga ka mutuwa ina son ka ba Wowo su. Amma kada ka gaya

wa kowa wannan al'amari, ko shi yaron kuwa ma kada ka nuna masa ko alamar akwai waɗannan, sai ka ga ya shiryu. Ka san in ya san da su yanzu a wannan hali nasa, cikin kwana bakwai yana iya fallasad da su duka, ya koma ga sa ido wajen mutane, ana yi masa gori."

Ɗan'inna ya ce, "Na ko karɓi wannan amana taka, malam. Annabi kuwa ya zama alƙali tsakanimmu, in wani rashin gaskiya ya auku bisa ga wannan amana." To, duk wannan al'amari ba wanda ya san ya auku sai su biyu kaɗai da suka yi abinsu, har rasuwan nan ta Malam Sidi Ibrahim ta zo.

Bayan ya rasu, Malam Ɗan'inna ya yi ta kiwon Wowo da ido, ko ya ga ya yi ɗan sanyi-sanyi ma bisa ga irin halinsa, ya nuna masa dukiyar, ya fid da kansa. Bai ga ya yi ba. Maimakon ma ya ƙara raguwa, sai haukata abin nasa ke ƙara yi. Tun Limamin garin na kiransa na yi masa faɗa, yana ba shi magana, har ya gaji ya ƙyale shi.

Ana nan bayan mutuwar Malam Sidi Ibrahim da shekara biyar, Malam Ɗan'inna ya kwanta ciwon ajali. Yana nan kwana da kwanaki, sai a kwantar a tayar. Ran nan da ya ga dai alamar ciwon nan ba zai bar shi ba, sai ya ce a ransa, "Ya kamata im ba Wowo kuɗinsa, don kada im mutu in yi masa hasara. Da wannan ko ya auku, ai gwamma in nuna masa abinsa, in ya so in ruwa zai zuba ya zuba." Ya aika a kira Wowo.

Da aka tafi, aka tarad da shi gidan magajiya, yana kiɗan molo. Aka gaya masa Malam Ɗan'inna na kiransa maza-maza. Sai ya dubi manzon haka yatsine, ya sa sigari da ke hannunsa a baka, ya ja, ya hura hayaƙi ya fito ta hanci da ta baki, ya ce, "Kai samari, je ka ka gaya masa ban bugi ɗan kowa ba, ban zagi ɗan kowa ba, ban ga abin da ya gama shi da ni ba da zai aiko yana kirana da sauri haka."

Manzo ya ce, "Ai ko yana nan rai ga Allah, gwamma ka tafi, watakila wani abu zai gaya maka."

Wowo ya harare shi, ya sake sa sigari baka ya ja, ya ce

"Kai, don Allah tafi ka raba ni da wuya. Af, ya je ya mutu mana ! Wane abu ne zai gaya mini wanda ubana bai gaya mini ba ?"

Manzo ya sake komawa, ya gaya wa Malam 'Dan'inna, ya ce ya yi ya yi, Wowo ya ƙi zuwa. Ya ce kada a dame shi, ubansa ma wanda ya haife shi ya shafa masa lafiya, balle wani.

Da Malam 'Dan'inna ya ji haka, sai ya yi salati, hawaye suka zubo masa. Ya ce, "Koma da gudu, ka gaya masa kuɗin ubansa Malam Sidi Ibrahim da aka ga ba su yi auki ba, duk suna nan wajen jaka ashirin, ya binne a wani rami, ni kaɗai ya nuna wa, ya ba ni amanar in ya shiryu im ba shi. To, ga shi har yanzu yana bisa halinsa. Ni kuwa na ga ciwon nan ba zai bar ni ba, shi ya sa na ke so ya zo in nuna masa abinsa. Ba wani abu na ke nemansa da shi ba, shi ke nan kaɗai. Ka rarrashe shi don Allah ya ba zuciya magana ya zo, kada im mutu da wannan amana a kaina. Ka gaya masa ya san irin wannan al'amari, tun da ya ke ya gama da kuɗi, bai kamata ba a nuna wa wani, a ce in ya gan shi ya kai shi, ya nuna masa. Na fi so in gan shi ni da shi, ba na son in sa wani tsakani, kada a zo a yi ɓatan ɓakatantan, ba su ga Malam Sidi ba su gare shi."

Manzo ya ruga da gudu, ya tafi ya tarad da Wowo bai ko sa ƙanar tashi ba daga gidan nan. Ya kira shi waje, don ya gaya masa abin da aka aiko shi a asirce. Wowo ya ƙi fitowa, sai ya ce ya shigo nan ya faɗi, in yana so, in ko da ma saƙon bai dame shi ba, ya kama gabansa.



Da manzo ya ji haka sai ya shigo, ya tsaya gabansa, ya kwashe duk abin da Malam Dan'inna ya gaya masa ya faɗi. Ko da Wowo ya ji haka sai ya ce,

"Haba, na san da ma a rina. Yadda na san zam mutu, haka na san abin da baba ya bari ya fi goma ɗin abin da muka gada." Sai ya tashi, ya ruga da gudu, ya nufi gidan Malam 'Dan'inna, don ya ji kiran nan na samu ne. Suna isa, suka tarad da Malam 'Dan'inna ya cika.

Wowo ya riƙe kai, ya yi ta kuka har ya tashi zauta. Ba don mutuwar Malam 'Dan'inna ba, sai don bai samu gaya masa inda kuɗin da ubansa ya bari su ke ba. Aka ba shi haƙuri, ya dangana. Da farko mutane sun yi tsammani wannan hasara ta sa ya rage waɗansu al'amura, amma af, ko da aka kwana kamar bakwai sai ya ce, "Kai, da ma ba rabo ba, ɗan wabi ya faɗa wuta !" Sai ya koma ga sha'aninsa, har ma ya so ya fi da.

Ana nan haka, ran nan bayan an yi kamar wata uku da rasuwar Malam 'Dan'inna, sai Wowo ya ɗauki ɗam molonsa, ya nufi gidan magajiya, ya kunna sigari, yana tafe yana busa ta, ya karkace hula ya kai ta saba'in, sai iskar duniya ke ruɗinsa, yana tafe yana shegantaka. Idan mutane suka gamu da shi sai su ratse, don kada ya banke su a banza, su yi salati su ce, "Ba kome, duniya ce, ai ya yi ya bari."

Wowo yana cikin tafiya, ya kusa kai gidan magajiya, sai ya gamu da wani baƙon ɗan tsoho da gafakarsa. 'Dan tsoho na tafe dudduƙe, tsammani ya ke Wowo da ya ke yaro ne zai ratse ya ba shi hanya, bai san halin gogan ba. Ko da Wowo ya ga tsohon nan bai ratse masa ba, sai ya tasam masa haiƙan, ya ɗauki santa, ya sa kafaɗa ya ture tsoho har ya yi kata-kata kamar zai faɗi, ya miƙe. Ya waiwayo ya dubi Wowo, ya ce, "Samari ba ka gani ne, ka tashi ka da ni ?"



Wowo ya busa taba, ya shaƙa, ya dubi ɗan tsoho, ya ce, "Meye ye ? Je ka, am banke ka, hanyar ta uban waye ye, ba ta Sarki ba ce ?"

Tsoho ya dube shi, hawaye na zuba, ya ce, "Ni kake zagi? To, je ka, ka gani. Daga ni ba za ka sake zagin kowa ba."

Wowo ya waigo da fushi, ya sa hankici ya rufe bakinsa, ya yi tari wai shi akawu, ya ce, "Kurwata kur! Mun ci mun sha ba dominka ba. Sai dai in ga alheri. Ka ci kanka, ka sha baƙin ruwa, ɗan neman tsohon ƙazami!" Tsoho ya wuce yana kuka, don wannan baƙin ciki ma ko abinci bai tsaya nema ba a garin, sai ya yi gaba.

Allahu Akbar! In da za ka san girman kai da asharaRanci ba abin gari ba ne, yaron nan bai ƙulla wata guda ba daga gamonsa da tsohon nan sai da ya haukace. Mutane ba su san yadda aka fara ba, sai ran nan kawai da hantsi kamar war haka (Allah ya kiyashe mu da aikin war haka), sai ga shi ya fito daga cikin gidansu tsirara, yana saɓe da wata fartanya, yana tafe yana caɓa maganar da ta fito bakinsa. Mutane suka yi ta cewa, "Allah ya ƙara, da ma mun sani a rina, an saci zanen mahaukaciya!"

Daga ran nan Wowo ya haukace, ya yi ta bin gari ba shi da ko wajen kwana sai kasuwa. Can uwarsa kan riƙa kai masa ɗan abinci. In ya shiga gari yawo, da ya gamu da mutum, sai ya ce, "Kai, nuna mini inda ubana ya rufe mini dukiyata!" In ka ce ba ka sani ba, in ya dinga dukanka sai an ƙwace.



Da mutane suka gane, in ya tambaye su sai su ja shi su kai shi wani wuri mai ciyawa, ko a bayan gidansu, ko a ƙofar gida, su ce, "Ga wurin da Malam Sidi Ibrahim ya binne maka kuɗi, jaka ɗari ne cif, in kana so ka nome wurin nan sarai, ka duba da kyau, lalle ka tono su. Amma fa don Allah in ka tono ka ba ni kwabo."

Sai Wowo ya ce, "To, a ba ka sisin kwabo dai, ai ya ishe ka." Sai ya nome wuri kaf, ya yi ta tono, im bai ga kome ba, ya kakkaɓe fartanyarsa, ya yi gaba, yana cewa, "Wannan bai san inda aka ɓoye ba, ƙarya dai ya ke yi. Ba na ba shi sisin kwabon ma da na če." Haka mutane ke ta wahalshe shi, har rana ta koma ga Ubangiji. Watakila ma yanzu yana can yana ta yi. M, Allah mai girma ! Girman kai rawanin tsiya.



Fasih ya ce, "A, da kuwa na kan riƙa wa tsuntsaye girman kai, wai ni ɗanka, har in sun yi mini magana daga nesa ba na amsawa. Tun da ya ke wannan shi ne ƙarshen mai girman kai, daga yau kuwa na tuba."

KASHEGARI da Fasih ya ga Alhamis ne sai ya ƙi zuwa wajen Waziri, ya tashi ya tafi yawonsa. Can zuwa magariba ya dawo Waziri ya tambaye shi don me bai zo wajen karatu ba.



Fasih ya ce, "Na ga Alhamis ce, ba a ko karatu ranar Alhamis. Ran nan 'yam makaranta duk hutu su ke."

Waziri ya ce, "Na gaya maka kai karatunka iri dabam ne, ba ya tarar Jumma'a balle Alhamis. Zauna yanzu mu yi. Gargaɗi na nawa za a yi yau ?

Fasih ya ce, "Na huɗu, wanda ka ce kada in wulakanta mahaluki duka."

Waziri ya ce, "To."

## WANDA KE WULAKANTA JAMA'A DUK YA GA IYAKARSA

An yi wani Sarki a Garun Gabas, wanda ke da wata 'ya ana kiranta Mama. Ga yarinya wadda ta amsa sunanta, ƙwalban ƙwaya. Amma girman kai da alfahari da sakarci sun ɓata ta. Ko wane ɗan Sarki ya zo nemanta sai ta dube shi, ta yi gatsine, ta ce ba ta sonsa. Uban duk abin ya dame shi, ga yarinya ta isa a kau da ita, amma ruwan ido ya hana ta fid da wanda ta ke so. Da uban ya gaji sai ya tara 'ya'yan Sarakunan ƙasar duka, don yarinyar ta zaɓi wanda ta ke so. Ko wane ɗan Sarki ya ciwo direshi irin na gaske, suka taru maƙil a Garun Gabas. Bari ta 'ya'yan Sarki, har masu taƙama da sule sun taru gidan Sarkin nan, duk dai don rai guda, Mama. Har ana yi mata kirari, "Aliura cikin ruwa mai rabo ka ɗauka."

Da Sarki ya ga sun taru, sai aka fid da karagai aka jera su. Aka yi shimfiɗu, ko wane ɗan Sarki ko attajiri ya sami ɗaya ya harɗe. Sa'an nan aka kira Mama ta zo ta zaɓa. Ta fito tana yauƙi, kamar ba ta cin hatsi. Lalle dai da ganin Mama ka san ka ga yarinya 'yar ubanta. Mai siffa irin tata daidai ne ya yi yauƙi, amma nata yauƙin ya wuce na muhammadiya.



Ko da ta iso sai ta kewaya su, tana kallo ɗai ɗai. Tana tafe tana yatsina, wai ita kyakkyawa. Ta dubi ɗan Sarki na fari ta ce, "Kai, wannan ya faye ƙiba. Salka!"

Ta dubi na biyu, ta ce, "Wannan ko ba shi da wuya. Mukudu! Dubi wannan bawan Allah, ga shi yaro sardidi, amma gajarta kamar an kife da kwando. 'Dan dagizge! Da wannan tsololon na kusa da kai ya sam maka tsawonsa kadan, da an yi samari." Ta waiwayi wani can da ya kame, ta ce, "Kai, ba ka dariya, ka saki lebe sai ka ce rakumi?" Kada dai in wahalshe ka, Mama ta rasa wanda za ta zaba, maimakon ta kyale su su wuce baki alaikum, ka ji ma sai ta bi 'su da sharri dai dai. Da ta gama zaga su, sai ta dube su baki daya, ta tsargar da yawu, ta ce, "In dai haka maza su ke munana, ashe sai im mutu ban yi aure ba."

'Ya'yan Sarki suka watse kowa na cizon hannu, an tara su don a wulakanta. Sarkin Garun Gabas ya yi kamar ya kashe kansa don kunya, ya kira Mama yana zagi.

Mama ta ce, "Baba, sai ka yi mini gafara. Aure dai tun da ka ce in yi, zan yi. Amma na ga ba wani wanda zan so nan duniya don kyaunsa. Abin 'da ya fi, zan koma kuma ga jarraba hikima, wanda na ga ya sha wa saura zara in aure shi, ko wane ne."

Sarki ya ce, "Wace hikima za ki jarraba da karyar banza? Wace hikima gare ki ke kanki, ballantana ki jarraba wadansu?"

Mama ta ce, "Bari dai ka gani, baba. Tambaya zan yi, duk wanda ya gane in aure shi."

Sarki ya ce, "Wace tambaya za ki yi? Fadi mu ji sakarcin."

Mama ta ce, "Zan tambaye su ina ne rani ke shekara, kuma ina damina ke shekara."

Sarki ya harare ta, ya bata fuska, ya ce, "Me ki ke nufi da wannan sakarci?"

Mama ta ce, "Ba ka gane ba? Idan rani ya zo, ina damina kan tafi ta tsaya kafin ya wuce? Idan kuma damina ta zo, ina rani kan tafi ya jira ta, har ta gama abin da ta ke yi ta wuce? Domin ba na ganin rani da damina

na zuwa baki ɗaya, to, ina gudan kan tafi ya jira gudan ?"

Sarki ya fusata da jin wannan sakaran tambaya, ya dube ta, ya ce, "Gidanku su ke zuwa, lalatacciya!"

Mama ta durƙusa, ta roƙe shi gafara. Ka san ɗa da mahaifi, kamar ido, ya gafarta mata. Ta sa Sarki ya rubuta wannan tambaya, ya aika da ita ƙasashe ko ina, gabas da yamma, kudu da arewa, ko a sami mai amsa ta, ya auri Mama, ko shi ma uban hankalinsa ya kwanta.

To, cikin 'ya'yan Sarakunan nan da Mama ta kunyata, ka tuna wani ɗan gajere da ta ce masa kamar an kife da kwando ? Ashe duk ya fi sauran zuciya. Ko da ya tafi gida, da ma duk tunanin abin da zai yi wa yarinyan nan ya ke don ya rama, bai samu ba. Yana nan sai ya ji batun wannan tambaya, ya ji labari akwai wani dodo, amma kai ne kawai ba jiki, a can wani daji mai nisa. Sai ɗan Sarkin nan ya yi niyya ya nufi dawan da dodon nan kai ya ke. A kwana a tashi, har Allah ya kai shi. Da isarsa dutsen ya yi



sallama, sai ya ga wani ƙaton kai ya ɓingiro ɓungur ɓungur ɓungur ɓungur daga cikin kogon. Ya dubi ɗan Sarki, ya ce, "Rabo rababbe, yau ga tsuntsu daga sama gasasshe!"

Ɗan Sarki ya faɗi zai gai da kai, sai kai ya ce, "Kai, ni bawan dodo Sarkin kawuna ne. Ba ni ne Sarkin ba. Bari in je in gaya masa kana sallama." Ya ɓingira ya shiga. Ya jima shiru, sai ya fito, ya ce, "An ce ka shigo."

Ɗan Sarki ya ce a ransa, "Yau ga inda na kawo kaina ga halaka. Ni ba abin in gudu ba, na san halin dodanni, don ɗan guduna ba ya tserad da ni." Sai ya duƙa ya ja ciki, ya shiga ya tarad da Sarki yana bisa kujera, sai kawuna bargaja kewaye da shi. Ya faɗi, ya yi gaisuwa.

Sauran kawuna suka ce, "Kurungu Sarkin Kawuna ya gaishe ka."

Daga nan sai wani mai haƙora a cikinsu ya ɓingira, ya ɗaga ido sama, ya dubi Sarki, ya ce, "Kurungu Sarkin nasara, kada a manta ni ke riƙon idandunan."

Sarkin ya ce, "Af, kana riƙon idandunan, to, ni Sarki in ci me? Wanda ya sha ruwan idon mutum, ai shi ya gama kwasar daɗi."

Sai cikin ɗan Sarki ya ba da wani ƙululu'lu, ya faɗi, ya ce wa Sarki, "Babba Sarkin nasara, ko za ka kashe ni, bari in gaya maka abin da ke tafe da ni."

Wani bafade can gefe guda ya ce, "Faɗi maza ya ji, mu duk ganinka ya sa ka ta da mana kwaɗayi, bakunammu sai yawu ke kawowa."

Ɗan Sarki ya kwashe labarin Mama duk ya faɗa wa dodo, ya ce, "Abin da ya sa na sai da raina na zo gare ka, don na ga ba ta dace da kowa ba sai kai."

Sarki ya ce, "Me zan yi da ita, ni yanzu mata saba'in daidai gare ni. Jiya-jiyan nan na yi amarya, ta cikon saba'in ɗin."

Ɗan Sarki ya ce, "Duk da haka, Kurungu Sarkin nasara, ai kowa da ranarsa. Ka ga yanzu duk aikin da za ku yi sai da baki ku ke yinsa. Ga ka inda duk a ke Sarki ka isa, amma ina tsammani ba ka da abin hawa. To, ka ga in ka aure ta, duk inda za ka sai ta sa ka cikin kwano ta ɗauka, ka huta da rana, ka huta da ɓingira bisa ƙaya."

Sarki ya ce, "I, kana kuwa da gaskiya. Amma abin da ya ɓata al'amarin, samun amsar tambayan nan shi ke da wuya. Amma bari a kira kakana mu ji ko su tsofaffi sun sani." Ya ta da wani kai, ya ce ya yi sauri ya kira shi. Sarki ya dubi sauran kawuna, ya ce, "In da wannan yarinyä za ta samu, da abu ya yi. Ko da ya ke ita ba ta cin mutane, sai ta riƙa abinci irin ñasù tana ci, mu kuwa ta riƙa yi mana irin namu."

Sauran kawuna suka ce, "Da kuwa abu ya yi daɗi. Amma abin da ke da wuya samun abin da ta ke nufi da inda rani da damina ke shekara."

Suna nan suna taɗi, sai ga wani kai tafe fari fat da furfura, ga gemu ga saje, fuskar ko duk ta yi tamoji. Da isowarsa sai kawuna suka dare, suka ba shi hanya. Sarki ya yi tsalle ya tsirgo daga kujera, wannan tsohon ya haye. Ashe shi ne kakan. Duk kawuna suka dube shi, suka ce, "Ka kwana lafiya ?"

Tsoho ya-ce, "Lafiya lau."

Dan Sarki shi kuma sai ya tashi tsaye, ya faɗi, ya gai da kakan Sarki. Ya amsa masa da harshe mai daɗi. Sarki ya kwashe labarin da ɗan Sarki ya zo da shi duk ya faɗi. Tsoho ya riƙe baki, ya ce, "Wanda ko ya gaya wa yarinyan nan wannan ya isa mai hikima." Tsohon ya dubi sauran kawuna, ya ce, "Sai ku dakata mana mu gama, in gaya masa amsar tambayar a asirce, don kada wani ya je ya tsegunta wa waɗansu ya sa su riga mu."

Sauran kawuna duk da ɗan Sarki suka tashi. Tsohon nan ya dubi jikansa, ya ce, " 'Icen gawo' shi ne amsar tambayar yarinyan nan."

Sarki ya ce, "Icen gawo, kaka! Ina ma'anar wannan ?"

Kakan ya ce, "Af, ba ka gane ba, yaro dai yaro ne. Da damina sa'ad da duk itatuwa ke ganye suna girma, sa'an nan icen gawo shi sai ya riƙa bushewa. Abin da ke sa shi bushewa, domin rani na nan bisansa, yana jira damina ta ƙare yayinta, shi kuma ya sauko. Da rani kuma, sa'ad da

itatuwa ke bushewa don ba laima, icen gawo sa'an nan ya ke ganye, don ni'imar damina da ke bisa kansa, tana jira rani ya ƙare ta sauko, ita ke sa shi ganye."

Sarki ya ce, "I, lalle wannan tambaya, ban da kamar kai, ba mai iya gane ta. Gobe kuwa tun da safe zan tafi, ni kaɗai ko za ni."

Kakan ya gaya masa dabarar da zai yi, da kuma duk sauran abubuwan da zai yi kafin ya faɗi amsar tambayar. Da suka ƙare ganawa, suka kira ɗan Sarki, suka ce gobe ya ɗauki kai ya rage masa hanya, ya ƙunshe shi, ya kai shi garin da yarinyan nan ta ke, ya ajiye shi a ƙofar garin.

'Dan Sarki ya ce, "To, Allah ya kai mu."

Sarki ya ce, "Amin. Ya ɓingira ya tafi wani rami, ya yi ta miƙo riguna da zannuwa da baki yana ba ɗan Sarki. Ya ɗauko jakar kuɗi guda kuma ya ba shi. Sa'an nan ya ce masa duk sa'ad da ya yi bukatar wani abu ko wani taimako, ya zo nan ya sallama, ya samu. Kada ya sake jin tsoronsu, ya zama ɗan'uwa.

Fasih ya ce, "Ina da tambaya, baba, an yarda in yi?"

Waziri ya ce, "Yi mana, ai matambayi ba ya ɓata."

Fasih ya ce, "Ga shi ka ce ba su da hannuwa, ba su da ƙafafuwa, to, yaya suka tara waɗannan kayayyaki?"

Waziri ya ce, "Kana ko da gaskiya ka yi wannan tambaya. Ai fashi su ke yi, in suka gamu da fatake sai kamar goma su taram ma guda, waɗansu na cizon agararsa, waɗansu su yi tsalle su kame hanci su liƙe, waɗansu ciki, waɗansu su sa haƙora su ƙwaƙwale idon, waɗansu na tsalle sama suna ba shi karo, har dai su i masa ya mutu, su kwashe kayan, su kama shi da haƙora kamar yadda tururuwa ke jawo ƙwari, su jawo su kawo gida su ci."

Fasih ya ce, "Fatake ba su kashe su?"

Waziri ya ce, "Sun saba da wuya. Ko ka sa kulki ka buge su, ba su ji, ga sabo, ga tsime kullum suna shan maganin sanda, ga kuma maganin ƙarfe, duk sun ƙoshi da su. Kome

tsawon mutum kuwa bai wuce su yi tsalle su yi masa karo ba, don ko sun faɗo in sun yi tsalle ba su jin zafi. Kaya kuwa da zafin rana, ba su kula da su ba. Kai, alhali ma dai ka san su ba mutane ba ne, dodanni ne. To, duk abubuwan da suka dami mutane su ba su sha musu kai ba."

Fasih ya riƙe baki, ya ce, "Ga shi ka ce ba su da jiki kuma ka ce suna cin abinci. To, ba su kashi, ba su fitsari ?"

Waziri ya yi shiru, yana tunanin jawabin wannan tam baya. Can ya ce, "Kai, yi shiru! Kai dai ka ji abin da na ke gaya maka yanzu, in ka ƙara girma na bayyana maka tambayoyin da ka ke so duka."



Fasih ya ce, "To." Waziri ya ci gaba :

Aka ba ɗan Sarki tabarma, ya kwana. Da gari ya waye, ya ɗauki kai ya nufi da shi Garun Gabas. A kwana a tashi, ba ya barin kowa ya ga abin da ya ke ɗauke, har suka kai kusa da Garun Gabas. Ya ajiye shi, ya ce, "Ga garin." Suka yi sallama, ɗan Sarki ya koma garinsu.

Lokacin nan da suka rabu ko da asalatu ne, don da ma ba su tafiya sai da dare. Kai ya fara ɓingira, ya nufi gari, sai ya waiga baya ya hangi wata tsohuwa tafe. Ko da zuwan tsohuwar, tana sauri ta isa gari da wuri, ba ta lura ba sai ta yi tuntuɓe da kai. Ko da ta dunguri kai sai ta ce, "Shaihu ɗam Fodiyo!" Ta duba ta ga abin da ta yi tuntuɓe da shi, sai ta ga kai gungurun ba jiki. Ta ja da baya don tsoro. Za ta raɓa ta wuce, sai ta ji kai ya ce, "Ɗaukan ni ki kai ni gidanki."

Ko da tsohuwar ta ji haka sai ta yi baya da gudu, tana cewa, "Ban da cizo na-rega, wa zai ɗauke ka gungurun da kai haka ya kai gidansa ?" Ta nufi gida da gudu, ba ta sani ba ashe kai na nan biye da ita, yana ɓingira yana tsalle. Da isarta ta ce wa 'yan jikokinta biyu da ta bari, "Ba ku sani ba, yau na yi arziki. Ina kai wa wajen dogon

ɓili, sai ga wani kai ba jiki ya ce wai in kawo shi gidana."

Daga nan sai kai ya ce, "Ina fa kika yi arziki? Ai har yanzu ba mu rabu ba. Da ma kin kwantad da hankalinki, ni ba zan cuce ki ba. Amma fa in kin ce za ki gudu mini, ko ki saɓa wa abin da na ce, sa'an nan fa kome na yi miki ke kika ja. Ya roƙe ta ta kai masa tabarma kusa da wuta, don ana ɗari a lokacin.



Suna nan zaune, sai kallon kai su ke yi, suna zaginsa a zuci. Da ma daddawa tsohuwar ke yi ta kai kasuwa, in ta sayar ta sawo musu abinci, yau ga shi kai ya hana zuwa kasuwa. Saboda haka yunwa ta yi ta cinsu har azahar, ba wani abinci a gidan, sai kaɗanya da ɗunya da gwanda yaƙa suka yi ta ci. Da kai ya ga magariba ta yi, bai ga an sa niyyar yin wani abinci ba, sai ya ce wa tsohuwa, "Inna, ku nan ba ku cin abinci ne? Tun da na zo nan ban ga wani ya sa ƙwayar hatsi baka ba."

Tsohuwa ta ce, "Ina damar mu sa hatsi baka?"

Kai ya ce, "Don me?"

Tsohuwa ta ce, "Don ba mu da aninin kam mu na saye.

Kai ya ce, "Haka al'adarku ta ke kullum ba ku cin abinci?"

Tsohuwa ta ce, "A'a, kullum daddawa na ke kai wa kasuwa, in na sayar in sayo mana abinci. To, ga shi yau ka hana ni zuwa kasuwa, ba sai mu dangana ba?"

Kai ya ce, "Watau yau ni ku ke zargi a kan yunwar da ku ke ji ko?"

Tsohuwa ta ce, "Ba na ɓoye maka, wallahi kai ne."

Kai ya ce, "In dai don abinci ne, ku share hawaye, kun huta da wahalar nemansa. Da ma an ce sabo da maza jari

Lura da abin da zan gaya miki. In dare ya yi tsaka, ki tashi ki tafi kadarkon nan da kika same ni, kada ki ji tsoron kome, ki yi kira da ƙarfi, 'Zairaƙanu !' sau uku, ki ga wani aljani ya fito. In ya fito ki ce masa ubangijinka Sarki Kurungu ya ce ka buɗe ƙaramar taska, ya ba ki shuɗiyar jakar kuɗin nan da ke ciki."

Tsohuwa ta ce, "To," Dare na yin tsaka, ta tashi ta nufi wajen kadarkon, ta tsaya, ta ce, "Zairaƙanu ! Zairaƙanu ! Zairaƙanu !" Sai ta ga wani aljani ya fito, amma cikin siffar mutane, ya ce, "Mene ne ?"



Tsohuwa na makyarkyata don tsoro, ta ce "Ubangijinka Sarki Kurungu ya ce ka buɗa ƙaramar taska, ka ba ni wata shuɗiyar jakar kuɗi da ke ciki in kai masa."

Aljani ya durƙusa, ya ce, "Allah ya bar ran Sarki." Ya dubi tsohuwa, ya ce, "Dakata mini im fito." Sai ta ga ƙasa ta tsage, ya nutse. Jim kaɗan ya fito da jaka, ya miƙa mata. Ta ɗauko tana zakwaɗi, ta kawo wa kai, ta durƙusa, ta ce, "Ga ta."

Kai ya ce, "Bari durƙusa mini, ai ke uwata ce. Ku ɗauka, na ba ku. Amma in kuna yin abinci, ku riƙa tunawa da ni, kada ku ga kamar ba na iya ci."

Tsohuwa ta ɗauki kuɗi, suka yi ta rawa da jikokinta don

murna. Nan da nan da gari ya waye ta sayo zannuwan karammiski, ta kawo wa jikanyar macen. Ta sayo kayan ado irin na zamani kuma, ta ba jikan. Ita kuma ta sami irin na tsofaffi ta saya. Ta sa aka kware darnin gidan, aka sake sabo. Aka kware ɗakunan, aka yi musu sababbin hayi, aka yayyaɓe su sarai. Suka kwashe tsofaffin tukwanen nan na yin daddawa suka watsar. Duniya ta komo musu budurwa. Mutane da ba su san abin da a ke ciki ba, suka ce, "Lalle daddawa ta karɓe su."

Ka san wanda bai san ciwon abu ba ba ya adaninsa. Suka yi ta shan gara. Ba su ankara ba sai da kuɗi duka suka zama ba sauran ko kwabo, suka koma suna hamma.

Da kai ya ga sun koma kuma ga shan lami, sun bar romo da taushe, ya lura kuma ya ga tsohuwar ba ta da fara'a kamar da, sai ya ce, "Inna, halama kuɗin nan sun ƙare."

Tsohuwa ta ce, "Ai tuni suka ƙare, ɗana. Karfen Nasara dai ba su da danƙo."

Kai ya ce, "To, ba ki faɗi? Yau da dare ki koma, amma in kin je kada ki kira Zairaƙanu, don ba shi nan. Ki kira Dandamu, ki gaya masa yadda kika gaya wa Zairaƙanu. Amma yau jar jaka za a ba ki, ba shuɗiya ba."

Tsohuwa ta ce, "To." Dare na yin tsaka, ta tashi ta nufi kadarko, ta tsaya wajen ran nan, ta ce, "Dandamu! Dandamu! Dandamu!"

Aljani ya fito, ta gaya masa. Ya faɗi, ya ce "Kurungu babba Sarkin nasara." Ya tafi ya ɗauko, ya ba ta. Ta kawo wa kai, ya ce su je su kashe.

Tsohuwa ta ce a ranta. "Lalle kuɗin nan ba su da niyyar ƙarewa. Bari mutum ya yi gidan katanga, kada ya bar banza ta wuce. Nan da nan aka gina mata katanga, aka yi mata shigifu, ta bar ɗakunan hayi.

Ran nan tana zaune, sai kai ya ce mata, "Inna, yau sai ki je birni, ki tambayam mini Sarkin Garun Gabas ina son 'yarsa da aure."

Tsohuwa ta riƙe ƙirji, ta ce, "In yi me? Don Allah rufa

mini asiri, kada ka sa Sarki ya kashe ni kawai kawai. Kai ga ka kai gungurun ba jiki, ka zo ka ce kana son auren 'yar Sarki ? To, ka kai ta ina, im ba rigimarka ba ?"

Kai ya ce, "Kin tuna tun da fari na ce miki, in kina son mu zauna lafiya, kada ki yi musun abin da na ce ko ? To, tashi ki tafi, tun da girma da arziki."

Tsohuwa ta yi ado, ta fita tana cewa, "Yau na shiga uku. Gaba damisa, baya sayaki."

Ta isa fada, ta nemi ta ga Sarki, aka kai ta, ta gaya masa abin da kai ya aiko ta. Amma ba ta faɗi siffarsa ba. Sarki ya harare ta. Fadawa suka ce, "Ke mahaukaciya ce ? Ko da Mama ba ta yi alkawarin ba ta auren kowa ba sai wanda ya amsa tambayarta, ki taso tsofai-tsofai da ke ki ce kina nema wa ɗanki aurenta ?"

Tsohuwa ta ce, "Allah ya ba ka nasara, mai son 'yan nan taka ba abin da zai buwaye shi nan duniya."

Fadawa suka ce, "To, me ki ke masa kirari ? Ba ki san tambayar da Mama ta yi ba ne ? Ai inda ba ƙasa a ke gardamar kokawa. Ya zo ya ba da amsa mu ji."

Tsohuwa ta ce, "To." Ta fita ta gaya wa kai abin da Sarki ya ce. Ta kuma ce, "Da ma na gaya maka wannan yarinyar ba ta auruwa, kafin ka iso nan mutane ma masu jiki sun yi ƙoƙari kowa ya faɗi nasa, ta ce ba daidai ba ne. Waɗansu sun ce da damina da rani duk gaba ɗaya su ke zama, ba mai zuwa ko ina. Sun ce sa'ad da a ke ruwa damina ke nan, in ya ɗauke kuwa rani. Duk ta ce ba daidai ba ne. Ga shi kuma Sarki ya yi alkawari wanda ya yi ƙoƙari ya kasa, a ɗaure shi, ko ya biya tarar jaka guda. Ga shi muna zamammu lafiya, ba abin da muka rasa, za ka jawo wa kanka masifa, har mu ma abin ya shafe mu. To, ga shi yanzu am ba ka iznin ka je ka yi magana, ba dama. Ka ba ni kunya, ka ba kanka. Da ma an ce da muguwar rawa gwamma ƙin tashi. Ita ba kuɗi ta ke so ba, balle mu nuna mata muna da su. Hikima ta ke so, wannan ko baiwar Allah ce."

Kai ya bushe da dariya, ya ce, "Kada ki yi fushi, inna, in Allah ya so ba na ba ki kunya. Gobe da azahar sai kin bari fada ta cika, sa'an nan ki tafi ki ce ɗanki ya aiko ki. A tara mutane shaidu. Im Mama ta fito ki ce mata, 'Na ce ko duk wanda ya amsa tambayarki shi za ki aura, kome munin siffarsa?' Ki tambaye ta haka har sau uku. In kin ji ta ce i, sa'an nan ki ce ɗanki ya ce a gaya mata, 'A icen gawo.' Ki ji abin da za ta ce."

Tsohuwa ta dubi kai, ta ce, "Mene ne kuma icen gawo? Kai dai ba ka gajiya da surkulle, mutum sai ka ce ba ka da hankali. Ko kuwa ba ka san al'amarin fada ba ne? Mu fa Sarakunammu ba irin naku ba ne na aljannu."



Kai ya ce, "Inna, na biyu ke nan da na ce miki kada ki ƙara yi mini musu. To, kada ki bari in ƙara miki gargaɗi na uku a bisa wannan. Ina ruwanki da abin da zai same ni?"

Tsohuwa ta tashi sumui-sumui ta tafi fada, ta aikata duk abin da kai ya gaya mata. Ko da Mama ta ji an amsa tambayarta sai ta yi wuf ta tashi, ta rungume tsohuwa. Ta dubi uban, ta ce, "Baba, na yi mijin aure. Ashe masu hikima na da saura nan duniya!"

Sarki ya tambaye ta bayanin wannan amsa. Mama ta kwashe duk ta gaya masa daidai da yadda na gaya maka can baya, sa'ad da tsohon kan nan ya gaya wa wannan jikansa Kurungu.

Sarki da mutanensa suka yi ta mamakin yadda yarinyar ta yi har ta samo wannan tambaya, da kuma yadda ɗan tsohuwan nan ya gane amsar. Aka yi ta cewa, "Muna so mu ga wannan yaro. Karami ne ko?"

Tsohuwa ta ce, "Kurum."

Sarki ya ce, "To, ki gaya masa na ba shi. Sai ya kawo kayan baiwa, gobe a yi. In yana da dama a ɗaura aure gaba ɗaya, a sa ta lalle a kau da ita, mu huta ma da maganar mutane."

Tsohuwa ta ce, "Wannan ai shi ya fi kome sauƙi gare shi. Jaka nawa ta isa duk sha'anin, don a aiko gaba ɗaya a huta da jerangiya ?"

Sarki ya ce, "Ya iya ba da jaka biyar duk da sadaki ? Sa'an nan sai ya saurari mata ke nan, ba a son kome gare shi."

Tsohuwa ta ce, "Af, don jaka biyar ai kamar kwabo biyar su ke ga wannan. Gobe a kawo." Ta yunƙura za ta miƙe.

Sarki ya ce, "Af, yaushe zai sami damar ya zo mu gan shi ?"

Tsohuwa ta ce, "Wannan fa shi ke da wuya, sai na shawarce shi. Domin mulkin da ke gare shi ko ƙasa ba ya takawa, sai a ɗauke shi inda za shi duka. Amma in an ƙare biki na matsa masa ya zo."

Sarki ya ce, "Masu gari ! Ai ko in kin yi haka kin kyauta. Ki yi mana gaisuwa gare shi. Sai an jima."

Tsohuwa ta yi ban kwana da Sarki, ta tafi, ta yi wa kai busharar abin da ya faru duka. Ya yi murna.

Da dare ya yi tsaka, kai ya ce ta tafi wajen kadarko, ta kira sunan Dakdak sau uku, in ya fito ta ce ya dubi ƙaramar taska, ya ɗauko jaka shida farare, ya rako ta da su, don ba ta iya ɗaukarsu ita kaɗai.

Tsohuwa ta tafi ta yi yadda ya ce duka. Nan da nan aljanin ya biyo ta da jaka shida a hannu. Ya faɗi gaban kai, ya yi gaisuwa, ya ba shi, ya koma.

Da gari ya waye, kai ya ba tsohuwa jaka biyar ta kai wa Sarki. Ɗayar kuwa ya ce ta ajiye wajenta, ko wani abu ka faru na sauri. Ta tashi nan da nan, ta kai.

Ko da Sarki ya ƙyalla ido ya ga kuɗi gaba ɗaya gangari-yarsu, sai ya dubi 'yar, ya ce, "Ashe dai Mama, da gangan muka yi fushi da ke, sa'ad da kika ƙi saurin zaɓen miji. Ashe dai gaskiyar mutane, sauri shi kan haifi nawa. Ke dai, ko da ba mu ga mijin ba, kin yi sa'a."

Waziri ya ce, "Ka ga da muna gaggawar banza, ba mu sani ba zuwa da wuri ya ƙi zuwa da wurwuri."

Sarki ya ce, "Ai kai dai sai a yi shiru. Mama ta kar tsaka, ta tsinci dame a kala. Allah ya sa ƙannenta su yi sa'a haka!"

Sarkin Fada ya ce, "Amin. Amma samun yarinya mai ƙashin arziki irin Mama, ai sai dai abin da ba a rasa ba."

Mama kuwa sai daɗi ke ɗibanta za ta auri mai arziki. Ta ce wa uwar, "Da ma na gaya muku ba banza na ƙi saurin zaɓen miji ba. Na san abin da na ke lura da shi 'Ya'yan Sarakunan ƙasan nan, ban da homar banza ba su da kome."

Da za a ɗaura aure aka tambayi tsohuwa sunan mijin da ubansa, ba ta sani ba, amma tana gudun kada a yi mata dariya a ce ba ta san sunan ɗanta ba. Sai ta ƙira ƙarya ta ce sunansa Nakiru, sunan ubansa Aburru'usi. Aka yi mamakin waɗannan sunaye, don ba su cikin waɗanda aka saba da su, amma ga su da kama da Larabci. Sarki bai kula ba. Nan da nan ya sa aka tara mutane, aka yi baiko, aka ɗaura aure gaba ɗaya.

Sarki ya ce wa tsohuwa, "Sai ki tafi ki gaya wa ango ya zo mu gan shi."

Tsohuwa ta tafi ta gaya wa kai duk an gama kome, amma Sarki na so ya gan shi. Ta ce, "Nan fa ne al'amura za su rushe, tun da za a gan ka."

Kai ya ce, "Ba kome. Sa ni cikin tasa ki kai ni."

Tsohuwa ta sa shi cikin tasa, ta ɗauka ta kai gaban Sarki duk jikinta na rawa. Ta ajiye, ta ce, "Allah ya ba ka nasara, ga ɗan nawa."

Sarki ya ja kujera baya, fadawa kowa ya ja da baya. Sarki ya ce, "Me zan gani haka? Har abada ba na aurad da Mama ga wannan dodo. Ku kira Mama ta ga abin da ruwan idonta ya jawo mana."

Ko da yarinya ta fito ta ga kai, sai ta ce faufau ita ba ta aurensa.

Kai ya ce, "A'a, aurena fa ai an gama. Kin ce sai an



amsa tambayarki, to, na amsa, mene ne kuma ke da saura ? Ga shi kuma har an ɗaura aure."

Mutane suka kira Sarki waje ɗaya, suka ce, "Allah ya ba ka nasara, ba saura sai a yi aure, in ko mun ƙi ba shi, duk ma halaka, don aljani ne. Amma tun da ya ke sonta, ba zai yi mata kome ba."

Sarki da yarinya suka rasa yadda za su yi, aka yi biki ana ta kuka, ba kiɗa ba guɗa. Da aka gama, aka ce wa tsohuwa dangin miji su zo, za a kai amarya. Tsohuwa ta gaya wa kai, ya aiki aljannu su kwaso kawuna kamar ɗari biyar daga kogo, aka kawo su gidan tsohuwa. Suka ɓimɓingira, ɓungur ɓungur ɓungur ɓungur, da masu gemu da shagirai, da mata da maza, da yara da tsofaffi, da farare da baƙaƙe, da kyawawa da munana, ɗuu, har gidan Sarki. Suka cika ƙofar fada kaf.

Baƙin cikin Sarki da na iyayen yarinyan nan, wannan ba ya faɗuwa. Aka sa ta bisa raƙumi, aka tafi da ita. Kawuna na tafe na tsalle, suna rawa, suna cewa :

"Kurungu Sarkin kawuna,
Na-Zalzalu, wa ka haye maka ?
Babba mai ikon kawuna,
Nasara a gare ka ta ke zuwa!"

Mhm! Wanda ke wulakanta jama'a duk ya ga iyakarsa.



Fasih ya ce, "Wannan labari yana da ban mamaki ƙwarai." Waziri ya sallame shi ya tafi.

YAU, da gari ya waye, Jumma'a, Fasih ya dakata sai da kowa ya tafi masallaci, sa'an nan ya zo wurin Waziri. Aka fara ba shi bayanin gargaɗi na biyar :

## 'DAN HAKIN DA KA RAINA SHI KE TSONE MA IDO

Wata rana wani Bamaguje ya lafta wa takarkarinsa hatsi, ya kora zai kai kasuwa. Kasuwar da za shi kuwa ana ɗam mudu ƙwarai, don kullum in ya kai kayan takarkarin nan, daga ya sayar sule talatin sai ya sayar talatin da biyar.



Ran nan yana cikin tafiya da takarkarin niƙi-niƙi, sai wani mahauci ya hango shi, sun kuwa taho taryen shanu ne, tun safe har azahar ba su ga ko ƙaho ba. Da hango shi sai məhaucin nan ya ce wa 'yan'uwansa, "Shin wancan mai takarkarin Bahaushe ne, ko kuwa ?"

Suka hanga, guda ya ce, "Bahaushe ina ? Kuna ganin Bamaguje, ku dubi irin kayan gogan mana, iya magana yanzu nan ko ɗan Kano!"

Daga nan sai guda wanda a ke kira Anunu ya ce, "Haba, wane wayo ke ga Arne, daga dai an ƙyale su?"

Guda ya ce, "A! Don wayo dai suna da shi. Hala ba ka taɓa ji ba wata rana wani Bamaguje ya haifi ɗa ya mutu, ya sake haihuwar wani ya mutu, ya sake ya mutu, sai ya tashi ya gamu da wani Bahaushe, ya ce, 'Ka ji ka ji abin da ya faru gare ni. Ina tambayarka, ka gaya mini gaskiya,

shin mai matad da mutane-mutane ɗin nan shi ba shi da ɗa ne ?'

Bahaushe ya ce, "Ubangiji ya fi da haka. Ba a haife shi ba, shi ko bai haifa ba,"

Bamaguje ya ce, "Shi ba shi da kowa ?"

Bahaushe ya ce, "Ba shi da ɗa, ba shi da jika. Sarautarsa ba ta bukatar Waziri, balle wakili. Abin da ke gare shi sai bayi kaɗai, mu duk nan bayinsa ne."

Bamaguje ya ce, "Yawwa! Cikin bayinsa, to, wa ya fi ƙauna ?"

Bahaushe ya ce, "Ai mu duk ba wanda ya san wanda ya fi so. Domin Sarki ne gagara misali, shi ke aikata abin da ya so, babu mai tambayarsa. In ya ga dama, ya ɗaukaka talaka ya ƙasƙanta basarake. In ya ga dama, ya ƙasƙanta tajiri ya ɗaukaka matsiyaci. Amma ga tamu wautar, cewa mu ke waɗanda ya fi so su ne malamai, don su mu ke ganin sun fi bauta masa."

Bamaguje ya ce, "Warkan! Ai irinsu da ma na ke nema. Yaya zan yi in gane malami in na shiga gari ? "

Bahaushe ya ce, "In ka shiga, ka tarad da wani mutum zaune bisa buzu da naɗi, ga yara tururu sun kewaye shi, suna wata irin magana da ba ka jin abin da su ke faɗi, to, mutumin nan shi ne malami."

Bamaguje ya ce, "Madalla! Yau wannan shi ma kwanansa ya ƙare." Sai ya je gida ya ɗauki baka da kwari, ya tasam ma gari. Yana ko shiga ƙofa sai ya tarad da gidan wani malami, ga yara kewaye da shi, yana ba su karatu. Bamaguje bai ce masa kome ba, sai ya ɗana kibiya, ya nune shi zai ɗirka masa.

Malami ya tashi tsaye, ya ce, "Tsaya! Tsaya! Tsaya! Lafiya ?"

Bamaguje ya ce, "Ina fa lafiya ?" Ya kwashe abin da ya faru duka ya gaya wa malami. Ya ce, "Shi ne dalilin da na ke neman wani bawan Allah in kashe in rama."

Da malami ya ji haka sai ya ce, "Allah Sarki! Da ka

kashe ni da alhaki, ai ni tuni ya 'yanta ni" (cikin ransa yana cewa) "daga barin wuta, tun da zuciyata ke cikin zukatan da ke son Annabi."

Bamaguje bai ji abin da malami ya faɗi duka ba. Ya tashi, ya ce, "Ka yi arziki. Da ba don ka ce ya 'yanta ka ba, da yanzu ka sha kyauro!' Ya mai da kibiyarsa kwari, ya koma gida."

Anunu ya ce, "Wasalam! Da ma don wannan labarin ka ke cewa Maguzawa na da wayo? Cikin wannan labari, ban da sakarci wane abu ne wannan Bamaguje ya yi? Bari wannan ya iso, ka ga aikimmu na 'yam birni." Ko da isowar Bamaguje sai Anunu ya ce masa, "Duk san nan naka nawa za ka sayar mini da shi?" To, ko da ya ke ana yunwa, duk da haka shanu su araha su ke, don ana bushiya.

Bamaguje ya ga an zo tarya, tsammani ya ke zai kaura musu ne, shi ko ya je ya sake sayen wani. Sai ya karɓa ya ce, "Nawa za ka biya? Mu ai kome namu na sayarwa ne."



Anunu ya ce, "Dukansa fa na ke so in saya, ban ce a cire kome ba."

Bamaguje bai fahinci abin da ya ke nufi ba, ya ce "Da ma dukansa mana. An taɓa sayen sa, a toge wani abu a cikinsa?"

A cikin wannan lokaci tsammaninsa takarkarin nan a saye shi sule goma sha uku, har in an kwaɗaita da so. Sai Bamaguje ya ji Anunu ya ce, "Ka bar mini sule goma sha biyar?"

Bamaguje ya ce, "Albarka."

Anunu ya ce, "Na saya la'ada waje."

Bamaguje ya ce, "Albarka dai."

Anunu ya ce, "Na ce ko na sayarwa ne duk yadda ya ke ?"

Bamaguje wai shi karin magana, ya ce, "Har da ƙahon."

Anunu ya ce, "To, na saya ashirin biyu babu la'ada ciki."

Bamaguje ya ce, "Af, ba ta rinu ke nan ba, ta yi shuɗi. Kai dai la'ada waje, in ka yarda. Wannan takarkari fa, ko da ka ke ganinsa haka, ba kiwon wasa na ke masa ba."

Anunu ya ce, "Mene ne kuma na yabon kai, je ka an saya yadda ka ce, ashirin biyu babu la'ada waje."

Bamaguje ya ce, "An sallama maka." Yana murna ya yi harbi. Anunu ya ɗauko fam guda, ya ba Bamaguje sule ashirin biyu babu, ya ba 'yan'uwansa sule biyu la'ada. Bamaguje ya ce, "To, mu isa ma'auna in sauke hatsina, im ba ka sa."

Anunu ya ce, "Wane hatsi ne naka ? San na ce na saya dukansa, kada a cire kome, ka ce ka sayar mini. To, mene ne naka ciki ?"

Bamaguje ya ce, "A'a ! Ni san kaɗai na sayar maka, ban san kana nufin duk da abin da ke bisa ba ne. Ga kuɗinka, ina fa zan yarda, ko hatsina da ke bisa ai ya fi na sule talatin !"

Anunu ya ce, "Haba ! Tun da na ce na saya, ka furta cewa ka sayar, ai ba abin da ke iya kwance wannan ciniki, sai fa in wajen Sarki za mu, mu je." Suka ɗunguma. Sai Bamaguje ya ga sun ratse hanya sun nufi kasuwa.

Bamaguje ya ce, "Ina za ka kasuwa ? Ba gidan Sarki ka ce mu je ba ?"

Anunu ya ce, "I, zo, ai yana kasuwa."

Bamaguje ya yi mamakin abin da ya kawo Sarki kasuwa. Ya bi shi dai, ga su nan har mahauta wurin Sarkin Fawa.

Bamaguje ya ce, "Ka ce mu je wurin Sarki, yaya kuma muka ɓuge nan wurin Sarkin Fawa ?"

Anunu ya ce, "Ai Sarkin da na ke faɗi ke nan, muna da wanda ya fi shi ne ? Zo ya yi mana shari'a."

Bamaguje ya zauna, Anunu ya mai da jawabi ram yadda

aka yi. Sarkin Fawa ya tambayi Bamaguje ya ce, "Hakanan ne?" Ɓamaguje ya bayyana masa abin da ya ke tsammani Anunu na nufi da ya ce ya sallama.

Sarkin Fawa ya ce, "Af, mu shari'armu ta 'yan kasuwa ai da mun ji 'Na saya, na sayar maka,' magana ta kare."

Bamaguje ya rasa abin da zai ce. Ya yi kamar ya yi ƙararsu ga Alƙali ko ga Sarki, ya ga dai me zai kai shi ga tsugune-tsugune, ga shi masu karin magana sun ce, 'Yi wa shaƙiyi shakiyanci gyaran akayo ne.' Sai ya tashi, ya buge gwadonsa, ya tafi yana gunaguni.



Da ya wuce, sauran mahautan nan da Sarkin Fawa suka dubi Anunu, suka ce, "Ho ɗan nema! Lalle, Anunu, ka isa mahaucin birni!"

Anunu ya ce, "Haba, da ma in ka ji ana cewa Wane ya fi gaban gudu, to, bai ga abin tsoro ba ne. Mu tashi cikin birni sa'an nan a ce wai wani abu Bamaguje ya zo ya fi mu wayo? Haba, Bamagujen me? In ka ga kare na wata wutsinniya, hannun malamai ya faɗa, ran da ya kuskura ya faɗa hannun Maguzawa ya zama nama."

Sarkin Fawa ya ce, "Kai dai jari ya samu."

Anunu ya ce, "Haba, ai ni wannan Jumma'ar ba na ce mata kome. Na kar tsaka, yau ci nan sha nan kura ta kashe mai gwaiwa. Ka ga yanzu ya ƙaru da wayon zaman duniya."

Wani maƙauci ya ce masa, "Ba ka tsoron kada ya kai ka ƙara?"

Anunu ya ce, "Ya kai mana, ni ba na da ɓaki ne? Na san dai ko gaban wa muka je, ni ke bisa." Ya kai hatsi gida, ya yanka takarkari, ya shiga sayarwa.

Da Waziri ya kawo nan, sai Fasih ya ji kiran salla na biyu a masallacin Jumma'a. Da jin haka sai ya ce wa Waziri, "A. Liman ya hau mumbari." Ya yi shiru, bai sake magana ba.

Waziri ya mangare shi, ya ce, "Ina ruwanka, kai ƙana salla ne?"

Fasih ya ce, "A'aha! Malam Iro ne da na ce maka na kan maƙe ina jin in yana koya wa 'yam makarantarsa karatu, ran nan na ji yana ce wa wani mai naɗi in Liman ya hau mumbari an hana yin wani aiki, ko ba ka je masallaci ba. Ko ciniki aka ƙulla a lokacin nan, in an sami labari a ɓata shi. Shi ya sa na tuna maka wai ko za mu dakata a sauka."



Waziri ya dangware shi, ya ce, "Wannan, wannan, akwai rigima! Da aka ce an hana mutane wani aiki a lokacin, ka ji an ce an hana tsuntsaye kuka ne?"

To, Bamagujen nan ya yi kamar ya ƙyale. Sai da ya bari an yi kamar kwana ashirin, har am bar wannan magana, sai ran nan ya sami kayayyaki farare irin na Hausawa ya sa, ya nemi rawani ya bayar aka naɗa masa. Ya sami tasbaha ya riƙe, yana ja, ko da ya ke bai san abin da a ke faɗi ba. Da aka taso masallaci ya biyo mutane, kamar shi ma masallaci ya fito. Ya nufo kasuwa, bai zame ba sai mahauta, ya yi sa'a kuwa yana kawowa ya ga Anunu. Anunu bai gane shi ba.



Wanda ya sani yana zuwa kasuwa da lage, yau ga shi har da naɗi?

Bamaguje ya nufi wajen Anunu, ya tarad da shi da kan akuya gabansa yana sayarwa. Da ma ko cikin mahauta abin da aka san shi da shi ke nan, sayad da kawunan awaki da tumaki. To, yau Jumma'a, duk mutanen ƙauye sun wawashe, saura ɗayan nan. Da zuwansa sai ya dafa kan Anunu, ya dubi kan akuya, ya ce, "Wannan kan nawa ne?"

Anunu ya cira ido ya dube shi, ya ce, "Mene ne kuma na dafa mini kai? Ku dai malamai kun raina mu. To, ga shi nan, faɗi abin da za ka biya."

Bamaguje ya ce, "Faɗa mini yadda ka ke sayarwa, in na ji ina iyawa im biya."

Anunu ya ce, "Don Allah sakam mini kai, malam." Ya dubi kan akuya, ya ce, "In kana biyan ahu ka biya, haka na sayad da 'yan'uwan."

Bamaguje ya girgiza kan Anunu, ya ce, "Wannan ɗan kan za ka ce ahu? Kai dai kwabo, in ka bari ga kuɗin."

Anunu ya ɗaga kai ya dubi Bamaguje, ya ce, "Ba don kana malami ba da na ce ka taushe ni ka ƙwata."

Bamaguje ya ce, "Allah ya ba ka haƙuri, ni ba faɗa na zo yi ba. To, ka bari kwabo da anini biyu!"

Anunu ya ce, "Kai, tun da Allah ya yi ni ban taɓa ganin mutane da tsumulmula irin malamai ba! Su dai kome a ba su sadaka, ga su da son na Allah, ba su ba da na Annabi. Kawo kwabo da anini biyu ɗin, an sallama maka. Shan ruwa ai ya fi barinsa."

Bamaguje ya ce, "Na ko saya." Ya kawo kwabo da anini biyu ya ba Anunu. Ya zaro wuƙa daga gindinsa, ya aza bisa wuyan Anunu, ya gagara. Anunu ya yi kuwwa, ya tashi zumbur. Ya miƙe, ya zura a guje, jini na zuba wanda Bamaguje ya fara gagara masa wuƙa. Bamaguje ya bi shi

da wuƙa tsirara, wai shi sai ya yanke kansa da ya saya kwabo da anini biyu. Bamaguje na tafe na kuwwa, "Don Allah ku tsare mini shi. Na saya ya sayar mini, har na ba shi awalaja. Ga shi nan zai gudu mini da abu !"



Anunu kuwa sai kuwwa ya ke, yana cewa, "Wayyo Allah ku raba mu ! Yanka ni zai yi, mahaukaci ne !"

Da dogarawa suka ji haka suka bi shi, suka kama su gaba ɗaya, suka ƙwace wuƙar daga hannun Bamaguje, suka yi macinsu za su kai gidan Sarki. Bamaguje ya ce, "Ba ruwan Sarki da shari'ar mahauta. Sai ku kai mu ga Sarkin Fawa, don shi Sarki ya ƙaddamar kan al'amarin mahauta."

Anunu ya ce, "A'a, a kai mu ga Sarki dai." Bamaguje ya ji, ya ƙi firatan, shi sai dai a kai su gun Sarkin Fawa. Duk abin nan har yanzu Anunu bai gane Bamagujen nan ba.

Da suka isa, Sarkin Fawa ya tambayi Anunu abin da ya gama shi da malamin nan, don duk ba su san Bamagujen nan ba ne, da suka yi wa wayo suka karɓe masa sa da taikinsa na hatsi. Anunu ya kwashe yadda suka yi duk ya faɗi.

Sarkin Fawa ya dubi Bamaguje, ya ce, "To kai daga ka sayi kan akuya kwabo da anini biyu, sai ka ce za ka yanke kansa? Kai muna ganinka kamar malami, ashe mahaukaci ne ?"

Bamaguje ya ce, "Ni ba kan akuya na yi ciniki ba, kansa na yi ciniki. Don duk nan kuna kallona shi na dafa, na ko saya, ya ko sayar mini, lalle kuwa in yanke."

Sarkin Fawa ya ce, "Hauka dangi dangi ne, kan nasa ka saya kwabo da anini biyu?"

Bamaguje ya ce, "I, ya ko sayar mini."

Sarkin Fawa wai shi ya fusata, sai ya yi wa Bamaguje gatse ya ce, "Ku bar shi mu gani ya yanka 'shi ya ɗauki kan!"

Bamaguje ya tashi, ya zaburam ma Anunu, ya taushe shi. Sai Anunu ya yi ƙara, "Wayyo Allah, ku cece ni! Wallahi mahaukaci ne. In kun ƙyale shi kashe ni zai yi, kun ga da ma har ya fara!" Dogarawa suka tashi, suka ɓamɓare Bamaguje daga kan Anunu. Suka tashi za su buga wa Bamaguje ankwa, ya ce, "Mene ne na sa mini ankwa? Lafiyata lau, ba ku tambayata tukun ku ji dalilina?"

Sarkin Fawa ya ce, "Wane dalili gare ka? To, faɗi mu ji." Bamaguje ya tuɓe rawaninsa, ya kwashe abin da ya gudana tsakaninsa da Anunu da Sarkin Fawa, duk ya gaya wa dogarawa.

Sauran mahauta da ke nan kewaye suka dubi Bamaguje, suka ce, "Bamagujen ran nan ne kuwa, Bamagujen ran nan ne kuwa! Abin da ya faɗi gaskiyarsa, haka aka yi kwanan baya."

Bamaguje ya ce, "Sarkin Fawa kuwa ya yi shari'ar." Dogarawa suka yi ta dariya, Sarkin Fawa ya duƙad da kai.

Dogarawa suka ce, "Ku tashi ku duka, mu tafi wurin Sarki. Da ma an ce akwai ranar ƙin dillanci ran da hajjar mai gari ya ɓace." Suka ɗunguma da su gidan Sarki.

Da suka mai da jawabinsu ɗai ɗai, Sarki ya ji, sai ya yi kamar zai suƙe don dariya. Ya dubi Anunu, ya ce, "Ai wannan hukuncin Sarkin Fawa ya ƙare shi. Ya ce su hukuncinsu na 'yan kasuwa, da sun ji 'Na saya, na sayar maka, magana ta ƙare. Bamaguje, karɓi wuƙarka ka iyad da yanke kanka. Ko kuwa ma dai ka ba Anunu ya yanke maka da kansa, kada ya ce ka yanka har da wuya."

Bamaguje ya karɓi wuƙarsa daga hannun dogarai, ya nufo Anunu da ita a hannu. Anunu ya zabura, ya nufi

karagar Sarki yana ihu, yana cewa, "Allah ya ba ka nasara, in kun bar shi yanka ni zai yi ! Dubi inda ya fara."

Sarki ya dubi Bamaguje, ya ce, "Tsaya, ina roƙonka arziki guda. Ka sayar masa ?"

Bamaguje ya ce, "Da ni dai na fi son kan da kome, don in kai wa gunkimmu ya sha jini. Amma tun da ka ce in sayar masa, zan sayar masa, in na ga da ci."

Anunu ya ce, "Allah ya ba ka nasara, na saya ! Zam ba shi riba kan yadda ya saya, har wuri ya ja wuri sau goma."

Sarki ya dubi Bamaguje, ya ce, "Ka sallama masa haka ? Watau fa sule ke nan ɗaya tal."

Bamaguje ya ce, "Ai ni a yadda na sayi kan nan nasa, im ba riba ya ba ni har ko wane anini ya jawo fam guda ba, albarka."

Sarki ya fashe da dariya, ya ce wa Bamaguje, "Riƙe mini nan !"

Anunu ya ce, "Allah ya ba ka nasara, ina roƙon arziki, ka ce masa ya rage mini. Na yarda na biya shi kuɗin sansa, da kuɗin hatsinsa duka."

Bamaguje ya ce, "Lalle ka ji daɗin wannan dambe tun da ka ke ban gwiwa. Ba don Sarki ya sa baki ba, ko kana tsafi da bahaguwar jaɓa ai sai na yanka ka na ɗauki kaina."

Anunu ya ce, "Allah ya ba ka nasara, na ce ko fam goma sha biyu ke nan, na biya, amma a yi mini ajalin watanni."



Sarki ya dubi Bamaguje, ya ce, "Ka ji, ka iya ?"

Bamaguje ya ce, "Allah ya ba ka nasara, ai ni in ya ɗaga nan ya biya, ko kuwa in yanka shi, tun da dai shari'arsu ke nan ta 'yan kasuwa."

Sarki ya ɓingire da dariya, ya ce, "A gaishe ka, namiji !" Ya dubi Sarkin Fawa, ya ce, "Sarkin Fawa, tun da ya ke kai ka yi waccan shari'ar ta farko, yanzu sai kai ka je ka kawo fam goma sha biyu a ba Bamaguje, Anunu kuwa da ya ke ko yaushe kuna tare ka bi shi bashi. In ko ba ku yarda ba, Bamaguje ya yanke kansa."

Sarkin Fawa ya ce, "Ni ban yarda da Anunu ba, a bar su, abin da za su yi dai, su je su yi can."

Anunu ya ce, "A'a ! A bar mu ya yanke kan nawa ? Ai kai ka yi waccan shari'ar ta fari, ko mene ne kuwa ai laifinka ne." Gardama ta harɗe nan tsakaninsu. Da Sarki ya ga Sarkin Fawa zai yi waɗansu wutsattsari, ya matsa masa sai da ya tashi ya kawo sulen nan metan da arba'in. Aka ba Bamaguje. Ya tashi, ya yi godiya ga Sarki, ya tafi. Aka kuma sallami su Sarkin Fawa.

Da isarsu kasuwa, sauran mahauta suka ji abin da ya faru, sai suka tasam ma Anunu da dariya, suna cewa, "Anunu, mahaucin birni ! Kun ga fa shi ya ka da Bamagujen nan, ko da aka je gaban Sarki," Anunu da ya ga sun matsa masa, sai ya far musu da zage-zage, ya ƙara tunzura su, suka riƙa cewa, "Da ma zomo ba ya fushi da makashinsa sai maratayi."



Waziri da ya ƙare ba da wannan labari sai ya shige gida, ya bar Fasih nan yana kuka, don mangararsa na ya yi.

DA Fasih ya zo kashegari da la'asar, Waziri ya ce, "Yau zam ba ka misali daga cikin labarun wani littafi ne na Larabawa da a ke kira Alfu laila."

Fasih ya ce, "A'a ! Na ko taɓa jin labari daga cikin wani littafi, wanda sunansa ya so ya yi kama da wannan da ka faɗi. Sai dai sunan wanda na ji ya fi wannan tsawo kaɗan."

Waziri ya ce, "Wane littafi ka ji mai suna kamar wannan, im ba ƙarya ba ?"

Fasih ya ce, "Na rantse har da girmanka, ba ƙarya ba ce, Wanda na ji ana kiransa Alfu laila wa lailatun."

Waziri ya fashe da dariya, ya ce, "Wajen wa ka ji labarin ?

Fasih ya ce, "Wata rana ne daren Lahadi na ji ana hayaniya zauren Malam Iro, sai na tafi na maƙe a taga



don in ji abin da su ke wa dariya. Sai na tarar duk malaman unguwar an taru, su Malam Isa, da Malam Usmanu, da Malam Hassan, da Malam Muhammadu, kai, har da su Malam Ahmadu, da Malam Musa da ke unguwar Haɓe sun zo. Malam Iro kuwa na tsaka, yana ba su labari daga cikin littafin."

Waziri ya ce, "Ina ka san waɗannan malamai duka?"

Fasih ya ce, "A! Duk manyan malaman da ke garin nan na san su, don 'ya'yayensu da mu ke wasa tare. Malam Musa dai, ɗansa Tukur da yaronsa Balan Kano suka sa na san gidansa. Malam Ahmadu kuwa, ɗansa Muttaƙa da yaronsa Maidake suka sa na san gidansa. Malam Iro kuwa, Maikiwo da Maikuɗi. Malam Mamman Na'ande da—"

Waziri ya ce, "Tsaya, ka faye surutu. Wane labari ka ji Malam Iro na ba malaman da ka ce sun taru ?"

Fasih ya ce :

Wai an yi wani babban tajiri ne, wanda ya ke da ɗan ɗansa ɗaya, Hassan. Bayan attajirin nan ya yi wa Hassan aure da wata wai ita Rakiya, sai ya kwanta ya mutu. Hassan ya gaji dukiya mai yawa da gaske. Abinka da ɗan sakin baki, sai ya yi ta tara yara samari yana ta kashe musu gara suna sha, ya yi wa wannan riga, ya yi wa wannan wando, ya ba wannan kuɗi, kai, har dai akwai waɗanda ya yi wa aure. Ka san yadda ƙarfen nan su ke, wanda ya yi matsolanćin ma yaya ya ƙare da su, balle wanda ya fallasar? Kafin a yi haka, ya koma ba shi da kome, abokanansa duk suka watse masa. Ko wajen wa ya tafi sai ya ga ya sauya masa fuska.

Hassan na nan ya fara jin gari, ran nan sai ga waɗansu Buzaye, bayin ubansa. Tun uban na da rai ya aike su da raƙuma fatauci, ba su dawo ba sai yau. Da suka iske ya rasu, suka ba Hassan kaya. Abokan nan na Hassan, ko da suka ga ya samu, sai suka taso masa da daɗin baki, shi ko duk sai ya watsad da su. Da ya ke Allah ya yi shi mai son alheri ne, sai ya rabu da wannan gari nasu, ya kwashe kayansa da matarsa ya koma wani babban birni wai shi Bagadaza, inda Halifa Haruna Rashid ke mulki, ya zauna. Kullum dare sai matarsa ta yi abinci iri iri, shi kuwa ya fita kan hanyar fatake ya tsaya, in ya ga fatake za su shiga gari sai ya ja su ya kai gidansa, ya kawo abincin nan su zauna su ci, suna labarin duniya, suna jin daɗi. In sun ƙoshi, sai Hassan ya kama hannuwansu ɗai ɗai ya wawwanke, ya kawo gwarra ya ba su, su tafi suna sa masa albarka.

To, Halifa Haruna Rashid da ma ba shi da wata al'ada sai ko yaushe da shi da Wazirinsa su ɓad da kama, su shiga



cikin gari suna yawo, suna ganin abin da a ke aikatawa. Ran nan Hassan ya sami kamar wata biyu yana yin haka, sai da lisha ya jawo Halifa da Wazirinsa bai sani ba, sun shiga kaya kamar na madugai. Suna cikin cin abinci, sai Sarki ya takale shi ya ji abin da ya dame shi a duniya. Hassan bai san ko wane ne ba, balle ya san abin da ya kẽ nufi, sai ya ce, "Aboki, ni dai wallahi ba abin da ya dame ni sai mugun maƙwabcin nan nawa, Bale. Ka san Allah, madugu, da zan yi sarauta, ko da ta yini ne, sai in sa a yi masa bulala ɗari."

Halifa ya bushe da dariya, ya ce, "Me ya gama ku haka?"

Hassan ya ce, "Haba, damuwata ya ke da tsina kullum wai mutanen da na ke kira ina yi musu liyafa don riya ce, ba don Allah ba ne. Baya ga haka kuma, wai ga shi ina hana su barci da doguwar hira da mutanen banza."

Da Halifa ya ji haka, ya ƙyale. Da suka gama cin abinci za su tashi, sai suka kaikaici idon Hassan, suka zuba banju cikin ruwan da ya kawo na sha, suka miƙa masa don shi ma ya sha. Ko da ya kai kwano baki, ya shaƙi banjun nan, sai ya faɗi ya suma shiru, kamar ya mutu. Suka sa aka ɗauke shi aka kai shi gidan Sarki, aka kwantad da shi bisa gadonsa. Sa'an nan Halifa ya umurci fadawansa da dukan mutanensa da iyalinsa, ya ce su mai da Hassan kamar shi ne Halifan garin, su riƙa yi masa kamar yadda su ke yi masa.

Hassan bai san abin da a ke yi ba, sai can da banju ya sake shi ya yi miƙa ya yi atishawa sau uku, ya yi hamdala, yana tsammani bisa tsohon gadonsa ya ke, sai ya ji ya lutsa cikin katifu. Ya duba haka, sai ya ga wata baiwa tana yi masa fita wajen dama. Ya duba hagun kuma, ya ga wata tana yi masa fita Wajen ƙafa kuma ga wata tana yi masa

murza. Ko da ya ga haka, sai ya rufe idonsa, ya ce ko mafarki ya ke yi. Ya sake buɗewa kuma, ya gan su. Ya dubi ɗakin da gadon da ya ke, ya ga ba nasa ba ne. Sai ya kanne dai, ya ce musu, "Kai ! Ina na ke ?"

Sai suka ce, "A bisa gadonka ka ke, Sarkin Musulunci."

Hassan ya ce, "Wane ne Sarkin Musulunci ?" Suka ce, "Kai ranka ya daɗe."

Da ya ji haka sai ya ce wa guda, "Ke, ciji kunnena, ko na farka." Ta kama kunnensa ta gartsa haƙora, har Hassan



ya yi kuwwa. Ya rasa abin da zai yi da ransa, sai ya tuna, ya ce, "Lalle mutanen nan na jiya da na jawo ba mutane ba ne, aljannu ne, shi ya sa suka yi mini haka. Allah ya isa!" Ya tambayi kuyangin nan uku sunayensu, don ya ji idan irin sunayen 'yan Adam gare su. Sai babbar ta ce ita sunanta

Riyalatu, ɗaya Rulainatu, ɗayar kuma 'Yaryaƙutu. Ya ji sunayensu kuwa ba irin na aljannu ba ne.

Suna nan dai haka har gari ya waye. Sa'an nan suka kawo masa ruwan zafi wai ya yi wanka, ya ce shi faufau ba ya wanka da ruwan aljannu. Suka matsa masa dai, har ya ɗan yafa. Aka kawo masà abinci iri, iri, ya yi kamar ya ƙi ci, sai ya ji idan bai ci ba yunwa za ta halaka shi a wofi. Sai ya ce, "Mutuwa ce dai lalle zan yi, tun da na shigo hannun aljannu in ji ba mafita. In haka ne ko, da im mutu da yunwa, ba gwamma in ci ba im more?" Sai ya yi zaune-zaune, ya naɗi abinci.

Da ya gama, sai ya ga waɗansu kuyangi na zuwa gai da shi da kwana. In sun ce, "Ranka ya daɗe ! Ka kwana lafiya, Sarkin Musulunci ?" Sai shi kuwa ya ce, "Ku ma Sarkin Musulunci, ni sunana Hassan ne, mijin Rakiya." Ba su kulɛ da shi ba.

Da suka gama gai da shi, sai Jakadiyar Sarki ta shigo, ta ce wa Hassan, "Sai ka shirya ka fita wajen fadanci. Waziri da Alƙali da Madaki da Galadima, har da Magajin Gari da Wakili, duk sun taru, sai kai a ke jira."

Hassan ya ce, "Ni wa ?"

Jakadiya ta ce, "Kai Sarkin Sarakuna !"

Hassan ya ce, "Ke ma ki . zama Sarkin Sarakuna, ni Hassan ne." Suka rarrashe shi dai, suka ba shi tufafi irin na Sarakuna, suka tilasta masa, ya fita yana dube-duben gidan, yana zazzare ido, sai ka ce baƙauye ya je fada. Hanyar fita ma sai da Jakadiyar nan ta nuna masa.

Ko da fitowarsa wajen barga sai ya tsaya yana dube-dube, ga dawaki firɗa-firɗa aka ce wai duk nasa ne. Ga dogarai sun ɗauka, "Alheri, Sarkin Musulunci ! Takawarka lafiya, Sarkin Sarakuna !" Zai zabura ya koma ciki da gudu, 'yam barga suka iza shi dai ya shiga zaure, ya tarad da waɗansu mutane kowa ya sha naɗi tim. Da ganinsa ya shiga sai suka tashi, suka faɗi, suka ce, "Allah ya ɗaukaki mai duniya !" Hassan ya tsaya firi-firi yana kallonsu, ya kasa

magana. Zai tsuguna ƙasa, sai dogarawa suka yi wuf da shi suka aza bisa karaga. Da zamansa sai ya lutsa don taushi. Ya ·zauna dai yana zazzare ido wuri wuri, yana ganin ikon Allah. Idan ya motsa kaɗan, sai ka ji dogarawa da su ke tsaye bayansa sun ce, "Motsawarka lafiya, Sarkin Musulunci !"

Yana nan sai ya tuna Bale maƙwabcinsa. Ya ce, "Idan ni Sarki ne, ba ƙarya ba, a je a yi wa Bale bulala ɗari, a washe shi, a kuma ba Rakiya matar Hassan jaka guda. Sai ya ji dogarai sun ce, "An gama, Allah ya ja zamaninka !" Can sai suka dawo, suka ce sun cika umurnin Sarki duka. Hassan ya dube su, ya yi tsaki, ya ce, "Ku ƙarata nan da ƙarairayin banzarku !" Haka dai ya yi ta fama da mutanen nan, sai zare ido ya ke yi, bai ce musu kome ba har magariba ta yi, aka ce ya shiga gida. Ya tashi ƙin shiga, aka iza shi, mata suka ba shi abinci ya ci. Aka kai shi gadon nan ya kwanta. Da ajiye haƙarƙarinsa bisa gadon, sai barci, don ya ji gado ba irin nasa ba.

Ashe duk abin nan Sarki na maƙe na kallonsa. Da ya ga ya yi barci, sai ya sa aka shaƙa masa banju, kuma aka mai da shi gadonsa. Matarsa ta yi ta nemansa da rana, ba ta gan shi ba. Can dare da ya farka sai ya gan shi cikin duhu. Ya lalabi gado, ya ji ko matashin kai babu. In ya motsa sai ya ji gado ya ba da ƙir, ba ya lutsawa. Ko da ya ga haka, sai ya yi kira da ƙarfi, "Murjanatu ! Ko ba ki ji ne ? Ina Rulainatu ? Ban ji kowa ya amsa ba."

Da matarsa ta ji haka sai ta fita, ta je ɗakinsa, ta ce, "Yau me ya same ka, maigida ? Ina ma ka tafi ne tun jiya da magariba ?"

Hassan ya katsa mata zagi, ya ce, "Wane ne maigidan ? Ki dubi Sarkin Musulunci, ki ce masa maigida ?" Sai ya yi kwanciyarsa. In ya motsa nan, sai ya ce wa kansa, "Lafiya, Sarkin Musulunci ! Motsawarka lafiya, Sarkin Sarakuna !" Ya yi ta yin haka har safiya ta yi. Matarsa ta ce ta san sai haka, lalle jiyan nan aljannu suka ɗauke shi.

Sai ta taso, wai ita 'yar malamai mai addu'ar aljannu, ta zo tana ja bisa kansa, tana tofa masa. Da dai ya ji ta tofa masa sau ɗaya, ga na biyu sai ya tashi ya hau mata da shirga, yana cewa, "Don kin raina Sarkin Musulunci ki ke tofa masa yawu ? Lalle babu wanda ya fi mata rainin wayo." Maƙwabta da suka ji tana ihu, suka rugo, suka ɓamɓare ta da kyar daga hannunsa. Suka kama shi, suka sa shi turu a gidan. Ya dube su, ya ce, "Allah ya tsine muku, tun da kuka ɗaure Sarkin Musulunci !"

Da aka ɗaure shi, Rakiya ta ji yana ta sambatu, sai ta zo ta ce, "Da ma ka kwantad da hankalinka. Jiyan nan, da ba ka nan, Sarki ya aiko aka yi wa Bale mai cewa mun faye bidi'an nan bulala ɗari, aka washe shi. Ni kuma Sarki ya aiko mini da sadakar jaka guda. Ga su. Ko ina ya ji labarin alherin nan da mu ke yi, oho ?"

Ko da Hassan ya ji haka, sai ya ce, "To, wane ne Sarki ? Ai ni ne na aiko a yi muku haka." Ya ƙara ruɗewa. Yana nan ɗaure, bayan kwana biyar ya ga abin dai ba rai ba girma, sai ya murmure. Aka sake shi, ya koma kan halinsa na ci da mutane, bai dandara ba, ga shi kuma Sarki ya aiko masa da jaka guda sadaka domin wannan hali.

Da Fasih ya kawo nan da ba da labari, sai Waziri ya ce, "Shin da ka Malam Iro ya ba su labarin nan ? Ko kuwa karantawa ya ke daga Alfu laila, yana fassara ?"

Fasih ya ce, "Karantawa ya ke, yana fassara."

Waziri ya yi murmushi, ya ce, "Yana ɓata kuwa ƙwarai cikin fassarar da ya ke yi. Ashe da na ke ganinsa shirim haka, Larabcin bai zauna ba sosai ? Ai Wazirin nan Waziri Ja'afaru a ke kiransa kuma—amma ba kome dai, ci gaba mu ji yadda ya fasarta." Fasih ya ci gaba :

Ina ya Allah, ran nan kuma sai ya jawo Sarkin nan da Wazirinsa, bai gane su ne ba, domin sun sake shiga. Ya yi

musu liyafa kamar da, su kuma suka rama masa da abin da suka yi masa da fari.

Da ya farka kamar da, ya gan shi a gidan nan na da, kuyangin nan kewaye da shi suna yi masa fita da murza, sai ya yi salati, ya ce, "Ya wannan da ke wahalshe ni haka, in kana ƙaunar Allah da Annabinsa, ka mai da ni gida hakanan. Ka ga kawai-kawai ka sa har an sa ni a turu kwana biyar a banza."

Ko da Sarki ya ji maganan nan tasa, sai ya fito daga inda ya ke fake yana jinsa. Ya bayyana masa yadda al'amarin ya ke duka. Ya ce dalilin da ya sa ya yi masa haka, domin ya cika burin da ya ce ke gare shi da kansa na horon Bale. Hassan ya faɗi, ya yi godiya. Suka yi ta dariya da Sarki. Ya tashi da kansa, ya raka shi har gida. Ya ta da matarsa ya faɗa mata al'amarin nan duka, don kada wani abu ya ɗarsu a ranta game da mijinta. Suka yi ta mamaki. Abin ya zama na dariya.



Da safe Sarki ya aika aka kira Hassan, ya naɗa shi Wawan Sarki. Kullum sai ya zo fada, yana ba su dariya, suna yi masa alheri. Ya sami fada sosai. Bari ta shi, har Rakiya ma ta sami fada a wurin uwargidar Sarki. Hassan sai abin da ya ce a waje, Rakiya kuma sai abin da ta ce wajen mata.

Suna nan wadace, ran nan sai wata dabara wadda za su ba Sarki dariya ta faɗo wa Hassan. Ya gaya wa matarsa, dukan abin da za su yi. Da gari ya waye, sai ya ce ta je ta faɗa wa uwargidar Sarki ciwon ciki ya murɗe shi har ya mutu. Ta tafi ta faɗa mata. Matan gida suka yi baƙin ciki. Uwargida ta ba da abin sutura. Rakiya ta komo gida. Da ta komo sai ita ta kwanta, Hassan kuma ya ruga yana kuka, ya gaya wa Sarki matarsa ciwon ciki ya zama ajalinta, yau ta cika. Sarki ya yi baƙin

ciki, shi kuma ya ba da abin sutura, Hassan ya komo. Suka zauna da Rakiya, suna duban hanyar gidan Sarki.

Da Sarki ya shiga, sai ya gaya wa uwargida ciwon ciki ya tarnaƙe matar wawa har ta mutu. Uwargida kuma ta ce, "A'a, ba matar ba dai, wawa dai ya cika. Yanzu mata tasa ta zo ta gaya mini mijin ya cika, har na ba ta abin sutura." Sarki ya ce, "Kin fara gardamar taki ba?"

Uwargida ta ce, "Ba gardama ba ce."

Sarki ya ce, "Ku fa mata gardamarku ta fi ku. Yanzu wawa ya zo im ba shi abin suturar matarsa, ki ƙiririce tsakanin ƙarya da gaskiya, za ki yi mini gardama?"

Sai uwargida ta hasala, ta ce, "Mu ke da gardama fa, ko ku? Ga gaskiya ƙiriƙiri ku ƙi ta."

Daga nan Sarki ya sa Sarkin Gida ya tafi ya dubo wane ne dai ya mutu. Sarkin Gida ya ruga ya nufo gidan su Hassan. Da Hassan ya hange shi tafe sai ya ce a ransa, "Lalle gardama ta murtuke ne tsakanin Sarki da uwargidansa, shi ya sa Sarki ya aiko Wuro ya duba, ya ga wanda ya mutu cikimmu." Saboda haka ya ce wa Rakiya ta kwanta kamar ta mutu.

Da Sarkin Gida ya zo ya ga Hassan ya maƙure wuri ɗaya, sai ya ce, "M'mhm! Ashe ba kai ka mutu ba, da ana can gardama ta murtuke tsakanin Sarki da uwargida, ta ce kai ka mutu, Sarki ya ce, a'aha, matarka ce, don yanzu ka je ka karɓo abin sutura."

Hassan ya ce, "I, Rakiya ce ta riga mu gidan gaskiya. Haka na je na gaya wa Sarki, ga ta nan ma ko kau da ita ba a yi ba tukun."

Sarkin Gida ya koma, ya gaya wa Sarki Rakiya ce ta rasu, ba mijin ba. Sarki ya dubi uwargida, ya ce, "To, ga ta nan, ba ku san abu ba ku tsaya da gardamar rainin wayo."

Uwargida ta ce, "Gardamar rainin wayo fa ina? Karya Sarkin Gida ke yi, don yana tsoronka ne." Saboda haka ta aiki Jakadiya ta gano.

Da Hassan ya hango ta tafe, sai ya ce wa Rakiya, "Lalle

waccan uwargida ce ta aiko ta, don ba ta yarda da maganar Sarkin Gida ba." Saboda haka sai ya kwanta kamar ya mutu. Rakiya ta sa masa likkafani, ta koma gefe guda ta yi tagumi, tana kuka. Da Jakadiya ta iso, sai Rakiya ta ce mata, "Kin ga mijina ya rasu. Yanzu ni kuwa yaya zan yi da raina? Ga ni nan garin ba uwa ba uba, sai fa uwargida." Sai ta ɓarke da kukan ƙarya.

Jakadiya ta ce, "Allah Sarki! Ai sai haƙuri, mai rai duk mamaci ne. Amma ba ki san maza ba a kan munafunci. Yanzu Sarkin Gida ya je ya ce wai ke kika mutu, ba mijinki ba. Ga shi can ƙaryarsa ta sa ɓarna tsakanin Sarki da uwargida."

Rakiya ta ce, "Lalle kuwa ya yi ƙarya. Ga shi nan ma kwance, har yanzu ba a kau da shi ba tukun, buɗe shi ki gani. Ciwon ciki ya tarnaƙe shi tun jiya da dare."

Da Jakadiya ta buɗa ta duba, sai ta yi salati, ta sheƙa da gudu ta gaya wa uwargida. Duk kuma abin ya taru ya sake cakulewa tsakanin Sarki da uwargida, har abin ya kai ga ɓacin rai. Sa'an nan Sarki ya ce, "To, mu sa kuɗi mu ga wanda ya yi gaskiya."

Uwargida ta ce, "Wasalam! A sa mana." Suka sa jaka jaka. Sa'an nan suka tashi su huɗu suka nufi gidan, su ga wanda ya mutu tsakanin Hassan da Rakiya.

Sarki ya ce, "Lalle in Jakadiyan nan ƙarya ta yi, ina yanka ta."

Uwargida kuma ta ce, "Wuro shi ma in ƙarya ya yi, lalle a yanka shi."

Da Hassan ya hange su zuwa haka, sai ya ce wa Rakiya su kwanta gaba ɗaya kamar su duka biyu suka mutu. Da Sarki ya iso, suka gan su haka, sai suka yi salati, suka ce, "Ashe su duka biyu suka mutu! Haba, shi ya sa wannan mahawara."

Uwargida ta ce, "Duk da haka wawa ya fara mutuwa."

Sarki ya ce, "Karya ne, matarsa ta fara mutuwa." Gardama ta sake ruɗewa. Daga nan Sarki ya ce, "Kash,

da zan sami wanda zai gaya mini wanda ya fara mutuwa a cikinsu, wallahi da na ba shi rabin jaka. A dai raba gardaman nan, kowa ya huta."

Da Hassan ya ji haka, sai ya yi wuf ya tashi, ya ce, "Wallahi, ni na fara mutuwa!"



Ko da suka ga haka, sai suka dubi juna, suka bushe da dariya. Sarki ya ce wa Hassan, "Hassan, inda mai ban dariya ya kai, duk ka wuce."

Sarki ya tafi gida, ya ba Hassan fam hamsin ɗin nan na fara faɗin wanda ya mutu. Rakiya kuma ta miƙe tsaye, ta durƙusa, ta gai da uwargida. Uwargida ta yi mata kyauta, ta ƙara girmama ta. Sarki kuma ya ƙara yi wa Hassan kyauta, ya ƙara sakam masa fada, suka yi zamansu nan, sai abin da suka ce a ke aikatawa.

Waziri ya ce, "Ka yi ƙoƙari da ka riƙe wannan labari mai tsawo haka. Ko da ya ke ba yadda aka rubuta shi ke nan

ba cikin Alfu laila, ba laifi. Wannan ma ai ya isa zama maka misalin gargaɗi na shida da na ba ka. Tafi, sai gobe." Fasih ya tashi, ya tafi.



KASHE GARI ɗa azahar sai ga Fasih ya zo, ya zauna a zaure, yana jira Waziri ya farka. Jim kaɗan aka ji ya motsa ƙararrawa, aka zo aka kai masa ruwa ya yi wanka, sa'an nan Jakadiya ta shiga, ta ce, "Ga Fasih nan a zaure, ya shigo ?"

Waziri ya ce, "Ya dakata tukun, sai na gama wuri di.' Can an jima da ya sake buga ƙararrawa, Jakadiya ta zo ya ce Fasih ya shigo.

Da ya iso Waziri ya ce, "Yau kan gargaɗi na nawa za mu tashi ?"

Fasih ya ce, "Na bakwai."

Waziri ya ce, "To."

A Maganda akwai wani babban Sarki wanda a ke kira Sabitu. Yana da 'ya'ya uku duk maza, babban ana ce masa Lawal, mai bi masa Sani, ɗan ƙaraminsu kuwa Salisu. A girman haihuwa Salisu ne ƙaraminsu, amma in za a tafi fagen fama ne duk shi za ka ji ana labari.

Akwai wani abin mamaki da ya yi. Tun yana ɗan shekara goma aka tafi da su yaƙi, ba don su yi ba, sai don a ajiye su gefe ɗaya su fara ganin yadda a ke kashe mutane gabansu, don in sun girma kada su yi fargaba. Suna nan tsare wuri ɗaya, da yaƙi ya kaure ba a san sa'ad da Salisu ya sulale ba, ya ɗauki takobinsa, ya sa aka ɗora shi kan doki, ya zabura, ya faɗa cikin dakaru, ya tasam ma inda Sarkin abokan gabansu ya ke. Ana tsammani wata magana ta kawo shi, da aka gan shi ɗan yaro. Da isarsa bai yi watawata ba, sai ya kai wa Sarkin sara kaf.



Da Sarkin ya waiwaya ya gan shi, sai abin ya ba shi dariya, ya ce, "Don Allah, yaro, je ka sami wani wuri ka zauna, nan da yayenka a ke yi."

Salisu ya dubi Sarki, yana wani zare idanu, ya ce, "Wane ne yaron? Kai, duban ni da kyau, yaro na bayan uwarsa." Sai ya sake kai masa sara. Sarki ya bushe da dariya, ya sa aka kama Salisu, aka mayar sansanin ubansa, ya ce a tsare shi, kada a bari ya sake shigowa, ya gamu da marasa tausayi. Ya ce in Allah ya yi wa yaron nan yawan rai, sai an ga barden da aka rabu da ganin irinsa.

Wata rana da Sarki da 'ya'yansa suka hau kilisa, suka nufi wata gona ta Sarki wadda ke da 'yar tazara daga gari. Suna cikin tafiya sai suka gamu da wani mutum, tsumma gaba tsumma baya, kamar mahaukaci. Da ganinsa sai Lawal ya yi tsammani ba shi da lafiya ne, saboda haka ya ja, ya tsaya yana tambayarsa. Da Sarki ya waiga ya ga Lawal tsaye tare da mutumin, shi kuma sai ya ja ya tsaya, ya ce wa Lawal, "Me ya same shi ?"

Lawal ya ce, "Allah ya ba ka nasara, cewa ya yi shi bawan Filani ne suka camfa shi, suka gudu suka bar shi yunwa za ta kashe shi. Na tambaye shi sunansa, ya ce Maisango."

Sarki ya ce, "To, gaya masa in ya isa ƙofar gari ya tsaya, kafin in dawo." Lawal ya gaya wa Maisango. Ya faɗi, ya



yi godiya gun Sarki, ko da ya ke bai sani ba ko Sarki ne, ko kuwa wani mai jinin sarauta ne kawai.

Bayan Sarki ya isa gona, ya kewaye ya ga masu aiki, sai ya dawo. Da isowarsa ƙofar gari, har da Sarki ya fita maganar Maisango, zai shige, sai Lawal ya gan shi tsugune, ya zabura ya tuna wa Sarki da labarinsa. Sarki ya ce ya shige gaba su tafi.

Da suka isa gida Lawal ya tuna wa Sarki, aka yi wa Maisango sutura, aka sa shi cikin bayi. Ana nan ko da ya kwana biyu ya murje, sai ya riƙa fid da kansa cikin bayi, ya yi kamun ƙafa ga Lawal ya sa shi cikin 'yam barga. Yana nan cikin 'yam barga, ya yi ta munafuncinsu na bayin Filani, har ya samu Sarki ya san da shi. Lawal kuma na ƙara taimakonsa, har dai ya kai aka mai da shi cikin zagage, ko ina Sarki za shi, su ne gaba.

To, Sarki kuwa da ma ba ya ƙaunar Lawal ƙwarai, dalili kuwa don shi ba shi da halin sarauta. Ga shi sarauta ta haife shi gaba da baya, amma sai gudunta ya ke yi. Shi ba abin da ke ransa illa ya yi karatu, ya zama Shaihun Malami. Saboda haka in Sarki ya kwashi su Sani a je a yi kilisa, ko wani sha'ani na sarauta, shi sai ya tsaya gida ya ɗauki karatun da ya yiwo, yana bita.

In ana tadi, ko wata gardama, in sauran 'yan'uwa suka ce ga abin da ya fi, shi kuwa in ya ga wannan ba kan hanya ba ne, sai ya ce, "Shari'a ba ta ce haka ba, sai dai in am barta am bi hanyar mulki." Saboda haka duk suka janye masa, har uban ma bai koma ta kansa ba, sai dai waɗansu al'amura dole ya yi masa, don shi ya haife shi.

Sarki ba wanda ya ke so daga Sani sai Salisu. Sani yana sonsa don son sarauta da ke gare shi. Bari ta uban ma, har sauran mutanen gari na sonsa, ba don kome ba sai don sakin hannu da sakin fuska. Salisu kuwa ana sonsa don yana ƙarami, ga shi kuma da jaruntaka, sai ka ce Antaru ya haife shi. Don jaruntakarsa har mutane na kiransa "Bauna mai duban raini Na-Malam Lawal." Da Maisango

ba shi da uban gida sai Lawal, amma ko da ya gane ba shi da fada ƙwarai, sai ya riƙa janye jikinsa, ya koma wajen Sani. Ya shiga munafunci, ya zo gidan Lawal ya yi hira, Lawal ba ya ce masa uffan, sai ya tafi ya kwashi maganar da Lawal bai ji ba bai gani ba, ya gaya wa Sani, ya ce Lawal ne ya faɗi.

Ana nan ana nan, ran nan sai Maisango ya ga wani baƙon boka, sai ya je wurin Sani, ya ce, "Ga wani boka, bari in sa shi yau in kun taru fada ya tafi ya gai da Sarki. In yi masa kwatanci da Lawal, in ce masa in sun gaisa da Sarki ya dube shi, ya ce ba zai yi sarauta ba, ko bayan Sarki ya mutu. Ka ga in an ji haka cikin taro, da fadawa da sauran jama'a, har da shi Lawal kansa, za su fara sakam maka al'amura tun yanzu."

Sani ya ce, "To, kira shi. Gaya masa ka ce zam ba shi sallamarsa in ya faɗi."

Maisango ya kira boka, ya gaya masa. Sai da bokan ya bari duk fada ta cika, su Lawal duk sun taru sun je gai da ubansu, sa'an nan ya tafi ya nemi iso. Maisango ya fito ya kai shi gaban Sarki, ya faɗi ya yi gaisuwa. Maisango ya ce, "An gaishe ka, Sarkin bokaye." Boka ya koma geɓe guda, ya maƙure.

Can an yi shiru da taɗi, sai boka ya dubi 'ya'yan Sarkin, ya ce, "Allah ya ba ka nasara, ai ko waɗannan na wajenka ne ko ?"

Maisango ya ce, "Me ya sha maka kai da tambayar su ? Na wajensa ne mana. Im ba rashin kunyarku ta bokaye ba, da ganin waɗannan sai an tambaya ? Im ma za ka tambaya, ba ka tambayarmu sai ka tambayi Sarki ? Ka ga ɗan neman boka mara kunya !"

Sarki ya dubi Maisango, ya ce, "Bari zaginsa, watakila yana da wani abin da zai ce ne, kada ka katse masa hanzari." Ya dubi boka, ya ce, "Me ka gani ?"

Boka ya nuna Lawal, ya ce, "Allah ya ba ka nasara wannan ne na ga ba ya gadonka, in ko ya yi sarautar ƙasan

nan, lalle za ta lalace. Amma ka yi mini gafara." Na gaya maka da ma Lawal ba shi da fada gun Sarki, saboda haka bai koma ta kan wannan ba. Mutane suka yi ta duban juna. Da aka tashi, Sani ya sallami boka. Lawal da ma na gaya muku abin bai sha masa kai ba.

Bayan Sani ya sallami boka, Maisango ya ce shi ma sai a san sakayyar da za a yi masa, don shi ya ba da dabarar. Sani ya tambaye shi abin da ya ke so. Ya ce shi ba ya son kome sai a naɗa shi madawakin zagi. Ya siffanta wa Sani irin makircin da zai yi wannan abu ya arala. Suka ƙulla, suka ture na ɗa, aka sa Maisango.

Maisango fa tun da ya ga ya sami fuskar Sani, sai ya maƙale masa. Kullum can ne wajen hira. Halinsa da na fara gaya muku na makirce-makirce sai abin da ya yi gaba.

Ran nan yana kwance sai ya fara tunawa da sarautar da zai zaɓa, in ya yi ƙoƙarin Sani ya hau gado. Yana kirfa abubuwan da zai yi duka, yana ganin a ransa kamar gobe ne wannan abu zai auku. Amma da ya tuna da tsohon Sarkin nan, ga shi nan garau kamar ko wace rana ƙara masa ƙarfi a ke yi, sai ya yi tsaki mts, don ya ga abubuwan da ya tuna ba wanda ya san ranar aukuwarsu. Yana nan yana baƙin ciki da haka, sai wata hila ta faɗo masa. Daga ran nan ya shiga lallaɓar wani saurayi wai shi Sule, wanda Sarki ya amince da shi. Ko ina Sarki ya sa ƙafa Sule na biye, abincin Sarki ma shi ke kawo shi, ya ajiye ɗakin da Sarki ke cin abinci, ba ya tashi sai Sarki ya gama ci. Har ta kai fagen ban da Sule ba wanda zai ba Sarki wani abinci ya ci, don tsoron sammu.



Da Maisango ya ga Sule ya saki jiki da shi, sai ya riƙa jansa zuwa gidan Sani hira. Ya raɗa wa Sani ya riƙa yi wa

Sule ɗan hasafi ko yaushe ya zo. Sani ya bi shawarar Maisango.

Da Maisango ya ga hankalin Sule ya kwanta da Sani a bisa ga alherin nan da ya ke yi masa kullum, sai ya rifa jansa da taɗi, in sun kaɗaice kafin Sani ya fito, yana ce masa, "Ka san Allah, Sani fa son da ya ke yi maka ba shi da iyaka. Ka san ni a ke wa kirari ina da fada gare shi, to, na rantse har da rawanin Sarki ka fi ni."

Sule ya ce, "Ai ni ma na san hakanan, yadda Sani ke so na, na tabbata Sarki ma ba ya so na hakanan."

Maisango ya ce, "Ashe kana da lura, tsaya in gaya maka gaskiya, ka san in da Sani zai yi sarauta, ba a kwana bakwai kai ma sai an kaɗa am busa maka. Yadda na san zam mutu, hakanan na san ba zai ƙyale ka cikin barori ba, yadda ka ke yanzu. Ka san kome daular da mutum ke ci, im bai wuce a ce masa bara ba, ai daula ta zama tutu."

Sule ya ce, "Wallahi gaskiyarka. Tun da mutum bai wuce mace ta kira shi ta aike shi ba, me zai ƙarar na wajen daɗi?"

To, yanzu ba a fi kwanan wata ba da Sule ya kangara wata budurwa, ta tsaya ba ta son kowa sai shi. Iyayenta suka ce ya biya ramuwar fam ashirin, ya gaya wa Sarki, Sarki ya ƙi yarda ya biya masa. Kullum sai budurwar nan ke masa habaici a kan haka, ba shi da ta mayarwa. A bisa wannan baƙin ciki ya ke yanzu.

Da ya ke Maisango ya san haka, sai ya ce masa, "Ga ma wani ƙaramin misali, ka ga da kana da abin hannunka, yarinyan nan da ta tsaya sai kai, da yanzu kome a ke yi an gama. Abin na ba ni mamaki, yadda ku ke da Sarki haka, har ya zama fam ashirin ya tsare maka gaba. Amma ba abin mamaki ba ne. Ya tsufa yanzu, kamar yaro ya ke, ba ya kula da wani abin da ya kamata. Abin da na tabbata, da wani yaron Sarki ne ka samu shiga gunsa haka, haba, fam ashirin ɗin me?"

Sule ya ce, "Kai dai kuma wani al'amari sai kada a tona.

Ko habaicin da na ke sha kullum ga yarinyar nan, ai ya ishe ni." Maisango ya yi ta zuga shi dai da irin waɗannan 'yan taɗe-taɗe.

Wata rana da zai zo gun Sani, ya kira Sule, suka zo tare yadda su ke yi kullum. Bayan sun gaisa da Sani, sai ya takalo batun sarauta, ya ce, "Yallaɓai in ka ci sarauta, mu shin me za a yi mana? Domin mu fara sani tun da wuri."

Sani ya yi dariya, ya ce, "In gobe na ci sarauta, ku kuwa kowa sai abin da ya zaɓa in naɗa shi."

Maisango ya yi kawa, ya dubi Sule, ya ce, "Tsohon nan ya ƙi mutuwa, ya ba mutane wuri kowa ya san abin da zai dafa. Ya ci rabonsa, har ga shi ya shiga cikin na mutane." Suka yi murmushi. Maisango ya sake duban Sule, ya ce, "Ba ka sani ba, a ƙasarmu fa an yi wani al'amari kamar wannan da mu ke magana yanzu. Wani Sarki yana da ɗansa guda, Sarkin nan ya yi kamar shekara arba'in yana sarauta, ko ciwon kai bai taɓa yi ba, balle a sa masa ranar mutuwa. Ya ci rabonsa, ya tasam ma na ɗan. Yaro na nan na jiran gadon mutuwa, ya ga har rabonsa uban zai cinye a bar shi baya, sai ya gama kai da wata makulliyar Sarkin wadda ya amince da ita. Ta sami guba ta zuba cikin abincin Sarki. Ko da Sarki ya ci, yallaɓai, bai kwana ba, sai ya mace, kowa ya huta, ba wanda ya san dalili. Aka naɗa ɗan, aka sake sabuwar duniya."

Sani ya ce, "Kash! Ai ko ɗan nan bai kyauta ba."

Sule ya ce wa Maisango, "To, me ya yi wa makulliyan nan sakayya da shi a kan ƙoƙarin nan da ta yi masa?"

Maisango ya ce, "Sai ya mai da ita Jakadiyarsa, ya kawo fam hamsin ya ba ta. Ya kuma sakam mata al'amarin gidansa duka."

Sani ya ce, "Ai ko ya cika alkawari. Amma ma ai ba wani abin a yaba shi ba ne wannan. Kowa ya ci ladan kuturu, dole ne ya yi masa aski."

Maisango ya ce, "I, lalle hakanan ne. Amma ka ga duk da haka duk ƙasan nan ba wani mai ƙarfin halin da zai iya

yin wannan. Ban da son a ba su, ba su tsare kome ba." Sule dai ya yi kurum, yana jinsu.

Daga nan Sani sai ya ce, "Ni dai na yi alkawari, duk wanda ya taimake ni na yi Sarki, sai sarautar da ya zaɓa zan naɗa shi, in yana da wata bukata im biya masa."

Maisango da saurayin nan suka ce, "To, Allah dai ya taimake ka." Suka yi ban kwana, suka watse.

Ba a daɗe ba da yin wannan taɗi, sai aka ga kawai ran nan daga Sarki ya gama cin abinci sai ya yi ta murɗe murɗe, cikinsa na ciwo. Kasuwa ta buɗe ga 'yan tsibbu, da bokaye, da 'yam bori. Amma duk a banza, ciwon sai gaba-gaba ya ke yi.

To, Maisango da ya ga hakanan, sai ya tafi wajen Sani, ya ce, "In na taimake ka ka yi sarauta, to, ni me za ka yi mini ? Domin in sani tun da wuri, in ji ƙarfin sai da raina."

Sani ya ce, "Ai na gaya maka kowace sarautar da ka ke so na yi maka, ko da Sarkin Zagi ne."

Maisango ya ce, "Haba, ranka ya daɗe, me aka yi aka yi Sarkin Zagi ? Hakinci za ka yi mini, in ka yarda. Ni kuwa in sai da raina, in san yadda zan riya dabarun da za su sa a ba ka sarauta."

Sani ya ce, "Na yarda. Duk hakincin da ka ke so, shi zan naɗa ka. Kai dai in yi Sarkin ka gani."

Ana nan ana jiyyar Sarki, Maisango kuwa sai ya shiga tasam ma makirce-makircen gyara wa Sani hanyar a zaɓe shi ga sarautar, in wannan tsohon ya iyar. Sannu sannu har hilolin nasa suka kama manyan gari. Aka riƙa tsegunguman in Sarki ya mutu dai ba wanda sarautan nan ta dace da shi sai Sani. Bayan 'yan kwanaki Sarki ya ce ga garinku. Ana kukan mutuwa, Maisango ko sai murna ya ke yi a ɓoye, bukata ta biya. Sa'an nan fa ya shiga ƙulla sababbin makirce-makirce, yana karɓar kuɗi daga wajen Sani yana kai wa manyan gari da dare gaisuwa. Ya yi dai ta kai gwauro ya kai mari, har ya samu ya ci kansu.

Da aka tashi naɗa Sarki, suka zaɓi Sani, suka naɗa shi.

Suka ce, "An ce in an naɗa Lawal ƙasar za ta lalace, to, ina amfani a naɗa shi? Mu jawo wa kammu 'ƙa muka yi'?"

Da Lawal ya ji haka sai ya ce, "Ku ke ta kiɗan girbinku. Ni ban ce muku ina son sarauta ba. Muddin na sami sittin a kaina, ai ni ran nan bukatata ta biya."

Mutane suka yi ta zunɗen Lawal suna cewa, "Ku ji shi, wai ba ya son sarauta. Abu ya haifi mutum ya ce ba ya sonsa, im ba ƙarya ba? Kai dai yana na makaho ne, da aka ce masa ga ido ya ce suna wari." Sai su yi ta yi masa dariya.

Bayan an ƙare rigimar sarauta, Maisango ya buɗe ido a yi masa hakinci yau, a yi masa gobe. Shiru. Ko Sarkin Zagin ma ba a kai ga yi masa ba. Ran nan ya yi gajen haƙuri, ya iske Sarki Sani shi kaɗai, ya durƙusa ya yi masa tuni.

Sani ya harare shi, ya ce, "Kai dai wawa ne. Yaya za a ɗauke ka, ba ka gaji abu ba, a ce za a yi maka har hakinci? Ka dangana dai da yadda Allah ya ajiye ka. Muddin kuwa ina da rai, da kai da iyalinka duk, in Allah ya so, ba abin da za ku yi kukan rashinsa."

Maisango ya tashi yana fushi, ya ce a ransa, "Ba dai ni na naɗa shi ba? Tun da ya ƙi cika mini alkawarin da ya yi, lalle kuwa ƙaryarsa ta ƙare." Sai ya ɗauki al'amuransa duka, ya mayar wajen Salisu. Don ya san hanyar Lawal duk ya bi wannan ya ɓata, an ko ce kowa ya yi kashi a inuwa ya bar ta. In ka tarad da shi gaban Sarki Sani, ka ji yana ta melmel da baka, yana faɗuwa yana tashi a cikin al'amuran sarautar, sai ka rantse ba wani amintacce fadan nan kamarsa. Amma duk Sarki bai sani ba, shi ne babban munafukinsa.

Bayan Sarki ya yi kamar shekara biyu yana sarauta, sai Sarkin Zagin da ubansa ya bari ya rasu. Sarki Sani ya yi wa Maisango sarautar zagi, bai san abin da ya ke ƙullawa ba da Salisu.

Da aka yi wa Maisango sarautar zagi, sai ya tafi wajen

Salisu, ya ce, "Don Allah ji inda na ɓuge ga yin zagi, ni da aka ce za a yi mini hakinci. In dai don in gode aka yi mini, to, ban dai gode ba. Wahalar da na sha duka ta tsaya a kan zagi ?" Sai suka bushe da dariya da Salisu.

Maisango fa ya tashi tsaye don neman magani. Faɗa wajen wannan ɓoka, gangara wajen wannan malami, har dai ya sami layar yin kurciya, ya kawo wa Salisu, ya ce, "An ce wannan da gamo da kasawa ce. Da an kama kurciya aka ɗaura mata layar, aka kai ta gidansa aka saki da ta tashi duk jihar da ta nufa, sai shi kuma ya tashi ya bi jihan nan. Ko hanya ba ya bi sosai sai ya keta daji, ba ya sake ko marmari ya ji sunan garinsu, ɓalle ya dawo, har ya ƙare ya mace. Wannan shi ne a ke kira kurciya."

Salisu ya ce, "To, madalla, amma fa ba ka da giwa ke da wuya ba, kafin a birkice ta a feɗe. Yaya za mu yi har mu kama kurciya mu ɗaura mata, har mu kai ta ƙofar fada mu saki, ba a gani ba ?"



Maisango ya ce, "Haba yallaɓai, ai ko da ka ke jin ana cewa haka, ƙarya a ke yi. Yaya ka da giwa bai yi wuya ba, birkice ta a feɗe zai yi wuya ? Kai dai sa ido, ai ni na ce na ɗauka, sarautar garin nan kuwa, ko ana tsafi da hanjin mutum sai ka yi."

Salisu ya yi murmushi, ya ce, "To, madalla, Allah ya ba mu sa'a, amin."

Duk wannan al'amari da ma na gaya muku



Sarki Sani bai ko yi tsammani a yi haka ba. Saboda wannan ran nan sai Maisango ya sa iyalinsa suka yi masa tarkon masaki, suka sami sa'a suka kama kurciya. Sai ya ɗauki layan nan ya ɗaura mata. Can zuwa kusan magariba ya ɗauke ta, ya sulle, ya tafi gidan Salisu, ya nuna masa. Ba a ƙare kiran sallar magariba ba, sai ya tafi gidan Sarki yana sulle da kurciyan nan. Da ya shiga gidan sai ya sake ta, ta tashi fir, ta nufi kudu. Ya zo ya gaya wa Salisu kome ya yi kyau.

Ko da ta tashi sai Sarki ya ji kamar ana sukarsa a garin. Ba ya ƙaunar ko ya shiga gidansa, balle ya ga iyalinsa. Dare na yi, sai ya kwashe irin abin da ya ke so, ya bi uwa duniya. Ka ji aikin kurciya.

Da aka jima, lokacin shiga gida ya yi, mata da bayi suka yi ta zuba ido su ga inda Sarki zai ɓullo musu, ba su gani ba. Can zuwa tsakad dare Jakadiya ta zo ta gaya wa bayi su bazu cikin gari, su duba inda Sarki ya tafi da magariba, bai dawo ba har yanzu. Aka neme shi ƙasa da bisa, ba a gan shi ba.

Cikin daren nan masu dawaki suka hau suka bi hanyoyi, ko motsinsa ba wanda ya ji, har gari ya waye.

Da gari ya waye, ba a gan shi ba, sai aka baza mutane cikin ƙasa. Amma ba a ji ko labarin inda ya nufa ba.

Da aka karaɗe ƙasa kwana kamar bakwai ana nema, ba ko labari, sai aka gaji aka dangana. Maisango ya ce "Tun ran da muka dawo gona, Sarki ya bar mu baya, ya sako taƙama ya zo gindin tsamiyan nan mai ƙwanƙwamai, ya sauka ya yi salla. Da na zo na gan shi nan, duk raina ya ɓaci. Na so in yi masa magana, na ji tsoron tumbin Sarki. Kuma ko na yi masa magana, ai ta zama kuwwa bayan hari. To, na rantse har da kushewar Sarki, tun hawan nan da ya yi daga tsamiyar na ga hankalinsa ba ɗaya ba."

Mutane suka ce, "Lalle aljannu suka taɓa shi." Aka shiga shawarar wanda za a ba. Dukiyar Sarki Sani kuwa

aka sa a baitulmali, ana sauraren a ji ɗuriyarsa a wani wuri, a aika a zo da shi, a ɗebi kuɗinsa a nemam masa magani da su.

Da aka ƙare batun dukiyar Sani, aka koma kan zancen sarauta. Waɗansu suka ce sun fi son Lawal da Salisu. Maisango ya shiga munafunce-munafunce, yana sukar Lawal, yana cewa ba zai yiwu a ba wanda aka yi wa faɗi da in ya yi ƙasa ta watse ɓa.

To, mutane na jin kunyar su ƙyale Lawal su ba Salisu. Suna kuma jin tsoron su ba Lawal, don sun san Salisu gogaggen barde ne. Yanzu kuwa a cikin wannan halin da su ke ciki Salisu kaɗai yana mai da linzami ɗari.

Da Lawal ya yi saurare ya ji an naɗa Salisu Sarki, ya ji shiru, sai ya taso ya tarad da manyan gari, ya ce, "yaya har yanzu ba ku naɗa mana Sarki ba ! Zamanin nan na tashin hankali ya yiwu mu zauna haka ba uwa ?"

Jama'a suka dube shi, suka yi murmushi, suka ce, "A' to, annan magana ai taku ce, sai abin da kuka ce."

Lawal ya ce, "In dai don sarauta ce, wallahi domina a kai kasuwa. Ni duk wanda kuka ba ma bi shi, muddin dai zai iya ɗaukar larurar 'yan iyalin nan namu." Kunya ta kama mutane, suka yi murmushi.

Da jama'a suka sake taruwa, sai suka ce, "Tun da Lawal ya yarda wa Salisu sarauta, ai sai a naɗa. Aka naɗa shi, aka yi ta shagali, aka ƙare.

Maisango ya buɗe ido a naɗa shi hakimi. Shiru. Har Salisu ya cika shekara uku a bisa gado. Amma ko da ya ke Salisu bai naɗa shi hakimi ba, duk da haka abin da Maisango ya ce a fadan nan ba ya tashi. Ran nan dai Maisango, don taƙamar rashin godiya, sai ya iske Sarki Salisu ya yi masa tuni. Da ma na gaya muku Salisu jarumi ne, saboda haka duk wanda ya taka shi kaɗan, shi ko sai ya tunzura shi. Ko da Maisango ya takale shi da wannan magana, da ya fara ƙuzarsa sai da ya tuba. Da yana da yar fada, amma daga ran nan duk abin nasa ya fara lalacewa.

Ana nan, da Maisango dai ya ga Sarki Salisu na neman tozarta shi, sai ya ce a ransa, "A'a ! Yaya zan naɗa mutum, ya riƙa neman cin zarafina haka ? Ya yi alkawarin zai yi mini hakinci, bai cika ba, to, mene ne kuma na tsana ? In amarya ba ta hau doki ba, ai ba ta ɗau kaya ba. Karya ne, sai dai in ga iyakarsa, ba shi ya ga iyakata ba." Sai ya tashi ya nufi gidan Lawal, ya durƙusa gabansa, ya ce, "Allah ya ba ka nasara !"

Lawal ya ce, "Im ma ka ce 'Yallaɓai' ɗin, ni ta ishe ni. 'Allah ya ba ka nasara' wannan ai taku ce, in dai ba shaki-yanci ka zo ka ƙulla mini ba."

Maisango ya ce, "Don me ka ce haka, Allah ya ba ka nasara ?"

Lawal ya ce, "In kana son mu yi magana, kada ka ƙara ce mini 'Allah ya ba ka nasara.' Ni ba Sarki ba, ni ba Waziri ba, ba zan yi Sarki ba, ba zan yi Waziri ba, to, me ya gama ni da 'Allah ya ba ka nasara,' in dai ba son jin bakinku na mutanen zamani ba ?"

Maisango wai shi buɗi, ya nuna wa Lawal yana da iko sai ya ce, "In Allah ya so, gobe war haka sai an ce maka 'Allah ya ba ka nasara.' Yadda kowa ya hau gado, kai ma sai ka hau."

Lawal ya ce, "Kai, don Allah tafi can, ka ba mutane wuri ! Ka naɗa ni sarauta gobe, kai wane ne ? Na gaya maka ina ƙawarta, balle ka ce za ka yi mini romon baka ?"

Maisango ya ce, "Wallahi ai tun da na ce, ko ana ha maza ha mata, sai ka yi."

Lawal ya ce, "Ka san Allah ? To, don Allah tafi ka ba mu wuri."

Maisango ya tafi, yana cewa a ransa, "Lalle in na yi ƙoƙari da wannan sakaran ya yi sarauta, na warke, don na san duk al'amarin hannuna zai koma. Shi dai ba abin da ya tsare sai ya cika cikinsa, ya kama karatū, sai ka ce alhudahuda ! Ni ko in shiga cikin mulki, in yi ruwa in yi tsaki."

Saboda haka, dare na yin tsaka sai Maisango ya tafi, ya sami toka da ƙasa ya kwaɓa, ya bi jikinsa kaf, ya shafe furtutu. Ya ɗauki masassabi ya aza a kafaɗa ya tafi gidan Galadiman gari, ya yi sallama. Jakadiya, ta ce, "Wane ne ?"

Ya ce, "Ni ne Maisango. Je ki ki yi mini iso gun Galadima."

Jakadiya ta ce, "Lafiya ka ke tafe yanzu da dare ?"

Maisango ya ce, "Lafiya lau, ke dai je ki."

Jakadiya ta tafi, ta faɗo wa Galadima. Galadima ya ce, "Kare ya cije ni ne, da za a ce bawan Sarki na sallama da talatainin dare haka, im fito ? Na sani ko Sarki ya aiko a kashe ni ? Je ki, ki tambaye shi da wacce ya zo."

Da Jakadiya ta zo ta gaya wa Maisango haka, sai ya aika ya ce ya fito, in ya so ko ta ramin ƙyaure su yi magana, ya koma. Galadima ya fito, ya leƙa ta ramin ƙyaure, ya hangi Maisango furtutu, ya ce, "Kai Maisango, me zan gani haka ? Lafiya ?"



Maisango ya ce, "Ina fa lafiya, Sarki Salisu ya sa mu haƙa rijiyoyi a gidansa wai gobe ciki zai jefa ku, ku duk manyan garin nan ? Ya ce wai ku kuka hana shi sakewa ya yi mulki yadda ya ga dama. Wannan asiri ne, don yardar da na yi da kai, ita ta sa na taso da kaina cikin wannan dare, na zo. In ko ka tona wannan al'amari har Sarki ya ji, ka san kuwa halaka ni zai yi. Abin da ya fi sai dai ka zaɓi wadda ke fisshe ka."

Galadima ya ce, "To, sai ka tafi ka gaya wa Kaura, domin ka san yadda mu ke da shi, fara ɗaya mu ke rabawa, ka bayyana masa duk zancen nan sosai."

Maisango ya tafi gidan Kaura ya yi sallama, aka gaya masa ya fito. Ya kwashe abin nan da ya gaya wa Galadima, duk ya faɗa masa.

Ƙaura ya tambaye shi ko su nawa a ke so a kashe. Mai-sango ya zana masa mutum shida, manyan gari. Nan take ya bi shi, suka gaya wa saura abin da a ke ciki da su. Cikin daren nan suka ta da mazaje, aka tafi ƙauyuka aka tara mayaƙa. Kafin asalatu ƙofar fada ta cika fal da dakaru sai kuwwa su ke suna cewa,

"Sai mu karnukan da kan bi su kama ! Ina wani wanda malaminsa ya ruɗe shi, kada ya je gida ya ce ba mu zo ba. Yaro ko da maci ƙeƙasassa ?"

Da Sarki ya farka ya ji haka, sai ya yi salati, ya ce, "Ban bugi ɗan kowa ba, ban zagi ɗan kowa ba. Mene ne ya sa wannan bore haka ? Mutanen duniya lalle ko Ubangiji da ya halicce su ba ya iya musu. Amma bari in fita in gani." Ya fito bakin zaure ya tsaya. Ko da dakaru suka ƙyalla ido suka gan shi, sai suka ce da wa aka gama mu ba da kai ba ? Suka tasam masa da harbi tsul tsul tsul, amma duk ba wadda ta same shi. Sai ya juya ya koma gida, ya ga ran nan ba shi da kowa daga Allah sai Ma'aiki.

Ya kama dokinsa, ya ɗaura sirdi, ya ɗauki ɗamaru da dagage da rigunan layu ya shiga. Ya jawo wata babarbara tasa Shafau, wadda a ke yi wa kirari 'Gaya wa jini na yi nisa,' ya riƙo ta, ya hawo ya fito. Ya dubi gabas, ya dubi yamma, bai ga iyakar mutane ba. Ya yi salati, ya ce, "Ga ni nan gare ku, Arnan banza ! Sai ni barden Maganda kuren Arna ! Kai Arna, ko yaro na goye ya san kura !" Ya faɗa cikinsu, ya yi ta kisa. Subuhana lillahi, ba haka ka ga barde ba ! Abin ba kyaun gani. In ya yi ɗauki ga waɗannan, sai na bayansa su rufo shi, ya juya kuma ya nufo su. Da sun yi arba sai kowa ya dafe ƙeya, na baya kuma su biyo. Gogan naka sai kirari ya ke yana cewa, "Sai ni ƙiriƙiri mugun zakara, mai gida ya yanka ka ya mutu, in ya bar ka gidansa ya lalace ! Sai ni masallacin kura, mai yawan ƙasusuwa na Maganda ! Kai dakaru, ku natsa, ni ne ɓauna mai duban raini ! Da ma yaro bai san

yaro ne shi ba, sai an yi wasan bugun wuya. Kai, ku tuna, dakaru, ko na goye ya san barde!"

Kai, in gajarce maka labari dai, da mutanen garin nan suka ga Sarki zai tona musu asiri shi kaɗai, sai suka sake shawara. Suka taru su duka, suka yi masa sukuwar salla, suka nuna masa Sarkin yawa ya fi Sarkin ƙarfi, suka kama shi. Ba a ko tsaya bin bahasi ba, sai aka ce a kashe shi. Wansa Lawal ya ce, "A'a, kada a kashe shi, a dai fid da shi ƙasa, a kai shi can ƙauyen Ginzo, ya yi noma." Aka fid da shi.

Da aka gama, wannan tasa ta ƙare, sai aka shiga haramar ba da wanda za a yi wa Sarki. Maisango ya ce, "A'a! Wannan har sai an tsaya wata shawara? Da fa Lawal ba ya numfashi ne, sa'an nan a ce za a tsaya wani cane na cane. Ai sai im ba uwa a kan yi uwar ɗaki!"

Jama'a suka ce, "Lalle gaskiyarka, Maisango."

Ashe Lawal ya ji ƙyas, wai Maisango ne ya ƙulla makirci har ya sa aka yi wa Salisu bore. Saboda haka, ko da aka lalabe shi da batun sarauta, nan da nan sai ya yarda. Mutane suka yi ta mamaki da ya amsa da wuri haka. Maisango ya ce, "Da ma don bai samu ba ne shi ya sa ya ke cewa ba ya so. Ai ka san ƙarya ne a ce wanda sarauta ta haifa ya ƙi sonta."

Aka naɗa Lawal, aka yi shagali mai yawa. Fada ta komo hannun Maisango, Lawal ba ya cewa m, ba ya cewa m'm, sai abin da Maisango ya ce. Lawal dai sunan shi ne Sarki kawai, Maisango sai alfahari ya ke ya ci nasara. Da ma abin da ya ke nema ke nan da ya yi wa Lawal sarauta, sai cewa ya ke shi duka wanda ya hau gadon nan ya wula-kanta shi, ya ga iyakarsa, wai don Lawal ya ji tsoro ya ƙara sakam masa. Aka zama kuma ba a ko shakkar Lawal, sai Maisango. Mutanen gari suna yi masa kallon sakaran Sarki, ba su san abin da ya ke nufi a ransa ba. Ko da aka natsa, sai ya sami amintattun mutane ya baza su, suka yi ta nemar masa labarin inda Sani ya ke.

Ina ya Allah babu ya Allah, sai wani cikin waɗanda aka

aika ya gamu da wani farke, ya tambaye shi, ya ce ya san inda ya ke. Ya ce daga Maganda tafiyar kwana ashirin ce cif, ba mugama, ba cin zango. Ya ce yana can lafiyarsa lau, yana ɗinkin riguna yana sayarwa. Mutumin nan ya kawo farken wajen Sarki, ya gaya masa. Sarki Lawal ya yi murna da shi ƙwarai, ya kawo kyauta mai yawa ya ba shi. Ya gama shi kuma da waɗansu mutane, suka tafi har garin da Sani ya ke. Aka yi aka yi a zo da shi, ya ƙi.



Sai wani malami ya tambayi mutanen nan labarin Sani, suka gaya masa. Sai ya ce, "Allah Sarki, ai kurciya aka yi masa. Ba yadda za a yi ya koma Maganda, im ba tsaye aka tashi ba."

Sai suka ba shi kuɗi, ya taimake su ya karya maganin. Sa'an nan Sani ya yarda ya bi su, suka nufi Maganda.

Da Lawal ya ji su Sani sun yiwo kusa, sai ya aika kada su iso sai da dare, yadda ba za a sani ba. Da suka iso, Sarki Lawal kuma ya sa amintattun bayin nan nasa suka koma Ginzo, suka ɗauko Salisu, suka zo da shi a sace. Sarki Lawal ya yi murna da taronsu. Ya kai su wani ɗaki cikin gidansa, ya ce kada su fita a gan su.

Da aka natsa, ya tafi wajen 'yan'uwan nan nasa. Bayan da suka gama gaisuwa ya tambayi Sani ya faɗa masa gaskiyar yadda ya yi ya sami sarauta. Sani ya kwance duk makircin da suka ƙulla da Maisango da boka ya faɗa masa. Ya kuma tambayi Salisu, shi kuma ya faɗa masa yadda Maisango ya sa ya yi wa Sani kurciya, da sauran makircin da ya ƙulla masa, har ya yi sarauta. Lawal ya riƙe baki, ya kuma kwashe makircin da Maisango ya ƙulla wa Salisu, har ya sa aka yi masa bore, ya faɗa musu. Lawal ya ce su roƙi juna gafara. Suka yi wa juna gafara, suna kuka.

Da suka share hawaye, Lawal ya sa aka tara masa manyan gari duka ƙofar fada, su Maisango na gaba, su ne manyan bayi masu faɗi a ji. Sarki Lawal ya fito, ya zauna, ya takali mutane da batun haraji. Aka shiga shawarce-shawarcen yadda za a yi a tara da wuri. Maisango kuwa sai busa iska ya ke yi, ko Sarki ya kawo wata shawara sai ya kushe ta, ya faɗi tasa, wai don ya ga Lawal bai kula da sha'anin sarauta ba.

Da aka ƙare zancen haraji, Sarki Lawal ya dubi mutane, ya ce, "To, shi ke nan, sai dai don Allah kome za ku yi, ku yi adalci. Ko cikin hadisai Annabi na gargaɗi da haka."

Za su tashi, Sarki Lawal ya ce, "Ku tsaya, in gwada ku in ga adalcin kowa. Wata rana wani farke za shi fatauci, sai ya tarad da wani mutum a gefen hanya, ɓarayi sun bubbuge shi, sun kwashe kayansa, sun bar shi jina-jina, rai ga Allah. Sai ya ji tausayinsa, ya kawo shi gida, ya yi jiyyarsa har ya warke. Da ya ga ba shi da kowa, sai ya sa shi cikin gidansa, ya yi masa sutura, ya yi masa aure, duk dai ba abin da ya rage masa na wajen alheri. Ya mai da shi kamar ɗansa. Da za shi fatauci ya gama shi da 'ya'yansa, ya ce, kome za su yi su yi tare da shi.

Da dai mutumin nan ya ga maigidansa ya tafi, sai ya shiga ƙulle-ƙullen yadda zai yi duk abin gidan nan ya koma hannunsa. Sai ya ɗauki kansa ya tsoma cikin sha'anin 'ya'yan nan. Ya yi ta iza su mugunyar hanya, ya yi ta ƙulla musu sharri, yana gama su da Sarakuna. Tsakaninsu kuma sai ya kwashi maganar wannan ya kai wa wannan, wai dai ya ɓata kansu, ya sa su lalace, shi ko ya gaje gidan da dukiyar da ke ciki duka.

"Da ya ga ya samu kawunan 'ya'yan nan sun rabu, ya ga kuma ya sami Sarakunan garin a hannu, sai ya fid da maitarsa a fili. Ya tasam ma 'ya'yayen nan haiƙan. Yau ya yi makirci ya sa Sarki ya kori wannan, gobe a ɗaure wannan, har dai duk ya watsa gidan. Ya gaje dukiya, ya miƙe ƙafarsa, ya yi ta cin duniyarsa yana kece raini.

"Da farke ya komo, ya tarad da mutumin nan wanda ya yi masa babban alheri, ga shi ya rama masa da mugunta haka. To, in ku ne, ina irin hukumcin da kuka ga ya cancanta ya yi masa ?"

Jama'a wannan ya ce, "Ni sai in sa a ɗaure shi, a yanka kamar rago." Waɗansu suka ce, "A'a, ba abin da ya fi sai a fille kansa." Maisango ya ce, "Ku duk ba ku san abin da ya kamata ba. In dai har ina da iko, ai sai in sa kawai a feƙe azara, a tsire shi a kasuwa, a bar shi nan kawai, har ya kai takarda."

Sarki Lawal ya dubi Maisango, ya ce, "Haka za ka yi, Maisango ?"

Maisango ya ce, "Wallahi haka zan yi, ranka ya daɗe. To, im ba haka na yi ba, ai ban huce ba."

Sarki Lawal ya ce, "To, madalla." Ya buɗe zaure, Sani da Salisu suka fito. Duk mutane suka yi mamaki da ganin Sani, da yadda suka taru nan.

Sarki Lawal ya ce wa Sani ya faɗi abin da suka yi da Maisango, har ya sami sarauta. Ya kwashe ya faɗi. Sarki ya dubi Maisango, ya ce, "Ko ba haka aka yi ba ?"

Maisango yana tsammani abin wasa ne, ya ga ya yi ƙarfi a wurin, sai ya ce, "Haka aka yi."

Sarki kuma ya dubi Salisu, ya ce shi kuma ya bayyana wa jama'a makircin da Maisango ya sa ya yi wa ɗan'uwansa Sani, har ya sami sarauta. Ya kwashe duk ya faɗi.

Sarki ya dubi Maisango, ya ce, "Ko ba haka aka yi ba ?"

Maisango ya ce, "Hakanan ne, Allah ya ba ka nasara."

Sarki ya ce, "To, madalla. Kun ji ko, jama'a ?" Shi kuma ya bayyana yadda ya tsinto Maisango, da yadda ya ɗaukaka shi, da kuma dukan makircin da yaƙulla wa Salisu game da manyan gari, har suka yi masa bore. Ya tambayi Maisango, "Ko ba haka ba ne ?"

Maisango ya ce, "Hakanan ne fa, Sarki. Tun da Sarki ya mutu, ba a sake ƙulla kome fadan nan ba sai da ni. Kome mutum ya samu bisa ga sarautan nan, da mu aka yi shi.

Wannan kuwa aikin Shaiɗan ne. Allah ya nufa sai ya faru haka.

Sarki ya ce, "Zancen wofi! Da Ubangiji ya halicce ka, ya ce ka zo duniya ka yi munafunci ne? Mun ji tsautsayi ne, Allah ya ƙaddara. To, kai kuma kome ya same ka, ka san babu kaito, Allah ya ƙaddara sai ya same ka.

Jama'a suka dubi Maisango, suka riƙe baki suna salati. Da suka natsa, Sarki ya dubi jama'a, ya ce, "Da ma ni ba don kaina na yi sarauta ba, don in gama kan 'yan'uwana ne, da na ga ɗan samun nan na duniya na neman raba su. Yanzu ni burina ya cika, na ko gode wa Allah." Ya kuma dubi Sani, ya ce wa jama'a, "Kun san wannan shi ne mabiyina? To, saboda haka na ba shi sarauta." Ya kuma dubi Salisu, ya ce wa jama'a, "Kun san wannan shi ne autammu, saboda haka na naɗa shi Galadima." Ya ce, "Ni kuwa, ni ne zan zama Limamin gari." Ya dubi jama'a, ya ce, "Kun yarda?"

Mutane suka ce, "Wannan abu ai shi ne zumunci. Ina wata maganar tashin hankali cikin wannan? Ai muna cikin sonsa ya rabu da mu. Wallahi mu dai mun so, mun so."

Lawal ya sauka bisa karaga, ya sa aka ɗauki Sani aka ɗora, shi kuwa ya koma ƙasa, ya ce, "To, yanzu kai ke da iko, abin da ka so yi wa Maisango duƙ babu mai ce maka a'a."

Sani ya yi murmushi, ya yi godiya. Ya dubi dogarai, ya nuna Maisango, ya ce, "A tsire shi!"

Kafin ƙiftawa da bismilla dogarawa suka cika aikin Sarki. Ka ji yadda wannan tasa ta ƙare. Munafunci dodo, ya kan ci mai shi.

Da aka natsa, bayan kamar wata shida, Sarki Sani ya aika aka zo masa da malamin nan da ya karya kurciyar da aka yi masa, ya ba shi dukiya mai yawa, ya sallame shi. Suka shiga cin duniyarsu a tsanaki, kowa na bin na gaba. Lawal ya shiga sha'anin karatu, har dai ta kai shi ga fagen

da ba wani malamin da a ke ji ƙasar sai shi. Burinsa ya cika, ya karanta sittin, ya rubuta ɓa dubawa.



Da Waziri ya kawo nan, sai ya lura ashe duk abin nan Fasih barci ya ke, bai san abin da a ke faɗi ba. Saboda haka ya ɗaga murya ya tambaye shi, "Me na ce yanzu ?"



Fasih ya yi firgigi, ya buɗe ido, ya ce, "Ina ji duka. Ka ce Sani ya ce ya yarda hakincin da Maisango ke so ya yi masa, muddin dai ya taimake shi ya yi sarauta."

Waziri ya harare shi, ya ce, "Duk abin nan ashe barci ka ke yi. Wannan abin da ka faɗi yanzu ba tun wajen minti ashirin muka wuce shi ɓa ? Ina ta magana, ga shi har bakina ya yi ciwo. To, gobe da safe zan sake gaya maka, sa'an nan ka ɗauki takarda, ka rubuta shi sau goma, ka kawo mini da azahar."

Da Azahar ta yi yau, sai Fasih ya zo da aikin laifin da ya rubuta da safe, ya ce wa Waziri, "Baba, ni ba ranar da zan riƙa hutawa, don in dinga lissafin zuwanta ?"

Waziri ya ce, "Akwai mana. Ranar da na hau gadon Wazirci, ran nan ba shakka ka riƙa hutawa in ta kewayo. To, wannan ranar ita ce Alhamishinka."

Fasih ya ce, "To, madalla, wace rana ce wannan ?"

Waziri ya ce, "Talata."

Fasih ya ce, "A'a! Ashe kwanan baya an so yin mantuwa kaɗan, don gargaɗi na biyu ranar Talata aka ba ni misalinsa.

Waziri ya ce, "To, shi ke nan, yi shiru. Nan gaba ka riƙa hutawa in ta zo."

Fasih ya ce, "To, madalla, watau gobe ke nan, don yau Litinin."

Waziri ya ce, "I. To, saurari misalin gargaɗi na takwas."

## KWAƊAYI MABUƊIN WAHALA IM BA KWAƊAYI BA WULAKANCI

Akwai wani mutum a Indaki sunansa Ɗandamau, don tsananin wautarsa mutane na kiransa Dolo. Saboda irin halinsa har mai garin ya ce a ɗauke masa biyan haraji.

Ana nan shekaru ba ya biya, sai ran nan suka yi faɗa da Sarkin Fadan garin, shi ne kuwa mai unguwarsu. Sai Sarkin Fada ya rubuta shi cikin haraji shekaran nan, ya ce ya biya sule takwas. Ya ce gaulancin Dolo na samun wuri ne. Da Dolon gaskiya ne, yaya zai san yadda zai sami abin da zai ci, har ya ciyad da matarsa, ya yi sutura?

Dolo ya yi shiri, ya fita neman kuɗi. Ga shi nan, ga shi nan, har Tungar Daudu. Ya tafi wajen wani masassaƙi a



nan garin, ya yi ta yi masa ƙodago, yana biyansa. Da ma masassaƙin ya san halin Dolo, saboda haka ba ya ba shi kuɗin gaba ɗaya, sai yana yi masa tari. Ya san abin da ya rabo Dolo da gida, saboda haka da ya ga ya tara sule tara sai ya sallame shi, don ya je ya biya harajin, in ya so ya dawo ya nemi na zaman gari.

Dolo na cikin tafiya, ya kusa kai gida, sai ya ji kwaɗi na kuka kwas, kwas, kwas, a cikin wani tafki. Abin ka da gaula, sai ya yi tsammani da shi su ke yi. Saboda haka ya dubi tafkin, ya ce, "A'a! Har sakarkarun nan sun san ko sule nawa na tara! Ka ji su har suna faɗi wai don kowa ya ji. To. ƙarya ku ke yi, sule tara ne, ku ke cewa takwas." Ya kama hanyarsa zai wuce, kwaɗi ba su kula da abin da ya ke faɗi ba, suka ci gaba da kukansu, kwas, kwas. Sai ya fusata, ya ce, "Yau ga sakarkarun banza! Na ce muku sule tara ne, ku kuwa kun tsaya da cewa takwas, takwas. Ba ku san kome ba, sai rigima."

Ya sa kai zai wuce, kwaɗi suka ci gaba da kukansu, sai ya ce, "A'aha! Im ba ku yarda ba, bari in ƙidaya gabanku ku gani mana. Kun ga inda 'yan ƙwari su ke son su mai da kowa maƙaryaci?" Sai ya kwance kuɗi, ya ƙidaya su sule tara daidai. Ya dubi tafki, ya ce, "To, ga su. Ai na fi gaban in yi muku ƙarya." Kwaɗi ba su san abin da ya ke yi ba, sai kukansu su ke yi.



Da Dolo ya ji haka sai ya ƙume, ya ce, "Yau Allah ya gama ni da sakarkaru. In kuna tsammani kun fi ni iya ƙidaya, ga su nan, ku ƙidaya da kanku ku gani." Ya kwashi kuɗi duka ya watsa tafki. Ya tsuguna nan, wai su ƙidaya su ba shi, amma sai ya ji sun ci gaba da kukansu, kwas, kwas, bai ji alamar za su mayar masa da kuɗinsa ba. Sai ya miƙe tsaye, yana ta zagezage, yana cewa, "Im ba ku ƙare ba, ba ku cewa in dakata, sai ku bar ni a waje ɗari na cina, ga shi har magariba ta kusa? Ga ku da jan rigima, am ba ku ƙidayar sule tara, abu ya gagare ku. Ku ƙidaya ku miƙo mini, in kuna ƙidayawa. In ko ba ku iyawa, ku miƙo mini abina, in san inda na nufa." Sai ya sake tsugunawa, yana jira.

Da ya ga magariba ta yi kwaɗi ba su miƙo masa ba, sai ya nufi gida yana cewa, "Kun yi arziki Sarki ba shi nan, yau da na kai ku ƙara. Amma ai ta kwana kusa, ya dawo. Ana yanke hannun mutane ma in sun yi sata, ashe ga wadansu ɓarayi nan, Sarki bai san da su ba."

Da isa gida, Sarkin Fada ya aiko Dogari maganar kuɗin haraji. Dolo ya ce, "Ana nan ana nema." Ya kwana, gari ya waye sai matarsa kuma ta zo ta durƙusa, ta ce masa, "Mai gida, yau fa ba mu da ko ƙwaya."

Sai gogan naka ya tashi, ya kama wani rago nasa. Da zai ja shi ya kai kasuwa, sai ya sake shawara ya yanka, ya feɗe, ya ɗauki naman ya nufi kasuwa ya sayar wa Sarkin fawa, ya yiwo awo, ya kuma rage kuɗin haraji. Watau dabararsa kuma in ya dawo ya ɗauki fatar ya kai kantin Amburzin.

Yana cikin tafiya sai ya tarad da wadansu karnuka tuli a ƙofar gari suna bin wata karya, sai karnukan suka shaƙi warin naman, suka dubi Dolo suna yi masa haushi. Sai Dolo ya ce, "Ai fa ko kun fi ƙuda kwaɗayi, ba na sam muku



wannan. Na sayarwa ne, ba na kyauta ba." Ya ci gaba abinsa. A cikin karnukan nan kuwa akwai wani ƙaton durwa na Sarkin fawa, ya bi Dolo da haushi kamar zai banke shi, ya ƙwata da ƙarfi. Sai Dolo ya waiwaya ya gan

shi, ya ko san shi na Sarkin fawa ne, ba su rabuwa ko yaushe. Saboda haka ya ce, "Ai, to, ashe kai ne? Ai da ban gan ka ba. Gidanku zan kai, in ka hutasshe ni sai im ba ka, da kai da Sarkin fawa ai duk ɗaya ne. Amma waɗannan sauran ban yarda da su ba, don ban san su ba, sai fa in kai za ka lamunce su." Kare na ta haushinsa. Sai Dolo ya yi tsammani cewa ya ke ya yarda. Ya sauke rago ƙasa, ya ce, "To, ga shi, amma fa bayan kwana uku, watau ran Jumma'a ke nan, ka tattaro mini kuɗina, tun da safe ka zo mini da su. Ka dai san gidan a nan arewacin masallacin Jumma'a." Ya yi tafiyarsa, ya bar musu naman, suka cinye.

Ranar Jumma'a tun da safe ya ce wa matar ta wanke tukunya, yau za a biya shi bashin ragon da ya sayar. Ya fito ƙofar gida ya zauna, yana jira ya ga durwan Sarkin fawa, bai gan shi ba har azahar. Sai ya ce, "Duniyan nan rashin gaskiya ya yi yawa. Im mutum ya yi sakaci sai su mai da shi wawa. Bari dai ka gani." Sai ya tashi ya tafi wajen Sarkin Fawa a kasuwa, ya ce, "Sarkin Fawa, yaya haka? Karenka ya yi wa 'yan'uwansa lamunin ragona, ya rarraba musu, har yanzu bai tattara mini kuɗina ba. Haka a ke yi ?"

Sarkin Fawa yana tsammani ba a ya ke, sai ya dube shi, ya yi murmushi, ya ce, "Ai ga karen, tambaye shi mana ya ba ka."

Dolo ya dubi kare, ya ce, "Ina kuɗina da ka ce za ka kawo mini yau ?" Kare bai ko ɗaga kai ba. Dolo ya yi ta yi masa magana, kare bai san ko ana yi ba. Sai mutane ke dariya.

Dolo ya dubi Sarkin Fawa, ya ce, "Allah Sarki! Ashe bayan rabuwarmu da shi ya kurunce! To, sai kai ka biya."

Sarkin Fawa ya ɗauki sanda ya bugi Dolo, ya ce, "Don Allah ɓace mana da gani. In kai ba ka da aikin yi, mu muna da shi. Kuma mar ai ga kasuwa nan, riƙe shi ya ba ka mana."

Dolo ya harari Sarkin Fawa, ya ce, "A'a! Kai ma ai ba ka ce haka ba. Watan shekaranjiya da Nababan-Jaji ya yi masa rotse, ai ƙara ka kai, sai da aka biya diyya. Ka ce kai ba ka da ɗa ba ka da jika sai shi. Don yau ya ɗauko bashi, ka ce ba ka biya? Tun da ya ke akwai Sarki garin, ai kuɗina ba su ciwuwa. Ka amsa kira!" Sai ya tasam ma gidan Sarki. Aka yi masa iso, ya shiga, ya faɗi, ya yi gaisuwa.

Sarki na zaune, 'yarsa na gefe guda, ita kuma zaune. Babu kowa sai su biyu kaɗai, yana rarrashinta a kan wani fushi da ta yi. Bayan Dolo ya yi gaisuwa, ya ce wa Sarki, "Allah ya ja zamaninka, ina ƙarar kwaɗin Taƙkin Mayau, da durwan Sarkin Fawa. Ka hana zalunci, amma su har yanzu ba su bari ba. Da na tafi wajen Sarkin Fawa na kai ƙarar durwa gunsa, maimakon ya taimake ni in sami kuɗina sai ya ƙwala mini wata sanda a ka." Ya kwashe duk abin da ya auku tsakaninsu da kwaɗi, da tsakaninsa da karen Sarkin Fawa, ya gaya wa Sarki.



Ko da 'yar Sarki ta ji haka, sai ta bushe da dariya. Sarki kuma ya yi kamar zai faɗo daga kujera. Ya dubi Dolo, ya ce, "Sai ka yar da musu, ni ko maimakon abin da ya ɓace maka zam ba ka 'yar nan tawa aure. Yau shekararta biyar ke nan ba ta yi dariya ba, tun da uwarta ta mutu. Ni ko na yi alkawari zan aurad da ita ga dukan wanda ya fara sa ta dariya. To, yanzu kai Allah ya ba."

Dolo ya ce, "Ranka ya daɗe, ai ni ina da matata a gida. Ta ko ishe ni. In na ƙara wata, watau sai ya zama ke nan ko wace kusurwa na duba gidana ba na ganin kome sai mata !"

Da Sarki ya ji Dolo ya ƙi auren 'yarsa, sai ya yi fushi, ya ce, "Im ba ka sonta, gobe ka zo ka sha ɗari a jiki maimakon hasarar da ka yi."

Dolo ya ce, "To." Ya yi godiya, ya tashi. Yana fitowa sai Sarkin Fada ya iske shi, ya tambaye shi abin da Sarki ya ba shi da ya ji ya ba 'yarsa dariya."

Dolo ya ce, "Ba a ba ni kome ba tukun, amma an ce gobe in zo a ƙidaya mini ɗari in sha su."

Sarkin Fada na tsammani sule ɗari za a ba shi, don ya san lalle wanda ya ba 'yan nan dariya Sarki ba ya barinsa ya tafi hannu banza. To, ya ko san Dolo dolon ne kuwa, don haka ma aka sa masa sunan. Saboda haka nan da nan ya ƙulla ya yi masa wayo. Ya dube shi, ya ce, "Sule ɗari za a ba ka. Amma me za ka yi da sulalla, waɗanda in ka tashi neman canji sai ka sha wuya ? Zo mu je gidana im ba ka aninai na sule ɗari, kai kuwa in Sarki ya ba ka gobe sai ka ba ni."

Dolo ya ce, "To," Ya bi shi.

Sarkin Fada ya ciko ƙwarya da aninai kamar na sule ashirin, ya kawo wa Dolo. Gogan naka sai ya kinkima, ya nufi gida yana murna.

Asalatun fari Sarkin Fada ya tafi gidan Dolo, ya yi sallama. Da ya fito ya ce, "Ai sai ka yi shiri maza mu tafi fada, don in Sarki ya fito ya fara sallamarka kafin mutane su taru."

Dolo ya ce, "Hakanan ne fa." Ya shiga, ya kintsa, ya fito. Sarkin Fada ya shige gaba, har suka isa fada, suka tsuguna, aka buɗe gida. Suka shiga babban zaure suka zauna, suna makyarkyatar ɗari.

Can da hantsi Sarki ya fito ƙaramin zaure, nan da nan Sarkin Fada ya shiga ya gaya masa ga Dolo na sallama. Aka ce ya shigo. Sarkin Fada ya fito, ya koma babban zaure. Sarki ya ce, "Na nufe ka da arziki, tsiyarka ta hana. To, in ka ƙi mutuwa a Makka, ka mutu a makanni." Ya sa baki ya kira Sarkin Dogarai ya ce ya yi wa Dolo bulala ɗari, da ma su na ce ya zo ya karɓa.

Sarkin Dogarai zai birkice shi, ya ce, "Tsaya, Allah ya ba ka nasara, in da ma bulala ka yi alkawari za ka ba ni, Sarkin fada ya yi canjinsu." Ya kwashe abin da ya auku tsakaninsu da Sarkin Fada duk ya gaya wa Sarki.

Nan da nan aka zo da Sarkin Fada, Sarki ya ce wa Dolo ya faɗi abin da suka yi, ya sake faɗi duka. Sarki ya tambayi Sarkin Fada in hakanan ne, Sarkin Fada ya ce, "I."

Sarki ya dube shi, ya yi dariya, ya ce, "Mai kwaɗayi kuwa bai ji daɗi ba. To, bulala ɗari na yi niyyar ba shi, tun da ka yi masa canjinsu, ai sai ka kwanta a ba ka."

Sarkin Fada na waɗansu tube-tube, yana cewa ya yarda, Sarki ya yi wa Dogarai tsawa, kafin ya rufe baki suka bintsire Sarkin Fada. Aka yi ta kwaɗa masa bulala yana ihu, har aka cika ɗari cif.

Sarki ya dubi Dolo, ya ce, "Kai dai Allah ya yi ka mai ƙashin arziki ne. Kana gudun arziki, yana binka. Je ka taska, ka cika abin da ka ke iya ɗauka da sulalla, ka tafi, na ba ka maimakon naka da karnuka da kwaɗi suka karɓe."

Dolo ya tafi, ma'aji ya ba shi kwando ya ɗiba ciki. Dolo ya ce, "Kai, ni ba na iya aikin banza in ɗauki kayan da zai ƙware ni." Sai ya sa hannu ya cika aljihunsa. Ya kuma shimfiɗa hannun rigarsa, ya zuba yadda zai iya rungumewa.

Da zai wuce, daga can ma'aji ya ce ya je ya yi godiya. Ya tafi ya yi. Ya fita waje, ya zauna gindin babban zaure yana

ƙidayawa, yana gunaguni yana cewa, "Sarki bai cika maganarsa ba, tun da ya hana ni hakkina da na cancanta, ya ba ni rabon wani. Watakila da am bi shari'ar nan sosai, aka ba ni hakkina da ya riɓa wannan biyu."

Ashe duk abin da ya ke faɗi a kunnen Sarkin Fada ne, yana maƙe yana ji. Sai ya ce, "Bari in je in sare shi, watakila a ƙwace kuɗin da aka ba shi a mayar mini." Ya ruga buzu-buzu wajen Sarki. Ya faɗi gabansa, ya kwashi miyagun maganganu ya ce Dolo ke can waje ke faɗi.

Da Sarki ya ji haka, sai ya yi tsammanin hassada ce. Amma ya ce Sarkin Fada ya bi shi, ya kira shi, a ji.

Ashe wani ƙanen Dolo da ya rako shi ya ji abin da Sarkin Fada ke cewa, sa'ad da ya ruga ya sari ɗan'uwansa ga Sarki. Saboda haka tun kafin a kirawo su, ya gaya wa wan abin da zai ce, da kuma abin da zai yi, in Sarki ya aiko ya kira shi.

Ya gama gaya masa ke nan, sai ga Sarkin Fada buzu-buzu buzu-buzu, "Kai Dolo, kai Dolo, bari fara'a tukun. Zo, Sarki na kira. Ɗan nema, yau ka sani in rufi na da amfani !"

Dolo ya tsaya, ya dubi aljihunsa fal da kuɗi, ko tafiya ma sai a hankali ya ke yi. Saboda haka ya ce wa Sarkin Fada, "Kai, ba na dai iya koma wa Sarki ina cuku-cuku haka, sai dai in je in sami aron taguwa.

Sarkin Fada na ɗokin kada ya bar shi ya tafi wani wuri, ya ɗan jima gun neman aron taguwa, har Sarki ya huce. Saboda haka ya cire tasa ta ciki, wadda ya yi haɗi, ya ce, "Ga aro, sa maza mu tafi. Ai ka san ka zama abokina yanzu." Dolo ya karɓa ya sa, suka isa wurin Sarki.

Da isarsu, Sarki ya tasam ma Dolo da faɗa da zagi, bisa ga abin da Sarkin Fada ya gaya masa. Dolo ya ce, "Allah ya ja zamaninka, na rantse har da rawaninka ƙarya ya ke yi. Hassada dai ce ya ke yi bisa ga alherin da ka yi mini. Mu muka san halin Sarkin Fada. Nan garin kai kaɗai ke iya zama da shi. Yanzu yana iya duban rigan nan tawa, ya mututtuke ya ce tasa ce."

Sarkin Fada ya dubi Dolo, ya ce, "A'a ! Me ka ke nufi ? Da ba tawa ba ce ? Ba yanzu na ba ka ita aro ba, don ka ji dadin shigowa fada ?"

Dolo ya ce, "Allah ya ja zamaninka, ka ji irin halin gogan naka ba ? Ai da ma na fadi."

Sarkin Fada ya riƙe baki, yana tafa hannu yana sallallami. Sarki ya buga masa tsawa, ya ce, "Bari wadansu sallallamin ƙarya, ai ma sai ka biya kudin bulala darin nan na ƙazaf da ka yi masa. Im ba haka ba ko, a kwantad da kai yanzu a ƙara."

Sarkin Fada ya biya kudin bulala, aka ba Dolo rabonsa, ya yi gida. Daga nan darajar Sarkin Fada ta ragu wajen Sarki. Kome ya fadi ba a yarda. Aka riƙe shi kawai domin sabo.

Dolo kuwa ya kai kudinsa gida. Kanensa shaƙiƙi ya karɓa duka ya ajiye wurinsa, ya yi ta yi masa fatauci. Da ya ke mai adani ne, suka yi arziki ƙwarai. Sunan Dolo ya ɓace. Ko ina ya bi sai ka ji ana cewa, "Maigida, barka da fitowa !"

Ko ina Sarkin Fada ya ga Dolo, sai ya cije leɓe, ya ƙuta, ya ce, "Don Allah dube shi, sai alfahari ya ke yi da kayan sata. Ko adon ma bai iya ba. Kana wani busa hanci, kana taka mutane da takalma, sai ka ce ba mu san asalinka ba !"

Da fasih ya ji ƙarshen wannan labari ya fara dariya sai da idanunsa suka yi ƙwalla. Ya ce, "Kai, wannan yana da dadi, ba kamar na jiya ba. To, sai jibi ke nan ko ? Don gobe ranar hutu."



Waziri ya ce, "I." Fasih ya tashi, ya tafi.

DA gari ya waye yau Talata, tun da safe Fasih ya shiga gari yana ta wasa da yara. Duk gari, da babba da yaro, kowa ya san shi. Da ya gaji, can zuwa rana tsaka ya dawo ya ci abinci, tun Waziri bai farka ba, ya koma bayan gari ya tarad da abokansa kurtattaki, suka sami inuwa suka tsaya, suna ta wasan faɗin lissafe-lissafe, 'yan'uwa na ganewa. Can suka kusa watsewa, wani alhudahuda ya zo ya tambaye su lissassafai biyu, aka rasa mai ganewa. Sai Fasih ya ce a yi masa jinkirin gobe, ya tambayi Waziri.

Da ya dawo gida can kusan magariba, Waziri ya far masa da faɗa yana cewa, "Ina ka shiga yau tun da safe? Don ba a karatu yau an ce ba a zama gida ne?"

Fasih ya ce, 'Ina can wajen waɗansu kurtattaki abokaina a Bugabiri. Ba ko zaman banza muka yi ba, muna ta koyon lissafi ne, har alhudahuda ya gaya mana waɗansu biyu da muka kasa ba shi jawabi, na ce sai na zo wurinka in tambaya."

Waziri ya ce, "Faɗe su im ba ka amsarsu, ba da ko na tsaya tunani ba, yanzu ka je ka gaya masa. Shi da a ke ce masa malamin tsuntsaye tsammani ya ke ya fi kowa ilmi?"

Fasih ya ce, "Na ɗaya, wai wata rana ce wata yarinya za ta ɗiban ruwa, sai ga waɗansu shanu sun nufo rafi za su sha. Yarinyar ta dube su, ta ce, 'Maraba, ɗari!' Su kuwa wai suka ce mata, "Ba mu cika ɗari ba, sai kin kawo kamar mu da rabin kamar mu, ki gama da mu, sa'an nan mu cika ɗari." To, wai shanu nawa ne suka zo?"

Waziri ya yi shiru, yana ƙwanƙwasar kansa. Can ya ce, "Yaya na biyun ya ke?"

Fasih ya ce, "Wannan ba shi da amsa?"
Waziri ya ce, "Yana da ita mana. Shanu talatin ne suka zo."

Fasih ya ce, "To, haba, wannan lissafi ya ba mu wuya! Bari mu gani, watau talatin a tara da talatin, sittin. A tara da rabin talatin, watau goma sha biyar. saba'in da biyar

ke nan." Ya dubi Waziri, ya ce, "A'a ! Yaya haka ? Ya ƙi fitówa ɗari."

Waziri ya ce, "Alhudahudan ya yi kuskure. Faɗi na biyun mu ji."

Fasih ya ce, "Wai wata rana ne kuma ana yi wa wata yarinya kitso, sai makitsiyar ta ji fir daga bisa kanta. Ta ɗaga kai, ta ga ashe tattabaru ne. Ta dube su ta ce, 'Marabanku ɗari !" Yarinyar da ta ke wa kitso ta ce, 'Ai ba su cika ɗari ba, sai kin kawo rabin kamarsu kin gama da su, ni kuma na gama da tawa wannan gudar da na ke kiwo, sa'an nan su cika ɗari."



Waziri ya yi kurum, yana tunani. Sai can ya ce, "Tafi ba ni wuri da irin waɗannan lissafe-lissafe naku marasa kangado ! Amma zauna in gaya maka wani, in ka tafi ka gaya musu in ji in akwai mai iya ganewa cikinsu. Ka ce wanda ya gane, na sa buhun dawa guda."

A wata ƙasa nan gabas da nisa an yi wani mutum wanda a ke kira Abdullahi. Yana da samu da yawa, ga shi kuma Malami ne babba. Cikin dukiyar da ke gare shi har da waɗansu raƙuma goma sha bakwai waɗanda ya ke zaɓe, yana saye yana tarawa. Dukansu amalai ne. Girmansu kuwa ɗaya, ba yadda za ka ce wannan ya fi wannan.

Sa'ad da Malamin nan ya ga zai mutu, sai ya kira 'ya'yansa da waɗansu shaidu, ya ce, "In na mutu, raƙuman nan nawa kada a gama da su cikin kayana da za a raba gado. Da ma a raina ba don kaina na ke tara su ba. Niyyata in sun yi yawa im ba babban ɗana nusufi, mai bi masa sulusi, ɗan autan nan nawa kuwa tusu'insu. To, ga shi ba su yi yawa ba. Amma duk da haka sai su raba waɗanda aka samu hakanan, kada ko wani Malami ya ce zai sake mini abin nan da na yi niyyar yi, ya ce ba halas ba ne, ni na san abin da na yi nufi a raina."

Yara suka rungume ubansu, suna kuka. Can sai suka ji jikinsa ya yi sanyi, su duba sai suka ga ashe har ya cika, ba a sani ba. Aka tara mutane, aka yi jana'iza, aka gama.

Bayan kamar kwana bakwai Alƙali ya aiko da Sa'i ya raba musu gado. Shaidun nan suka gaya masa wasicin da Abdullahi ya yi na raƙumansa. Da zai raba, ya ɗebi raƙuman nan waje ɗaya, aka raba sauran dukiyar. Zai wuce, yaran suka ce, "Ai sai ka raba mana raƙumammu kuma yadda baba ya yi wasici, don mu saki hannun juna baki ɗaya."

Abin da a ke kira nusufi shi ne $\frac{1}{2}$, watau rabi. Abin da a ke kira sulusi shi ne $\frac{1}{3}$, watau a raba abu uku a ɗauki kashi ɗaya. Abin da a ke kira tusu'i kuwa shi ne $\frac{1}{9}$ watau a raba abu gida tara a ɗauki gida guda. Sa'i ya yi shiru, ya

lissafta raƙuma, ya ga yadda uban nan ya bari ba su rabuwa, sai ya ce musu, "Kai samari, raƙuman nan ba yadda za a raba su yadda ubanku ya ce, sai fa in za a yanka waɗansu a rarraba naman, ko kuwa waɗansu daga cikinku su dangana, wani ya ɗauki abin da ya fi rabonsa. Ku lura ku gani, rabin goma sha bakwai takwas ke nan da rabi. To, yaya za a sami rabin raƙumi im ba an yanka shi ba, ko kuwa a sayar a raba kuɗin? Sai fa in sauran sun yarda a cike wa babbanku rabi, ya sami tara."

Saura suka ce, "A'a, ba haka baba ya ce ba. Baba ba ya son wani ya ƙwari wani."

Sa'i ya ce, "To, ko kuwa shi ya yar da muku rabi, ya ɗauki takwas."

Shi kuma ya amsa ya ce, "A'a, ni ba na yarda su ƙware ni. Baba ya ce kada a sake rabon nan da ya yi."

Abu duk ya taru ya caɓe, Sa'i ya rasa inda zai kama, sai ya kwashe su duk da raƙuman ya kai wajen Alƙali ya kwashe wannan al'amari duka ya gaya masa.

Ko da Alƙali ya ji haka, sai ya yi shiru tukun. Can sai ya ce, "To, mu fita in ga raƙuman." Suka fita, ya gan su, ya ƙidaya, ya kaɗa kai, ya ce, "Wannan ai ba wuya."

Samari suka ce, "Allah ya gafarta malam, kada fa kowa ya sami abin da ya fi hakkinsa, kada ko kowa ya kasa."

Alƙali ya ce, "Ku za ku gaya mini? A kanku na fara rabon gado?" Samari suka ɗurƙusa, suka tuba. Alƙali ya yafe musu. Sa'an nan ya kira wani bawansa, ya ce, "Je ka cikin raƙumana, ka koro taguwan nan da na ke hawa." Nan da nan bawa ya zo da ita. Alƙali ya ce a gama ta da na samarin nan, aka yi yadda ya ce. Kowa ya buɗe baki, ya ga abin da zai yi.

Sa'an nan Alƙali ya juya wajen babban, ya ce, "Raƙuman nan nawa ke nan?"

Babban ya ce, "Goma sha takwas, Allah ya gafarta Malam."

"To, nawa aka ce a ba ka?"

Saurayi ya ce, "Rabi, Allah ya kyauta yin Malam."
"Madalla! To, menene rabin raƙuma goma sha bakwai?"

Saurayi ya ce, "Raƙuma takwas ke nan da rabin raƙumi, Allah ya gafarta Malam."

Alƙali, ya ce, "To, nawa ne rabin goma sha takwas?"
Saurayi ya ce, "Tara."

Alƙali ya ce, "In ka sami raƙuma tara, kai da ke son takwas da rabi, na ce ko ka wadata?"

Saurayi ya ce, "Allah ya gafarta malam, ai wannan ya wuce wadatuwa. Na sami ribar rabi nan da nan haka?"

Alƙali ya ce, "To, kore raƙuma tara, amma kada ka gama da tawa. Na san ko ma ban hana ka gamawa da ita ba, ba ka gamawa, don ta fi sauran ƙanƙanta."

Daɗi ya kama saurayin, sai ya yi murmushi, ya kora raƙuman nan tara ya nufi gida da sauri, yana tsoron kada rabon ya ƙi, a ce ya zo ya mayar da ɗaya.

Sauran ƙannen saurayin nan sai suka dubi Alƙali rai ɓace, suna tsammani tun da na babbansu ya ƙaru, lalle su nasu zai ragu.

Alƙali ya juya wurin mabi wa babban, ya ce, "Kai ko mene ne aka ce a ba ka?"

Yaro ya ce, "An ce a raba uku ne, a ba ni kashi ɗaya, Allah ya gafarta Malam."

Alƙali ya ce, "In an raba raƙuma goma sha takwas kashi uku, ko wane kashi nawa za a samu?"

Yaro ya ce, "Allah ya kyauta aikin malam, ko wane kashi za a sami raƙuma shida shida ciki."

Alƙali ya ce, "Ware shida. Na ce ko ba a ƙware ka ba?"
Yaro ya ce, "Ina fa ƙwara a nan? Ai sa'ad da ba ka ba mu taka ba, raƙuma biyar da biyu bisa uku na raƙumi zan samu." Ya kora, ya wuce.

Ka san da su fa raƙumansu goma sha bakwai ne. Alƙali ya sa aka gama da tasa, suka yi goma sha takwas. To, babban ya ɗauki tara, mai bi masa ya ɗauki shida. To, da

tara da shida, in aka tara su, ka ga goma sha biyar ke nan. In aka ɗebe ɗaga goma sha takwas, saura uku, watau ka ga sauran raƙuma uku ke nan aka bari.

Alƙali ya dubi auta, ya ce, "Kai nawa aka ce rabonka ?"

Auta ya ce, "An ce in an raba raƙuman nan goma sha bakwai gida tara, gida guda shi ne nawa. Watau zan sami raƙumi guda ke nan da takwas bisa tara na raƙumi."

Alƙali ya ce, "Kai mai son raƙumi guda da takwas bisa tara na raƙumi in ka sami biyu fa ?"

Auta ya ce, "In na sami biyu fa, Allah ya kyauta aikin malam, ai kome ya yi kyau."

Alƙali ya ce, "To, kora biyu, amma ka bar mini tawa."

Auta ya kora ya wuce, shi kuma yana murna.

Sa'an nan Alƙali ya dubi bawan nan, ya ce, "Kora taguwata da ka kawo, ka mayad da ita cikin 'yan'uwanta." Ya kora ya tafi. Mutane suka yi ta mamakin Alƙalin nan bisa ga wannan fasaha.

Fasih ya ce, "Ban ga abin da a ke so a sami amsar ba a wannan lissafi."

Waziri ya ce, "So a ke a sami dalilin da ya sa ko wannensu ya sami fiye da yadda ya ke tsammani iyakar rabonsa, sa'an nan kuma ga shi ta Alƙali ta koma ba a raba da ita ba."

Fasih ya ce, "Kai, wannan lissafi yana da wuya. Mece ce amsarta ? Don kada in je ina faɗi, ni ban sani ba."

Waziri ya yi shiru. Can ya ce, "Kai dai in ka je ka gaya musu hakanan, mu ji in akwai mai ganewa. Na san amsar, amma ba na gaya maka yanzu, sai ka ƙara girma."

Fasih ya ce "To." Ya tafi nasa yawo.

GARI na wayewa sai Fasih ya tafi Bugabiri wajen kurtattakin da suka yini jiya. Ɗa ganinsa sai suka ce, "Waziri ya gaya maka amsar lissassafan ?"

Fasih ya ce, "A'a, ya ce wanda ya faɗi lissafin ma ya yi kuskuren amsar na ɗaya, talatin ya kamata ta zama."

Alhudahuda ya ce, "An yi kuskure ina? Ni daidai na faɗi abina. Amsar na ɗaya arba'in ne, na biyu kuwa sittin da shida. Lissafta kuwa ka gani. Na ɗaya, tsuntsaye dai arba'in ne, a tara da kamarsu, watau sun zama tamanin ke nan. A tara da rabin kamarsu, wantu ashirin, sun zama ɗari ke nan. Ina ɓata ya ke nan?"

"Na biyu kuma, tsuntsaye sittin da shida ne, a gama da rabin kamarsu, watau talatin da uku ke nan, sun zama casa'in da tara, a gama da tata da ta ke kiwo guda ɗaya, sun zama ɗari ke nan. Ko ba haka ba ne?"

Tsuntsaye suka ɗauka gaba ɗaya, "Hakanan ne fa! Hakanan ne fa!" Suka yi ta wa Fasih dariya.

Da ya ga haka sai ya yi fushi, ya ce, "Ni ma ai an gaya mini wani in gaya muku. Har Waziri ya sa buhun dawa ga wanda ya gano amsar." Ya kwashe labarin jiya sarai ya gaya musu. Da suka ga ba su iya ba da amsar, sai suka ce sun ba shi gari, ya faɗi su ji.

Fasih ya ce, "Ai ni ma ban sani ba. Na tambaya, an ce sai na ƙara girma a gaya mini." Sai suka bushe da dariya, suka tashi ɗir gaba ɗaya, suka bar Fasih. Ya dawo gida yana cizon fiffike, ya gaya wa Waziri yadda aka yi.





Waziri ya ce, "Kai ke sake musu fuska har za ka sa su raina ka. Im ba kai ba, ɗan Wazirin ƙasan nan duk ya tsaya jayayya da kurtattaki har su ga damarsa? Bari ta tsuntsaye, kai, ko mutane suka taɓa ka, taɓa su, kada ka bar ko ta kwana. Abin ya zo daidai da misalin da na yi shirin ba ka yau na gargaɗi na tara: In kana cikin jama'a, ka ga kiɗansu ya juya, kai ma yi sauri ka juya rawarka."

KAREN BANA SHI KE MAGANIN ZOMON BANA



A wani gari wai shi Randagi akwai wađansu mutane biyu masu sukuni, guda Inyamiri ne ana ce masa Nwanko, guda kuwa Bahaushe ana kiransa Bala. Bala ba shi da wata sana'a sai kiri. Nwanko kuwa yana kiri, yana kuma ba da bashi da ruwa, sule kan sule da taro. Ka san Bahaushe da kutsawa. Ko da ya ke arzikin Bala bai ko kama ƙafar na Nwanko ba, duk da haka don dađin baki da sanin halin ƙasa ya karɓe wa Nwanko kasuwar ƙiri. Duk inda ya ji Nwanko zai sami 'yar ribar sisin kwabo, sai ya raɓa ya kashe wannan hanyar. In Nwanko na sai da turmi kan sule biyar, Bala sai ya saki kan biyar ba taro. Ka san mutane kuwa wajen son sauƙi su ke, sai duk suka koma kan Bala, suka yaye Nwanko. Kai, ta kai shi dai ya kan kwana ashirin bai ci ribar sule ba. Ya nemi abin da zai yi wa Bala ya rama, ya rasa.



Suna nan kan haka, a kwana a tashi, ka san mutane kowa ka sakam masa jiki ya yi nadama, sai suka laɓaɓa wurin Bala har suka karya shi, ya komo ko jari ba shi da shi. Kowa ya nufa cikin wađanda ya ke binsa bashi, sai ya ce shi ba shi da ko anini, abin da zai yi da shi duka kuwa sai ya yi. Abin duniya duk ya dami Bala, ya rasa inda zai sa kansa. Yana son ya je ya tambayi Nwanko bashi, yana tsoron kada ya ŝai da hali bukata ba ta biya ba. Saboda

haka ya fara tafiya wajen wani Malami, ya taimake shi da layar karɓar bashi, sa'an nan ya tafi ya tambayi Nwanko bashin fam ashirin ya riƙa juyawa, abin da ya samu riba su raba.

Da Nwanko ya ji haka sai ya yi murna, don ya ga ya sami hanyar da zai fashe haushin Bala. Ya kawo tsabar ƙarfe fam ashirin cif, sule na gugar sule, ya ba shi. Bala ya yi godiya, ya ce, "Sai bayan kwana goma sha huɗu zan zo mu yi balas, abin da na samu riba mu raba, sa'an nan kuma in koma."

Da Nwanko ya ji haka, sai ya ce, "Ai ni ba na bukatar mu raba riba, in dai ka yarda ka amsa da sharaɗi guda."

Bala ya buɗe haƙora da dariya, ya ce, "Wane sharaɗi ne?"

Nwanko ya ce, "In ka yarda, bayan wata biyu im ba ka kawo mini kuɗina ba fam ashirin cif, in yanki tsoka guda daga naman jikinka."

Da Bala ya ji haka, sai ya yi dariya, ya ce, "Af, don wannan ma mai sauƙi? Wallahi na yarda."

Nwanko ya tara Malamai suka shaida. Bala ya tafi gida haja-haja, ya ba matarsa fam goma ta ajiye, shi kuwa ya kwashe fam goma ya tafi kanti ya sayi turame, yana kaiwa ƙauyuka yana sayarwa. Da farko abin kamar zai yi kirki. Matar ba ta san alkawarin da mijinta ya ɗauko ba, ta tasam ma kuɗi da ɓarna, ko abinci ba ta ci sai ta ga tana ganin fuskarta cikin mai. Idan kuwa mijin ya dawo sai ta sayi kaji ta kashe masa gara, ya yi ta sha yana fyacewa, bai taɓa kula da abin da a ke ciki ba. Ko zannuwa sai karammiski ta ke ɗaurawa. In gajarce muku labari, kafin kwana arba'in dai cikin fam goman nan saura duk bai fi sule hamsin ba. Duk gogan naka bai kula ba ma, balle ya san ko saura nawa ne, sai shagalinsa ya ke yi. Da ma ba ya son abin da zai ɓata wa matar rai, ga shi kuma cikin 'yan kwanan nan arba'in ko fam goma ɗin da ya ɗiba, ribar da ya ci da su ta kusa ta fam goma sha biyar.

Saura kwana biyar Bala ya je su yi balas, sai ran nan Nwanko ya sa waɗansu ɓarayi da dare suka laɓaɓa inda ya ke sauka a ƙauye, suka yi masa ƙat. Ban da afu da ya ta da kai da su cikin aljifunsa, ba abin da suka bar masa. Ya farka da safe kamar zai yi hauka. Ya dangana, ya tafi gida ya gaya wa matarsa duk abin da ya faru, ya ce, "Kawo waɗannan da ke hannunki in koma. Kafin kwanan nan biyar in je mu yi balas, ai in Allāh ya so ko ban sami wani abu nawa ba, na cika masa kuɗinsa, in ya so in sake ɗauka."

Matar ta tashi, ta ɗauko kuɗi ta zuba a gaban mijinta corat. Mijin ya ce, "Kwaso duka mana, sauri na ke yanzu za ni kanti in sake sayen hajja."

Matar ta ce, "Kai mai gida, ai sauransu ke nan."

Bala ya ɓata fuska, ya ce, "Me ! Sauran ke nan ?" Ya ƙidaya, sai ya tarad da kuɗi sule arba'in da biyar kaɗai. Ya dubi matar, ya mangare ta, ya hau mata da duka. Maƙwabta suka ƙwace ta da kyar, ta yi yaji.

Bala ya zauna zugum, ya rasa abin da ke masa daɗi Sa'an nan can ya ce, "Kai, me zai sa ma in dami kaina haka, kome ta banjama banjam, na san dai ko ƙasa da sama sun haɗu, ba yadda za a yi a yanki tsoka guda daga naman jikina, sai fa im ba na numfashi." Ya kwashi sauran sule arba'in da biyar ɗin nan ya shiga harkarsa.



Da kwanan nan biyar suka cika, sai Nwanko ya aiko Bala ya tafi. Da ya isa, sai ya tarad da shi da wata zundumemiyar wuƙa a hannunsa na dama, da jakar kuɗi a hannunsa na hagu. Da suka gaisa, Nwanko ya miƙo wa Bala jaka, ya ce, "Alkawari ya cika sai ka ƙidayo kuɗi."

Bala ya ce "Ai ba kuɗi ba dalilinsu." Ya kwashe duk abin da ya same shi game da ɓarayi da almubazzarancin matarsa, ya gaya masa.

Nwanko ya kaɗa kai ya ce "Ai ba mu yi

haka da kai ba. Nuna mini inda ba ka ƙauna cikin jikinka, in yanki tsokar nama guda daga wurin "

Bala ya tuma gefe guda, ya ce, "A'a, ai wannan ba ta yiwuwa. Ko duk duniyan nan ta taru a wurin nan, ai ba yadda za a yankam mini tsokar jiki, ina ji ina gani ƙiriƙiri."

Da dai Nwanko ya yi ya yi, ya ga ya ƙi yarda, sai ya kai ƙara wurin Alƙalin Randagi. Alƙali ya sa aka kira mutanen nan da suka shaida, ya tambaye su. Suka ce, "I haka aka yi, Allah ya gafarta Malam, ganin idon kowa."

Alƙali ya ce, "To, ka ji Bala. Sai ka haƙura a yanka. Ai wannan ba kome, namiji kamar ka ya yi raki ? Ashe da zamanin yaƙi ne da ba za ka yi kome ba.

Bala ya duƙa, ya ce, "Allah ya gafarta malam, ai ko Antaru ba ya yarda a ɗibam masa naman jiki yana gani ƙiriƙiri ba. Sai dai a yi sulhu tsakanimmu."

Alƙali ya ce, "To, in ka yarda, Nwanko, zan ɗebam masa wa'adi, im bai kawo ba, sa'an nan in ɗaure shi."

Nwanko ya ce, "Allah ya gafarta Malam, ba na yarda da ajali. Ai shi ya ɗauki alkawarin zai iya. Baki shi kan yanka wuya. Na dai yi masa nasiha ɗaya. Da ya ke ni na zaɓe ka ka yi mana wannan shari'a, ka yi, ya ce bai yarda ba, to, sai shi kuma ya je ya sake nasa Alƙali da ya yarda da hukuncinsa, mu je ya yi mana shari'a. Idan kuwa kun yi muwafaƙa, lalle in ji ko ya yi ƙasa ya yi sama, sai na yanka."

Bala ya ce ya yarda da wannan shawara, a tafi wurin Malami. Alƙalin Dawaki, a ji shi kuma abin da zai ce. Alƙalin nan kuwa na Dawaki ya yi suna a kan wayo da ilmi da fasaha. Suka ɗunguma daga Randagi, suka nufi



Dawaki. Suna cikin tafiya, sai suka ga alfadarin wani farke ya yi kaye, ya ruga ya shiga daji. Farke ya ce su tarya masa, ya kama. Suka tarya, suka tarya, alfadari ya ƙi tsayawa. Abin tsautsayi, sai Bala ya ɗauki ɗan dutse ya jefi alfadarin wai don kada ya ruga ya koma baya, sai ya sami idon kar, ya tsiyaye. Mai alfadari ya ce Bala ba ya motsawa sai ya biya shi kuɗin da ya sayi alfadarinsa, tun da ya lahanta shi haka.

Da Nwanko ya ga farken nan zai tsai da su, sai ya ce, "In kana ƙararsa zo mu je Dawaki ka yi. Ni ma nan ƙararsa zan yi, amma yanzu ba shi da aninin da zai ba ka." Mai alfadari ya bi su.

Da Bala ya ga abin nasa yau ya wuce a yi baƙin ciki, sai ya yi kuwwa, ya tuma ya buga ƙafa, ya ce, 'Kushewar baɗi sai baɗi. Sai ni Na Malami turmi sha kwaranniya !" Ya dubi Nwanko, ya ce, "Da ma ka ƙyale shi, in zai dafa ni ne ya dafa ni, mu ga ƙaryar tsiya." Suka dai ƙyale shi, suka iza ƙeyarsa zuwa Dawaki.

Sun ƙara gaba ke nan, sai suka tarad da wani, jakinsa ya kafe cikin taɓo. Mai jaki yana kicikicin ya fiɗ da shi, abin ya ƙi. Da ya ga su Bala, ya gama su da Allah su taimake shi, suka kakkama. Bala ya kama wajen wutsiyar. Suka yunƙura suka ɗaga jaki, sai wutsiyar da Bala ke riƙe ta tuzge.



Mai jaki ya yi cacukwi da rigar Bala, ya ce ba ya ɗagawa sai ya biya shi kuɗin jakinsa tun da ya naƙasa shi haka.

Da Nwanko ya ga mai jaki zai tsai da su, sai ya ce masa, "Mu ma nan ƙararsa za mu yi a Dawaki, in kana jin zuwa mu je, kai ma ka yi." Ya bi su, suka tasa Bala gaba.

Can da dare suka isa Dawaki, suka tarad da duk gari an shiga barci. Suka rasa gidan da za su tasam ma, sai mai jaki da mai alfadari suka ce ya fi kyau su tafi kasuwa, su

kwana har da safe. Suka ce su ma kullum ai can su ke kwana.

Da isarsu, suka tarad ɗa wadansu fatake na hira cikin rumfa. Suka yi musu sallama, suka shiga cikin rumfar suka kwanta. Jim kaɗan, sai Bala ya ce shi ṣauro ya dame shi, ba ya iya kwana nan cikin rumfar, shi zai hau bisa kan rufi ne ya kwanta, shi ko gida da ma ya saba da kwanan rudu.

Da mutanen nan masu ƙirarsa suka ji haka, sai suka yi tsammani yana shirin gudu ne, suka ce sai dai su hau tare da shi. Suka hau, suka kwanta. Can kuma cikin fataken nan da ke rumfar sai sauro ya dami ɗaya. Ya jawo tabarmarsa, ya fito waje ya kwanta, ko ya ji ɗan dama-dama. Suna nan kwance, zuwa asuba sai wani ɓarawo ya shigo wurin fataken nan da ke cikin rumfa, suka yi kuwwa, su Bala da ke bisa rufi suka diddiro. Abin ƙaddara, sai Bala ya diro bisa kan wannan da sauro suka koro waje, abu ya iske ƙarar kwana, asalatu ba ta yi ba, ya ce ga garinku.



Ashe su fataken nan ma da ke cikin rumfar duk 'yan'uwa ne, ba ka zo na zo ba ne. Cikinsu ma biyu 'ya'yan wannan da Bala ya kashe ne, uku kuwa ƙannensa ne uwa ɗaya uba ɗaya. To, ko da suka ga Bala ya dira bisa kan ɗan'uwansu har ya mutu, sai suka ce su sai su sare kan Bala cikin daren

nan, in ya so gobe in Alƙalin Dawaki zai dafa su ne ya dafa su.

Sa'ad da Nwanko da mai jaki da mai alfadari suka ji haka, sai suka ce, "Wannan fa ba ta yiwuwa, sai dai in za ku biya kuɗin jaki sule ashirin, kuɗin alfadari fam uku, kuɗin da Nwanko ke binsa fam ashirin. Kun ji abubuwan da ke kansa, don haka muka kawo shi ƙara. In kuna iya biyammu, to, ku biya, ku yi abin da za ku yi da shi. In ko ba ku iya biyammu, sai ku shiga cikimmu, in gari ya waye mu ɗunguma zuwa gidan Alƙali."

Suka ce, "Mu dai ba mu da dalilin fam ashirin da huɗu yanzu, sai dai mu tafi gidan alƙalin in gari ya waye."

Da gari ya waye duk suka nufi gidan alƙali, Bala na gaba, suna biye turururu. Ya waiwaya ya dube su, sai abin ya ba shi dariya, ya yi kyakkyewa, ya yi tsalle ya haura ƙafa, ya ce, "Sai ni raƙumi sha labtu Na-Malami, rigima da goma kalacin safe !"

'Yan'uwan wannan da aka kashe suka ce, "Haba, ai yau ka san rigima da goma kalaci ne." Suka wuce har gidan Alƙali.

Sun ɗan zauna kaɗan ke nan, sai Alƙali ya fito. Suka tashi, suka yi gaisuwa. Ya dubi Bala, ya ga duk sun yi cuku-cuku da shi. Ya ce, "Wannan bawan Allah fa ? Me ya gama ku da shi haka ?"

Suka amsa gaba ɗaya, "Mu ɗan'uwammu ya kashe, ni alfadarina ya jefe wa ido guda, ni jakina ya tuzge wa wutsiya, ni kuɗina fam ashirin ya ɓatar."

Alƙalin Dawaki kuwa abokin Bala ne, yana daga cikin dalilan da ya sa Bala ya ce ba ya son kowa ya yi musu shari'a sai shi. Da alƙali ya ji cacaniyar ta yi yawa sai ya ce, "Ku tsaya, duk ku yi shiru, a yi magana ɗai ɗai, ai nan ba kasuwa ba ce." Suka yi shiru.

Daga nan sai mai alfadari ya yi zumbur ya ce, "Allah ya gafarta Malam, daga ina tafe da alfadarina ya yi kaye, na ce su tarya mini in kama, sai wannan ya ɗauki dutse ya jefe

masa ido guda, har idon ya tsiyaye. Shi ne ya sa na kawo shi ƙara ya biya ni abina."

Da Alƙali ya ji haka sai ya waiwayi Bala, ya ce, "Kai, haka aka yi?"

Bala ya ce, "Allah ya gafarta Malam, haka aka yi. Ya ce mu tare masa, sai na ga zai nufi daji, na ɗauki ɗan dutse na jefe shi wai don ya komo hanya, sai wannan tsautsayi ya ratsa, na jefe masa ido."

Alƙali ya ce wa mai alfadari, "Lalle kana da gaskiya. To, amma tsakaninka da Allah nawa ka saye shi sa'ad da ya ke da lafiya?"

Mai alfadari ya ce, "Har da Allah kuwa, fam uku, Allah ya gafarta Malam."

Alƙali ya ce, "To, da ya ke ya naƙasa shi haka, ba abin da ya fi, ga takobi sai ka ɗauka ka raba alfadari biyu, ka ba shi wajen idon da ya jefe, shi kuwa ya ba da sule talatin."

Da mai Alfadari ya ji haka sai ya yi shiru, ya ga dai ko yanzu arahar alfadarinsa ya yi sule hamsin. Sai ya ce, "Allah ya gafarta Malam, in haka ne na yafe."

Alƙali ya ce, "A'a, a fa yi haka, ka ɗauko mutum gari ya gari don hukumci, sa'an nan a yi muku, ka ce ka yarda? To, in hakanan ne, sai ka biya shi sule goma ladan wahalar da ka sa ya yi daga Randagi zuwa nan, alhali kuwa ka san ba za ka bi abin da hukumci ya yi ba."

Mai alfadari ya biya sule goma, ya koma gefe ɗaya ya zauna, ya ga abin da zai auku ga sauran.

Daga nan sai fataken nan da aka kashe musu ɗan'uwa suka ture Nwanko, suka yiwo gaba, suka ce, "Allah ya gafarta Malam, jiya za mu kwana kasuwa, sai shi ya ƙi yarda ya kwana a cikin rumfa kamar yadda kowa ke yi, ya ce wai sauro ya faye yawa, ya kama rufin rumfa ya hau. Can da dare muka ji ɓarawo, muka yi kuwwa, garin wane gidi-gidi sai ya tsirgo bisa kan ɗan'uwammu da ke kwance waje yana shan iska, ya karya masa wuya, ya mutu."

Alƙali ya tambayi Bala, ya ce "Haka aka yi?"

Bala ya ce, "Haka aka yi, Allah ya kyauta yin Malam. Na ji suna kuwwa, na sauko don in kai musu gudummuwa, don an ce Musulmi duka dai ɗan'uwan Musulmi ne. Sai wannan ƙaddara ta auku."

Alƙali ya ce, "Af, tun da ya ke haka ne, ai wannan abu ya fi kome sauƙi." Ya sa su ɗuka suka hau wata shigifa nan gidansa, ya ce wa Bala ya kwanta gindinta, ya kwanta. Sa'an nan Alƙali ya ce, "To, cikinku duk mai jayayyar jinin ɗan'uwansa ya faɗo bisa wuyan wannan, shi kuma ya mace a huta."

Suka leƙo ƙasa, suka ce, "Allah ya gafarta Malam, ai wanda ya faɗo wurin nan shi ma kansa sai wani. Mu ba mu iyawa. In haka ne shari'ar ta ce, mun yarda."

Alƙali ya ce, "A'a ! Ku fa ba mutum wahala haka tun daga kasuwa har nan, sa'an nan ku ce kun ƙi abin da aka hukumta muku ? To, sai ku ba shi sule goma ladan zazzagin da kuka yi masa da dare, da tsare shi da kuka yi, kuka hana shi barci, bisa ga abin da ba ku iya jayayya kansa." Suka ba da sule goma, suka koma gefe ɗaya suka zauna, su ji abin da zai auku ga sauran.

Alƙali ya dubi saura. Nwanko zai yi magana, mai jaki ya riga shi, ya ce, "Allah ya gafarta Malam, daga jakina ya kafe, na ce su taimake ni in cire shi daga taɓo, sai ya kama wutsiyarsa da gangan ya tuzge."

Alƙali ya dubi Bala, ya ce, "Kai bawan Allah, abin da ya ce gaskiya ne ?"

Bala ya ce, "Allah ya ji ƙan Malam, bai yi ƙarya ba. Ni dai yau cikin nahisa na fito, daga na kama in taimake shi, sai na ga wutsiyar jaki ta cire suluf, kamar da ma ba liƙe ta ke ba."

Alƙali ya ce, "Aha ! Lalle jakin nan ba irin namu ba ne na nan ƙasar masu wutsiya." Ya dubi mai jaki, ya ce, "Jakin nan naka ba na fa tsammani yana da wutsiya."

Mai jaki ya ce, "Wallahi yana da ita ! An taɓa jakin da ba shi da wutsiya ?"

Alƙali ya sa aka kawo jaki daga cikin gidansa, ya ce wa mai jaki ya kama wutsiyar wannan ya tuzge. Ya kama, ya ja ya ja, ba abin da ya faru, sai jaki ke tutsu yana harbinsa. Ya tsaya, ya ce wa Alƙali, "Ni dai na yarda, ba na iyawa."

Alƙali ya ce, "A'a ! Tun da ka ce tana tuzgewa, ai fa sai ka tuzge." Mai jaki ya kama kiki-kiki, jaki duk ya harbe masa ƙafafu, suka yi jini. Ya yi ya yi Alƙali ya ba shi nin ya saki wutsiyar jaki, Alƙali ya ƙi, ya ce sai dai ya tuzge ta. Da ya ga jakin zai karya masa ƙafa a banza, sai ya sake shi, ya ce, "Allah ya kyauta yin Malam, ni da ma da wasa na ke yi masa, jakina tun asali ba shi da wutsiya."

Alƙali ya harare shi, ya ce, "Da ya ke ka san jakinka da ma ba shi da wutsiya, me ya sa ka ɗauko wannan taliki tun daga Randagi har nan kan maganar da ka san ba ta da tushe? Kana tsammani nan wajen wasa ne? Sai ka biya shi sule goma ladan wahalar da ka ba shi."

Mai jaki ya kawo sule goma ya ajiye, ya koma gefe guda ya ga abin da zai auku ga Nwanko, babban wanda ya fara jawo maganar.

Nwanko ya matsa, ya duƙad da kai, ya ce, "Allah ya ji ƙan Malam, kuɗi na ba shi fam ashirin bisa ga sharaɗi, ko dai ya biya ni kuɗi baki ɗaya bayan wata biyu, ko kuwa in ya saɓa in yanki tsoka guda daga jikinsa. To, ga shi ya saɓa, ya ce duk kuɗi sun ɓace. Shi ne na ke so ka ba ni izni in yanka. Wannan al'amari ba wai ba inke, shaiduna ɓakwai na nan, duk ko Malamai. Da ma Alƙalin Randagi har ya ce in yanka, Bala ya ce bai yarda da shari'ar kowa ba sai taka."

Alƙali ya ce, "Tsaya, ni ban tambaye ka duk waɗannan ba. Wannan al'amari ai ko ba ka kawo shaidu ba, shari'arsa sawwaƙaƙƙiya ce. A kawo wuƙa." Aka kawo. Alƙali ya ce a wasa. Aka fara wasawa, Bala ya dubi wuƙa tana ƙalli, ya dubi jikinsa, ya dubi Alƙali, sai ya gyara zama, ido sun raina fata. Shi ba abin ya ruga ba ya yi abin kunya, ya dai daure ya zauna, ya ga ikon Allah. Da wuƙa ta wasu, Alƙali ya karɓa ya miƙa wa Nwanko, ya ce wa Bala, "Nuna

masa inda ya ke so ya yanka." Bala zai yi wadansu 'yan noƙe-noƙe, sai wani dogari ya buga masa tsawa. Bala ya ɗaga kai, suka gama ido da Alƙali, kunya ta kama shi, sai ya miƙa wa Nwanko dudduge.

Nwanko ya aza wuƙa zai darza, Alƙali ya ce, "Sai fa ka yi hankali don kada jini ya zubo, don ba ku ƙulla alkawarin nan naku game da jini ba. Ko kuwa kun yi alkawari har da jini ne ?"

Bala ya ce, "A'a, Wallahi Allah, ba mu yi game da jini ba. Tsoka guda kaɗai muka ce."

Nwanko ya yi saƙo da Wuƙa bisa duddugen Bala, ya rasa abin da zai ce. Alƙali ya ce, "Yi maza mana ka yanka, ka kuma fa kula kada ka bari jini ya zubo. In ka bari jini ya fito, kashinka ya bushe."

Da Nwanko ya ga ba mafita bisa ga tarkon nan na Alƙali, sai ya cira wuƙa, ya duƙa, ya ce, "Allah ya gafarta Malam, na yarda masa kuɗin duka. Da ma ai abokin cinikina ne, don dai fam ashirin ta gama mu ?"

Alƙali ya ce, "Zancen banza. Ka san fam ashirin ba ta gama ku ba, ka ɗauko shi tun daga Randagi har nan ? Ka bar wani zuƙe-zuƙe, sai ka biya shi fam guda wahalar tafiyar da ka sa ya yi. Ka kuma biya shi fam guda ladan wahalar da ka sa ya sha ta sauran waɗannan mutanen, domin kai- ne ka fara ta da wannan zaune tsaye." Nwanko ya biya fam biyu, duk suka watse.

Da mutane suka ji wannan fasaha ta Alƙali Malami, sai suka ce, "Lalle ba wanda ya dace da mutanen zamani sai mutumin zamani. Da wani mutumin da ne ya yi wannan hukunci, da ka ga abin da ba haka ba."

Da Waziri ya ƙare ba da misalin gargaɗi na tara, sai ya ce wa Fasih ya biya ya ji. Da ya biya, ya ce, "Bari in ƙara maka da misalin na goma, don na ga na yau ba shi da wuya. Sai ya fara :

A wani gari wai shi Sha'iskawa akwai wani saurayi gajere, fari, wanda a ke kira Mansur. Wata rana yana tarkon tsuntsaye, sai ya kama kanari. Ya yi masa keji, ya sa shi, ya kai ƙofar zauren gidansu ya rataye.

Ran nan Sarkin Fadan garin na wucewa, sai ya ji kanarin nan na kuka. Ya tsaya, ya tambayi saurayin in yana sayar masa. Ya ce ba na sayarwa ba ne. Da ya ke Sarkin Fada ya ƙallafa ransa ga kanarin, sai ya ce, im Mansur ya yarda zai ba shi sule biyar ya ba shi kanarin nan.



Mansur da ya ji an ce za a ba shi sule biyar, sai ya yarda. Sarkin Fada ya ce ya ɗauko su tafi, ya karɓo kuɗi. Mansur ya ɗauko, Sarkin Fada na gaba, yana biye har gidansa. Da suka isa ƙofar zaure, Sarkin Fada ya karɓi tsuntsu ya shiga gida, kamar zai ɗauko kuɗi ya kawo masa. Da isarsa ciki sai ya rataye keji, ya rashe abinsa, kamar daɗai duniya bai bar kowa a zaure ba. Kai, ana nan dai jim, har Mansur ya gaji da jira. Sai ya tashi, yana bugun ƙyauren zaure, yana cewa, "Salamu alaikum, salamu alaikum." Can sai wani bawa ya ji, ya rugo zuwa ƙofar zaure, ya tarad da Mansur, ya ce, "Kai, lafiya ka ke bugun ƙyaure haka ?"

Mansur ya ce, "Ina fa lafiya, uban gidanka ya sayi kanarina, ya shige ya bar ni nan, ba ni ga tsuntsu, ba ni ga tarko? Shiga ka ce ya ba ni kuɗina, in ko ba ya saye ya ba ni tsuntsuna. Da ma ban ce ina sayarwa ba, balle a yi mini yanga."

Bawan nan ya ce, "Kai, rufa wa kanka asiri, ka kama gabanka tun da girma da arziki. Im ba haka ba kuwa, wallahi in ka bari kuka yi arba da shi, ka gwammace kiɗa da karatu."

Mansur ya fusata, ya ce, "Shin, ban da Sarkin Fada, mene ne sunan uban gidan nan naku ne?"

Bawan ya ce, "Nan garin ko ka ke, har ka ce ba ka san Barau ba, wanda ja'ircinsa ya sa har mutane na kiransa "Ɗan Shaiɗan"? Yanzu ma har am manta da Barau, sai Ɗan Shaiɗan ɗin aka sani. In an kira shi hakanan ba ya ko fushi, sai ya amsa. Shi ma yanzu har ya fi son a ce masa haka."

Mansur ya dubi bawan nan, ya ce, "To, ka gaya masa ko shi ne Uban Shaiɗan, ba Ɗan Shaiɗan ba, yana biyana kuɗina. Ka gaya masa haka. Ka ce masa kuma im ba ya so, ya ba ni kanarina, ni ma na fasa. In kuma wani abu ya ke taƙama, ya faɗa mini in ji."

Bawa ya ce, "In kana jin shawara, kama gabanka tun kana dariya, kada allura ta tono garma. Watakila kai ne ba ka san Ɗan Shaiɗan ba, nan garin duk ba wanda ba ya shayinsa. Mutane da yawa nan garin yanzu sun fi ƙaunar su taka wutsiyar kumurci da su taɓa zuciyar Ɗan Shaiɗan."

Mansur ya ce, "Kai, me ya ɗauke ka ya ɗaɗa da ƙasa ne cikin wannan sha'ani? Kai dai iyad da saƙo ne naka. Je ka kuwa ka faɗi, ka ce ni na aiko ka. In sheɗanci ya ke taƙama, ai ni nan har wuri ya yi saura, shi Ɗan Shaiɗan a ke kiransa, ni kuwa gaya masa, in Shaiɗan yana da uba, to, ni ne."

Da bawan nan ya ga Mansur ba shi da alamar sanyi, sai ya ce, "To, bari in je in gaya masa, mai rabon shan duka ai ba ya jin kwaɓa." Ya nufi ciki, Mansur ya bi shi daga baya, ya laɓe. Bawa ya durƙusa, ya gaya wa Ɗan Shaiɗan abin da Mansur ya ce.

Da ya ji haka sai ya cije baki, ya buga ƙafa ƙasa, ya harari bawan, ya daka masa tsawa ya ce, "Ina yaron ya ke? Ruga, kira shi."

Da Mansur ya ji haka, sai ya yi wuf ya fito, ya tsaya ƙerere gaban Ɗan Shaiɗan, yana kaɗa ƙafa, yana gatsine, ya ce, "Ga ni. Ka biya ni kuɗin kanarina, ko kuwa ka ba ni abina, in san inda na nufa."

Ɗan Shaiɗan ya cika da wannan tsiwa ta Mansur. Can ya yi ajiyar zuciya, ya ce, "Kai samari, kama gabanka. Ka ga na shiga gida. In ka bari na fito na tarad da kai nan, na rantse har da rawanin Sarki, na lahira na finka jin daɗi." Ya tashi, ya haura takalmansa, ya shiga.

Mansur ya yi kamar ya tsaya, in ya so in ya fito ya ga iyakar abin da zai yi masa, in zai yi alewa da shi ne, ya yi. Sai ya tuna mutane sun ce, "Mai da mashi ran gaba tsoro ne." Saboda haka ya fita, yana 'yan gunaguni irin na yaran zamani.

Daga bayan gidan Ɗan Shaiɗan kuwa akwai wata rijiya inda matan unguwar ke ɗiban ruwa. Domin Ɗan Shaiɗan na son ya riƙa leƙensu, ya sa aka yi masa taga daga bisa soronsa tana duban rijiyar, kullum sai ya haye yana kallon matan mutane. Da Mansur ya gane haka, ran nan da rana tsaka sai ya tafi ya sami kaya masu kyau na mata, ya ci direshi, da ka gan shi sai ka rantse da abin da zai kashe ka, ka ce mace ce. Ya ɗauki wani ɗan tangaran ya tafi wajen rijiyan nan, ya zauna bakinta, yana wasa da tangaransa.

Kullum in Ɗan Shaiɗan zai ɗawo fada, ta bakin rijiyan nan ya kan biyo, ko da ya ke ba hanyarsa ke nan ba ta sosai. Mansur ya zauna kaɗan ke nan, sai ya hangi Ɗan Shaiɗan ya dawo fada. Yana ta sauri, faran faran faran. Da Mansur ya ga ya kusa da shi, sai ya saki tangaran ya faɗa cikin rijiyan tsulum. Ya fara tafa hannu, yana sallallami, yana cewa, "Yau yaya zan yi im fid da wannan tangaran?"

Da Ɗan Shaiɗan ya ga haka, ca ya ke mace ce, sai ya tsaya ya taimake ta. Da ma na gaya maka ba shi da wata sha'awa sai game da mata. Da ya duba gabas, ya duba yamma, bai ga kowa ba, sai ya ɗauki wata 'yar igiya nan bakin rijiyar, ya ƙuƙƙulla da rawaninsa, ya ɗaura wani itace

mai gwafa, ya duƙa, ya miƙa hannu cikin rijiya, don igiyar ta isa. Ko da Mansur ya ga ya ba da ƙarfi cikin rijiya, sai ya laɓaɓo ta baya, ya kama ƙafafunsa, ya ce, "Ni ne Mansur wanda ka ƙwace wa kanari. Da ma an ce rama gayya wadda ta fi gayya zafi !" Sai ya iza shi ƙundum cikin rijiya. Shi kuwa ya gudu, ba wanda ya gan shi. Ya tafi gida, yana tsammani ya mutu.

Da Allah ya sa 'Dan Shaiɗan na da sauran shan ruwa, sai ya guggurje kawai, amma bai mutu ba. Rijiyar kuma ba ta da ruwa da yawa, saboda haka bai nutse ba. Ya yi ihu,



ya yi ihu, amma a banza, ba wanda ya ji. Can sai ya ji waɗansu mata sun zo ɗiban ruwa, sai zuciyarsa ta yi fari, ya ce, "Don Allah ku taimake ni !" Yana fatsal-fatsal da ruwa.

Da matan nan suka ji magana cikin rijiya, sai suka tsorata, suka ja da baya da gudu, suna tsammanin aljani ne. 'Dan Shaiɗan ya sake ɗaga murya ya yi musu magana. Daga nan sai wata daga cikinsu ta yi ta maza, ta tsaya, ta ciwo gaba kaɗan ta ce, "Mutum, ko Shaiɗan ?"

'Dan Shaiɗan ya yi farat ya ce, "Ni ne 'Dan Shaiɗan. Don Allah miƙo mini igiya, im fito." Yana tsammani da ya faɗi yadda a ke kiransa, matan nan ta fi ganewa ko wane ne.

Ko da ta ji sunansa, sai ta ja da baya, ta ce, "Im fid da kai? Allah ya tsare ni! Shaiɗanun da ke nan cikin duniya suna wahalshe mu, wa ya san iyakarsu? Har da zan jawo ka in ƙara wata masifa? Tun da ya ke nan Ubangiji ya nufa ya hore ka, sai ka zauna nan har ranar tashin kiyama. Zan kuwa je in gaya wa mutane, kada kowa ya ɗebi ruwa a nan daga yau, tun da ya ke kana ciki. Allah ya shiga tsakanimmu da kai!"

Za ta wuce ya shiga yin magiya, yana cewa shi ba Shaiɗan ba ne na gaske, shi ne Sarkin Fada. Sai matan nan ta riɗi dutse, ta jefa cikin rijiyan nan, ta ce, "Muna neman tsari. Allah ya shiga tsakanimmu da irin zuriyarku!" Ta ruga, tana waiwaye.

Da matan nan suka je suka baza wannan labari a gari, sai waɗansu mutane suka zo su tabbata in gaskiya ne. Da suka gane ashe ba ɗan Shaiɗan na gaskiya ba ne ya ke nufi, 'Dan Shaiɗan Sarkin Fada ne, sai suka samo igiya suka fid da shi, aka kai shi gida kamar matacce. Aka yi ta jiyya, sai aman jini ya ke yi. Aka yi ta yi masa tuwon ƙasa. Ga shi yana nishi, ba shi ko da ikon runtsawa, amma duk ransa na can wajen shawarar abin da zai yi wa Mansur ya fashe haushinsa, kafin ya warke.

Da Mansur ya sami labari bai runtsa ba, sai ya ce, "Ashe fa tsugune ba ta ƙare ba, an sai da kare an sai biri, in na bari lalataccen nan ya farfaɗe, lalle kashina ya bushe." Ya rasa abin da ya ke ciki.

Ran nan yana yawo, sai wata dabara ta faɗo masa. Ya je kasuwa, ya sawo wuƙa irin wadda a ke kira tasani. Ya sake shiri kamar boka, ya rufe kansa da fuskarsa da malafar gashin ungulu, ya bi duk yadda Allah ya yi jikinsa ya cika da layu. Ya tafi daji, haƙi banza, sassaƙi wofi, ya cika sanho da sayu da kauci, ya rataya, ya sami sandan ƙarfe

ya riƙe, ya tasam ma gidan 'Ɗan Shaiɗan. Ya ce shi boka ne, ba irin maganin da ba shi da shi.

Da wani bawa ya ji haka, sai ya kai shi wajen 'Ɗan Shaiɗan ya gani in ya iya taimakonsa. Da suka gaisa, 'Ɗan Shaiɗan ya ce yana son ya yi masa ƙoƙarin maganin jini kada ya kwanta masa. Mansur ya tambaye shi abin da ya same shi, duk ya kwashe ya faɗa masa. Da Mansur ya ji haka, sai ya dubi bayin ɗa ke nan, ya aike su su ɗebo magunguna. Ya ce wannan ya je maza ya samo sassaƙen kuka, wannan ya je ya samo kaucin marke, wannan ya ruga ya tono sayun tumfafiya.

Da Mansur ya watsa su duka haka, aka bar su biyu kaɗai



cikin ɗaki, sai ya tashi, ya nufi gadon 'Dan Shaiɗan, ya ce, "'Dan Shaiɗan, ina da magunguna biyu, waɗanda ya kamata ka fara sha don maganin ƙarfi. Amma fa sun faye ɗaci ƙwarai, ko kana iya sha?"

'Dan Shaiɗan ya ce, "A'a! Ni kuma yaro ne? Kome ɗacinsu na iya. Ai lafiya ta fi kome."

Mansur ya ce, "Ka gaya mini yanzu, Mansur shi ne babban maƙiyinka nan duniya."

'Dan Shaiɗan ya ce, "Wannan magana ba wai ba inke."

Mansur ya ce, "Ga shi kuma duk da kana nan yanzu rai ga Allah, ba abin da ke ranka sai dai ka samu lafiya ka rama abin da ya yi maka, ko?"

'Dan Shaiɗan ya ce, "Da ma ramawa kawai ne, in sa a kashe shi har lahira, a kashe uwarsa, a kashe ubansa, in yana da su, im ba shi da su kuwa in kashe 'yan'uwansa, sa'annan in huce."

Mansur ya ce, "Na ji, amma ka san in akwai mugun nufi a rai, ba safai magani ya kan ci ba. To, abin da na ke so, sai ka gafarta wa Mansur, mu ji daɗin yin magani. Ce ka gafarta masa, ko maganimmu ya ci. Gafarar nan ita, ce magani na farko. Ka ce kana iya sha, kome ɗacinsa. To, sha, ko ka warke. Ce ka gafarta masa."

'Dan Shaiɗan ya ce, "In gafarta masa? Me ka ke nufi da faɗin haka, boka? Faufau ni da gafarta masa. Ai babban abin da ya sa na ke so in warke, don in rama ne. Ai ni da gafarta wa Mansur har abada. Daga nan mun fara gaba ke nan har Jumma'ar da ba ta da Asabar. Kai dai yi mini irin maganinka, in kuwa ba ka iyawa, fita ka ba ni wuri!"

Da Mansur ya ji haka, sai ya yi wuf ya haye ruwan cikin 'Dan Shaiɗan ya shaƙe shi. Ya kware fuska, ya ce, "Kafiri, kare, ja'iri, ɗan banza! Da ka ce ka gafarta mini, da ban yi maka kome ba. Amma tun da ka ce kai sai ka halaka ni, har da iyayena, waɗanda ba su ci maka kome ba, to, ga magani guda da na ce zam ba ka, amma da ɗaci!" Ya jawo

wuƙan nan tasani, ya kirɓa masa a ƙahon zucı, ya bar shi. nan matacce. Ya kama hanya, ya sulale kafin a gan shi

Waziri na ƙare wannan labari, sai aka yi kiran sallar azahar. Saboda haka ya shiga gida, ya yi shirin zuwa fada.

KASHEGARI da Fasih ya zo sai Waziri ya ce masa, "Ka lura da abin da na gaya maka jiya ko? Mutanen duniya yanzu ba mai dacewa da su sai ja'iri, ko da ba a son mutum ya yi ƙeta, duk da haka an ce, 'Katala muzi ƙabla an yuzi ka."

Fasih ya ce, "Wane irin harshe ke nan ka yi magana da shi yanzu? Fillanci ne, ko kuwa Barbarci? Ban fahinta ba."

Waziri ya yi murmushi, ya ce, "Allah Sarki! Ashe fa kai ba ka jin Larabci ko? Abin da na ke nufi da wannan, 'Kashe macucinka tun bai cuce ka ba.' "

Fasih ya ce, "Towo! Amma fa, baba, ko da ba na jin Larabci, ni ina jin Turanci. Malam Iro Gawo ke koya mini. Tsaya ka ji wanda na iya: Tudu shi ne *hill*, kare *dog*, ayaba *banana*. Su ke nan wadanda na sani."

Waziri ya ce, "To, don ka san kalmomi uku cikin Turanci sai ka ce ka ji harshen? Ai ni yanzu a ƙalla na san kalma ta kusa talatin a cikin Larabci. Ban da Larabci kuma, ka ga na ji Fillanci, da Nufanci, da sauran duk harsuna na ƙasashen Sudan, ba wanda ba na ji, har da harshen mutanen Jamus can ƙetaren babban teku duk na iya. Cikin wadannan da na faɗi ba wanda ba na iya gaya maka kalma goma yanzu cikinsa."

Fasih ya ce, "Ina so ko in iya su, ga tawada da takarda, bari a gaya mini kalma goma goma cikin wadannan da ka faɗi in koya, gobe kuma a ƙara mini goma goma, na sami

abin da zai rage mini yawo." Ya ɗauki alƙalami da takarda ya riƙe.

Waziri ya fara, "Cikin Fillanci in ka ji an ce 'inna', uwa ke nan."

Fasih ya ce, "Wannan ai Hausa ce."



Waziri ya fusata, ya kama takardar ya kyakketa, ya ce, "Karatu a ke, ba koyon harsuna ba. Saurara :

A wani gari akwai waɗansu 'yan kwaram su biyu, duka ana kiransu Telu. Guda cikinsu baƙi ne, guda kuwa fari. Telu Baƙi yana da jakai uku da ya ke kwaram da su, amma Telu Fari ɗaya kaɗai gare shi. Saboda haka Telu Baƙi ya kira Telu Fari, suka shirya kullum ya riƙa ɗaukar jakunansa uku yana gamawa da nasa ɗaya, yana kai hatsinsa kasuwa da su. Amma ran Lahadi, in ya so, ya kai nasa. Telu Fari ya yarda da haka.

Suna nan suna haka, ran nan sai Telu Baƙi ya gamu da Telu Fari cikin daji, zai kai hatsi kasuwa, yana tafe yana waƙa, yana cewa. "To, mana, jakaina !"



Da Telu Baƙi ya ji haka, sai haushi ya kama shi, ya ce, "Kai, kada in sake jin ka ce, 'jakaina' ! Kai mai jaki ɗaya, yaya za ka ce 'jakaina ?' Mafari kuma ke nan, idan wani ya ji, ya ce gaskiya ne. In nishaɗi za ka yi, ka ce, 'To maza, jakina, don a san ɗaya gare ka."

Ana nan kuma, bayan 'yan kwanaki kaɗan Telu Fari ya manta da wannan gargaɗi, sai Telu Baƙi kuma ya tarye shi cikin daji, ya ji ya sake cewa, "Kayya mana, jakaina !"

Ko da Telu Baƙi ya ji haka, sai ya yiwo wuf ya fito daga inda ya ke ɓoye, ya ce, "Bayan na gaya maka kada ka ƙara cewa haka, ka kuwa ƙara ? To, in rashin kunya ka ke ji,

ran da na sake jin wannan ya fito bakinka, ina mauje ɗan jakin naka, kowa ya huta."

Telu Fari ya ce, "Suɓul da baka ne. In Allah ya so, ba na sake yi."

Ana nan kuma, bayan kamar bakwai biyu sai Telu Baƙi ya riƙa bin Telu Fari daji, yana laɓewa, yana sauraronsa in



zai wuce. Ran nan kuma sai ya ji ya sake cewa, "Mu je mana, jakaina!"

Da jin haka sai Telu Baƙi ya yi but ya fito daga cikin daji, ya dubi jakin Telu Fari ya daka masa mashi, jaki ya faɗi matacce. Telu Baƙi ya kora nasa, ya bar Telu Fari nan yana kuka. Da ya gaji da kuka, sai ya tsuguna ya feɗe fatar jakin, ya shanya. Da ta bushe, ya ɗauka ya saɓa a kafaɗa, ya nufi gari wai zai sayar, don yauta.

Yana cikin tafiya sai ya ga hadarin ruwa ya taso, ga shi kuma rana ta faɗi, don ya tsaya shanyar fata. Saboda haka ya tasam ma wani gidan gona nan gefen hanya, ya yi sallama. Sai wata mace ta fito. Telu Fari ya ce mata yana son wajen da zai kwana ne, ɗa safe ya wuce.

Matar ta ce, "Ni mijina ba ya nan, ba na ko saukad da wani ƙato gidansa. Sai dai ka ƙara gaba." Sai ta rufe gida karam, ta shige.

Telu Fari ya rasa inda za shi. Ya duba haka, sai ga wata 'yar ruɓaɓɓar bukka inda su ke tara ŗauga, ya shiga ciki, ya shimfiɗa fatar jakinsa ya kwanta bisa tarin harawar. Saboda tarin harawar nan da ya ke bisa, har ya zama daga nan inda ya ke kwance yana iya ganin abin da ke cikin ɗakin matan nan, don tagar a buɗe ta ke. Ga ko fitila na ci kamar rana.

Da Telu Fari ya ga haka, ya hanga ta tagan nan, sai ya ga an kawo abinci iri iri, an jejjera. Ga matan nan zaune a bisa kujera, da wani mutum shi kuma bisa tabarma, suna ta cin abinci. Ya dubi mutumin nan da kyau, sai ya ga ashe Sarkin fawan garinsu, ne. Telu Fari ya ce, "Kash, da ma ni ke da wannan abinci, yau in na kama ci sai na ji ba na iya tashi!"

Yana nan cikin rauga, yana hangen ɗaki, yawu na zuba, sai ya ji mai gidan ya dawo, yana tafe yana korar jakinsa, "Kayya, gaba mana, goho!"

Da suka ji shi tafe sai suka ji tsoro, don da ma kowa ya sani mai gidan nan ba shiri tsakaninsa da Sarkin Fawa. Abin da ya sa ma matan nan har ta kira shi, don ta ga mijin ba ya nan ne.
Matar ta ce, "Subuhana lillahi! Ga mijina ya dawo."

Sarkin Fawa ya ce, "To, yaya ke nan? Kin san ko idonsa idona sai kisa."

Matar ta ce, "Maza shiga cikin akwatin nan, kada ka yarda ka ko yi motsi." Ya yi farat ya shige, jiki na rawa, ta sa marufi ta rufe shi. Ta tashi ta kwashe kayan dinar duka,



ta zuba cikin wani tsohon kwando, ta rufe. Ta kai saura da bai ɗauke ba bayan ɗakinta, ta ɓoye. Ta kakkau da kaya, kamar daɗai duniya 'ba a ci kome ba. Ta ɗauki taskirarta, ta kama kaɗi. Duk abin nan a kan idon Telu Fari ya ke, yana hange ta taga daga waje.

To, mai gidan nan kuwa wani mutumin kirki ne. Ko da ya iso sai Telu Fari ya ce masa, "Barka da dare!'

Mai gida ya dube shi cikin ciyawa, ya ce, "Wane ne?

Telu Fari ya ce masa, "A'a, baƙo ne, ruwa ya tsare ni nan."

Mai gida ya ce, "To, ba ka shiga gida, ka tsaya nan waje feshi na jiƙa ka? Don me a ke gida kan hanya, ba don haka ba?"

Telu Fari ya ce, "Ina fa zan shiga gida? Na yi sallama, an ce ba ka nan. Ai shari'a ba ta ce a yi haka ba."

Mai gida ya ce, "A, ai ba kome, sai ka shiga, in ka ɗebe Sarkin Fawa, masu bin hanyan nan sun san ba na hana kowa shiga." Ya kama hannun Telu Fari, suka shiga har ɗakinsa inda matan nan ta ke. Ko da ta gan su, ta tashi da rawar jiki, ta hura wa mijin wuta suka ji.

Da suka murmure, mai gidan ya ce mata, "Shin ba ki yi wani abinci ba ne, kin ko san zan ɗawo yau?"

Matar ta ce, "Na tashi fa kamar zan yi, ruwan nan ya hana ni. Amma da sauran 'yar furarka da na ajiye maka." Ta tashi ta ɗauko gidauniyar mai gida, ta motsa, ta kai gabansa, ta durƙusa, ta ajiye. Ta ɗebo ruwa cikin butarsa, ta kawo ta ajiye.

Mai gida ya dubi Telu Fari, ya ce, "Bismilla." Suka fara sha. Mai gida na ta cika luđayi, don yana cike da shegiyar. Amma Telu Fari shi sai ɗan ɗiba ya ke, kamar mai ba na goye. Shi duk ran na can wajen toye-toyen nan da ya hango matan nan ta ɓoye a kwando.

Ashe tun rana, da Telu Fari ya shanya fatar jakinsa, ya nemi wata rigiza da ya zubo hatsi ciki, ya sa fatar jaki ya ɗinke, don ya ji daɗin ɗauka zuwa gari sayarwa. To, ko da suka shigo ɗakin nan da maigida, Telu na saɓe da buhun nan, sai ya ajiye shi ƙarƙashin tsariyar gado, shi ko ya zauna kusa da gaba.

Sa'ad da aka kawo musu furar nan aka ajiye, su kuwa suka zauna suna sha yadda na gaya muku, wannan in ya kama ya miƙa wa wannan, sai Telu Fari ya miƙe ƙafarsa ta baya, ya hauri rigizarsa da ya ajiye. Rigiza ta ba da wani abu ƙu-ƙu-ƙu-ƙu, don fatar jaki da ke cikinta. Da Telu ya ji ya motsa haka, sai ya ce, "Haba, ka faye son motsi !" Suka ci gaba da shan fura, mai gida bai ce kome ba. Can kuma sai Telu ya sake kaikaitawa ya shuri rigiza, fatar jaki ta motsa ƙu-ƙu-ƙu-ƙu. Telu ya ce, "Haba, kai dai Ɗan-gajera ba ka iya zama kawai."

Da mai gida ya ji haka, sai ya ce, "Mene ne gare ka ne ka ke muƙu-muƙu da shi cikin rigiza haka ?"

Telu ya ce, "Ai ba rigizar banza ba ce, danko ke ciki. Ya ce wai shi kada in sha fura cikin sanyin nan, in duba cikin tsohon kwandon can, akwai abinci a ciki iri iri, in ci aljannu suka kawo su."

Mai gida ya tashi, ya buɗa kwando yana fafarniya, sai ga abinci yana zarowa iri iri. Duk mamaki ya kama shi. Ga gaskiya, matar ba ta da ikon faɗi. Suka zauna suka ci, suna nishaɗi.

Can sun kusa ƙoshi, sai Telu ya sake harbin rigiza. Da ya yi motsi, mai gida ya tambaye shi, "Me kuma ya gaya maka ?"

Telu ya ce, "Faɗa mini ya yi wai in muna ƙarawa akwai saura bayan dankin nan."

Mai gida ya tashi yana fafarniya, ya duba bayan danki, sai ga waɗansu kwanuka kuma cike da abinci. Ya ɗauko, suka yi ta sharɓar gara a fayu.

Da suka ƙoshi, suka wanke hannu, suka zauna suna hira. Mai gida ya tambayi Telu labarin jaka, Telu na ta gatsara ta. Can sai Telu ya harbi jaka, ta motsa. Mai gida ya ce, "Me kuma ya ce yanzu ?"

Telu ya ce, "Tambayata fa ya yi wai, ka yi mini alheri, in kana so, ba kuma za ka ji tsoro ba, zai nuna maka aljani. Don ya san labarinsu ka ke ji, ba ka taɓa gani ba."

Mai gida ya ce. "Gaya masa, in dai ba zai cuce ni ba, ya nuna mana mu yi kallo."

Ya juya wajen matar ya ce, "Ko ke ba ki so ki yi kallo ?"

Matar duk abin duniya ya dame ta, ta san abin da Telu ke shirin aikatawa. Saboda haka ta yi ta rarrashin mijin kada a nuna musu, ita tana jin tsoro. Mijin ya ce shi sai dai a nuna.

Telu ya ce, "Tun da ke ba ki son gani, ba za a fid da shi fili ba." Sai ya taɓa rigiza ya yi motsi. Ya dubi maigida ya ce, "Danko ya ce in kana so ka ga aljani, buɗa akwatin can, Amma kada muninsa ya firgita ka." Ya nuna akwatin da Sarkin Fawa ke ciki.

Mai gida ya tashi, ya hankaɗa marufin akwati kaɗan ya leƙa, sai ya ga idon Sarkin Fawa ƙuru-ƙuru. Ya yi maza ya rufe, ya dubi matar, ya ce, "Ba ki sani ba, ashe aljannu kamar mutane su ke, sai dai muni, sai ka ce Sarkin Fawa. Ba ki ga kansa ba, ya yi sabon aski, amma shagiri ne." Suka shiga hira, mai gida na ta mamaki.

Can sai mai gida ya ce wa Telu Fari. "Don ƙaunar da ke tsakanimmu, ɗan'uwa, ba ka sayar mini da dankon nan naka ?"

Telu ya ce, 'A, wannan ina fa ta ke yiwuwa ? Ba ka ga abubuwan da na ke samu ba ne ta hanyarsa ?"

Mai gida ya ce, "Na san haka, amma don Allah ni dai ka sayar mini da shi. Ko nawa ka ke so, na ranta wurin matata im ba ka, don ita tana da abin hannunta da ta gada watan jiya. Ka dubi zumunci."

Telu ya ce, "To, bari in tambaye shi in ji in ya yarda." Ya motsa rigiza, ya ce, "Ya ce ya yarda in sayar maka da shi. Amma ya ce, kai tun da ka yi mana alheri, kada ka ba da kome. Matarka ya ke so ta biya ƙam goma, ta saya maka. Haka a ke yi, don ko ni ma matata ta saya mini. Danko ba ya yarda namiji ɗan'uwansa ya saye shi, ya ce wai wannan kan kawo raini. Amma fa ya ce ka lura ko ta saya maka, kada ka biya ta, ran da ka kuskura ka biya ta, ba ka kwana."

Mai gida ya yi murna. Ya dubi mata ta ba shi kuɗi. Ta tashi, ta ɗauko fama goma cif daga cikin tukunya kamar abin dole, aka ba Telu. Ga shi ta san ƙarya ya ke yi, ba damar ta ce haka, mijin ya gane Sarkin Fawa na nan cikin akwaƙi. Ita kuwa ba abin ta ce ba ta biya wa mijin ba, asirinsu ya tonu.

Da za a shiga barci. Telu ya haye bisa akwatin da Sarkin Fawa ya ke, ya kwana. Yana jinsa yana ƙuƙuniya ciki da dare, ya ƙyale shi. Da gari ya waye, Telu ya yi shirin tafiya, sai ya ce wa mai gida, "Aljanin da ka gani cikin akwatin jiya baƙin aljani ne, har yanzu bai fita ba. Abin da ya fi, sai ku aza mini akwatin im fita da shi, ni da ya ke mun saba, in rarrashe shi ya tafi, kada im bar shi nan ya cuce ku."

Mai gida ya ce, "Gaskiya ne." Telu ya yi gammo, suka cicciɓi akwati har da matan nan, suka aza masa, ya kama hanya, ya fita. Matan nan tana ta baƙin ciki, ga shi an raba ta da kuɗinta fam goma a kan ƙarya, ta sani ba damar magana. Ga shi kuma an tafi da Sarkin Fawa, ba ta san abin da zai faru gare shi ba in Telu ya shiga da shi daji.

To, ko da Telu ya ɗauki akwati, ya yi ta tafiya da shi bisa kansa, har dai ya shiga daji. Ya kai wani kadarko. Don



ruwan da aka yi jiya har rafin ya kawo ruwa. Isar Telu tsakiyar kadarkon nan ke da wuya, sai ya yad da akwatin tim bisa. Sarkin Fawa da ke ciki ya yi nishi, n, don zafi.

Telu ya yi kamar bai ji ba, sai ya ce "Kai, da kayan banza bari in jefa aljanin nan cikin rafin nan, ko ma na huta da azaba," Ya kama akwati kamar zai tura.

Sai Sarkin Fawa ya ce, "Don Allah, don Annabi, ka yi mini rai! Ni ba aljani ba ne, mutum ne ɗan'uwanka."

Telu ya ja da baya, wai shi ya ji tsoro, ya ce, "Mutum! A'a, yaya fa za a yi mutum ya shiga akwati? Ta ina ka bi har ka shiga gidan? Wai kai dai im buɗe ka, ka cuce ni. To, na ƙi." Sai ya kinkimi akwati, kamar zai ƙunduma shi ruwa.

Sarkin Fawa ya ce, "Wayyo Allah! Na tuba. Na bi Allah, na bi ka! Ka yi mini rai! Ni ma ruwa na je fakewa gidan. Da na ji mai gidan tafe, na ji tsoro, na shige akwati. Dankonka ƙarya ya ke yi, ni ba aljani ba ne. In ka buɗe ni na fito, wallahi na ba ka fam goma."

Telu ya ce, "To, in dai ka ƙi ba ni, sai in tafi in gaya wa mai gidan can kai ne ka zo gidansa." Ya buɗe akwati, Sarkin Fawa ya fito, duk bayansa ya ƙage don ƙudundunewar da ya yi. Ya yi ta miƙe wuya, yana cewa, "Kai, yau Allah ya so ni!" Ya wuce gaba, Telu na binsa har gidansa. Ya ƙirga fam goma cif ya ba shi, don kada ya tona masa asiri. Telu ya gama fam ashirin ke nan, ya nufi gidansa.

Da zuwansa sai ya tafi kasuwa, ya sayo riga da wando mai zina, da rawani da hula. Ya kuma sayo jakai biyar, ya kawo gida, ya shiga kwarami abinsa.

Ran Jumma'a sai ya ci ado ya nufi masallaci, yana tafe yana bunƙasa. Da Telu Baƙi ya ga haka, sai ya ce a ransa, "A'a! Ina matsiyacin nan ya sami kuɗi haka ya ke dumu dumu? Wanda na kashe wa ɗan talliron jakinsa jiya,



yau ga shi ya sayi biyar? Ko ya fara sata ne? Lalle yą kamata in san abin da ya ke ciki. In ya fara ɗan hali ne, in tsegunta wa Sarki a ɗaure shi."

Sai ya tafi wajen Telu Fari kamar da girma, suka gaisa. Bayan sun gama gaisuwa, sai ya ce masa, "Don Allah wace sana'a ce ka samu mai ciwuwa haka? Ga shi har kuɗi ṣun fara zauna maka, ka bar mu muna fama da shan ɗari, da kyaŕ mu ƙulla taro."

Telu Fari ya ce, "Ai da duk ba mu gane ba ne, ashe Amburzin ba abin da su ke so irin fatun jakai. Jiya da ka kashe mini nawa, na ɗauki fatar na kai kantinsu. Wannan 'yar fata kaɗai sule talatin suka saye ta. Ni ko da ganin haka sai na koma kasuwa na sake sayen jakai uku na yanka, na feɗe, na kuma sake kai musu, suka biya ko wacce sule talatin biyu babu babu. Ka ga waɗannan ma guda biyar can zan kai su. Amma don Allah kada ka gaya wa kowa, don kada su cushe mana kasuwar da wuri."

Telu Baƙi ya ce, "Ai wallahi ba ka jin wannan magana ta ɓullo wajen wani. Haba, ai ni ba haka na ke ba. Amma ni mamakin da na ke yi abin da su ke yi da fatar jakai."

Telu Fari ya ce, "Af, ashe kai har yanzu ba ka san halin Turawa ba. Ai irin takalman nan nasu da ka ke ji suna takawa, ƙwas, ƙwas, na fatar jaki, ne. Su suka san yadda su ke gyara ta. Ka san waɗannan mutane hikimarsu sai a yi shiru!"

Ko da Telu Baƙi ya ji haka, sai ya ruga gida, ya kashe jakunansa duka huɗu, ya feɗe fatar. Da suka bushe ya ɗauka ya nufi kantin Amburzin yana talla, "Fatu, fatu! Fatun jakai masu kyau!"

Da leburan Amburzin suka hango fata, tsammani su ke mai kyau ce, sai suka yiwo caa su tarye shi. Amma ko da

suka ɓuɗa suka ga fatun jakai ne, sai abin ya ba su haushi, har suka gaya wa Baturensu ga wani shakiyi ya kawo musu fatun jakai wai su saya. Da Bature ya ji haka, sai ya ce su yi ta dukansa, shi bai zo tudu don ya yi wasa da Baƙaƙen Mutane ba.

Da ma abin da leburan nan ke so ke nan. Masu yin zalunci a banza, balle sun sami dalili? Suka rufe Telu Baƙi da duka. Da ya ga abin ba Sarki sai Allah, sai ya



runtuma, bai ko koma ta kan fatun ba, sai gida. Ya tsere da zufa a goshi. Ya ce a ransa, "Haka Telu Fari ya yi mini? To, ba kome. Ya san da ɗan gari ya ke, ba baƙo ba."

To, ran da aka yi wannan al'amari kuwa, ashe kuma kakar Telu ta rasu da lisha'i. Don gudun' kada ya wahalad da mutane cikin dare, saboda haka ya ɗauke ta ya aza bisa gadonsa, shi kuwa ya kwanta ƙasa, yana jira gari ya waye a rufe ta.

Can da tsakad dare ashe kuma Telu Baƙi na can yana hira, don in Telu Fari ya yi barci, ya zo ya kashe shi, ya fashe haushin nan da ya ba shi. Ya samo gatari ya saɓa, ya laɓaɓo. Da zuwansa gidan Telu Fari, ya faɗa ɗakin, ya tasam ma gado, sai ya tarad da mutum kwance bisa. Abu cikin dare, tsammani ya ke Telu Fari ne. Ya cira gatari, ya gwabɗa wa marigayiyan nan a ka. Ya yiwo waje, yana cewa, "Yau ka san rainin wayo ba shi da alfanu!"

Telu Fari na kwance na ji, duk ya sha jinin jikinsa. Da ya

ga abin da ya faru, sai ya ce, "Allah Mai Girma ! Yanzu da ni ya tarar, da na bakunci lahira." Saboda haka ya tashi, ya tarad da ƙanensa Telu Karami, ya gaya masa abin da ya faru duka. Ya kuma naƙalta masa abubuwan da za su yi wa Telu Baƙi su kashe shi, tun bai sami nasara bisansu ba.

Da assalatu ta yi, kafin mutane su fito, sai Telu Fari ya sami wani wuri ya ɓuya. Kanensa kuwa Telu Karami ya tafi wajen Telu Baƙi, kamar bai san akwai wani abu ba tsakaninsu da wan, ya ce, "Yaya, wajenka na zo in gaya maka ɓarayi sun zo sun kashe abokinka jiya da dare. Tun yana da rai, ya yi mini wasicci in ya mutu kada im bari a rufe shi. Ya ce in nemi wani mu ɗauke shi, mu jefa shi cikin Kogin Gwaraje na nan bayan gari. Na nemi ya gaya mini wannan dalili, ya ƙi. Sau da yawa dai na kan ga in ya fakaici idon mutane ya nufi can ya faɗa. Na kan ce ko wanka ya ke yi. Ashe dai lalle ba wanka ba ne, akwai dai wani asiri gare shi game da kogin nan, don ko yaushe ya je wankan nan ya dawo, sai in ga ya dawo da jakar kuɗi. Abin da na ke so yanzu, ka taimake ni mu ɗauke shi, mu kai can mu jefa, in cika wasiccin da ya bar mini. Tun da ya ke shi Allah ya nufa ya zo ajali, yanzu ni ma garin nan ba ni da wanda zan tunkara da wannan asiri sai kai. Don tun da na buɗe ido na ke ganinku tare."

Tsaya ka ji munafukin. Ko da Telu Baƙi ya ji haka, sai ya buga salati, har da 'yam matse-matsen ƙarya, wai shi masoyinsa ya rasu. Jin an ce kullum in Telu ya je wanka can ya kan dawo da jakar kuɗi, sai ya ɗokanta ya je ko ya samo wata 'yar hanyar da za ta sa ya gane asirin nan. Ya dubi Telu Karami, ya ce, "Ai sai mu tafi ko ?"

Telu Karami ya ce, "To."

Suka sami gadon kara, suka je suka tarar har Telu Fari ya sami tufafi ya sa kakan nan tasa ciki, ya ɗinke ciƒ, ya ɓuya. Da isarsu suka tarad da ita bisa gado, suka cicciɓa suka sa ta bisa gadon karan nan, suka ɗauka. Telu baƙi na tsammani Telu Fari ne.

Da suka isa bakin kogi, suka ajiye gadon kara, suka ciccißi gawan nan suka ƙunduma ta ciki ƙundum, ruwa ya tafi da ita tun suna kallonta har ta nutse. Suka dawo. Telu Karami na baƙin cikin mutuwar kakarsa. Telu Baƙi kuwa na ta saƙe-saƙe a ransa yadda zai yi wa Telu Karami wayo ya ƙwace dukiyar da Telu Fari ya bari.

Da gari ya waye, Telu Fari ya fito daga inda ya ke ɓoye. Ya sami kayan ado masu tsada ya saya, ya sanya. Ya tashi yana rausa taƙama har zauren Telu Baƙi. Ya ko tarad da shi ya kame bisa wani ɗan wundi nasa, yana busa lofe. Ko da ya ƙyalla ido ya ga Telu Fari, sai gabansa ya faɗi. Ya dube shi, ya ce, "Wane ne wannan kamar Telu Fari?"



Telu Fari ya ce, "Ni fa ne, ba kama ba."

Telu Baƙi ya ce, "Ashe ba kai ɓarayi suka kashe ba, jiya muka je muka jefa ka a Kogin Gwaraje?"

Telu Fari ya ce, "Ni fa ne."

Telu Baƙi ya ce, "To, in kai ne, yaya aka fara ka yi rai? An taɓa mutuwa a dawo?"

Telu Fari ya ce, "Tsaya ka ji labarin, abin na da bam mamaki. Ni dai ina kwance bisa gadona shekaranjiya da dare, ina ta sharar barci, sai na ji kawai an kwantara mini gatari bisa kai. Allah ya sa ba a same ni sosai ba, sai aka sami wajen magamar ƙeya da wuya. Shi ke nan, numfashi ya ɗauke daga gare ni. Ni ban san yadda aka yi ba, sai kawai na gan ni a wani ɗaki mai kyau, gidan Sarkin 'yan ruwan Kogin Gwaraje inda na kan tafi kullum."

Telu Baƙi ya ce, "Sarkin 'yan ruwa! Abokinka ne?"

Telu Fari ya ce, "Ba ni kaɗai ba. Shi Musulmi ne, ba irin da ya ke so kamar Musulmi. Duk arzikin nan da na

tara gaba ɗaya, kana tsammani fataucina na kawo mini shi? Ai duk abin da ka gan ni da shi, shi ke ba ni. Da na fakaici idon mutane, sai in je im faɗa in yi ƙasa, sai gidan. M, ba wannan mu ke ji ba, ina ba ka labarin yadda muka yi da Sarkin 'yan ruwa. Ko da na farka, sai na ji ba na iya ko motsi, kaina kamar ba ya liƙe da wuyana. Abin ka ga 'yan ruwa, nan da nan suka taitaye ni, suka ba ni magani na sha, na yi ta aman jini gudaji-gudaji. Da na gama, suka samo wani irin abu suka shafa mini a raunin da aka yi mini. Shafawar ke da wuya, sai na ji kamar daɗai duniya ban taɓa yin ciwo ba a wurin. Na ɗauki madubi na duba, ko tabo babu. Da suka ba ni abinci na ci, hankalina ya komo, na duba na gan ni tsakar ruwa, na tambaye su yaya aka fara na zo nan. Ni na san bisa gadona na kwanta.

" 'Yan ruwa suka ce su ba su san yadda aka yi ba, su dai sun gan ni kawai somamme. Da ma tsammani su ke na mutu ne, sai da suka lura da kyau suka ga ina numfashi, sa'an nan suka san ban mutu ba. Suka yi ta watsa mini ruwan sanyi, suna yi mini fita, har na farfaɗo. Ni ma kaina na yi mamakin yadda abin ya faru haka. Sarkin 'yan ruwa ya sallame ni, ya ba ni kuɗi, ni ma ban san ko iyakarsu ba, ya ba ni tufafin nan da ka gan ni na sa, ya ce ko yaushe na so ganinsa, in na yi bukatar wani abu, in tafi, shi dai ba ya gajiya da ganin jama'ar Annabi. Ya sa aka fid da ni bakin kogi, aka ajiye ni yadda aka saba yi mini."

Telu Baƙi ya ce, "Haba, na san arzikin nan naka da ya bunƙasa gaba ɗaya da magana. Ka ga halin duniya, na tambaye ka abin da ka yi ka sami wannan arziki, ka ce wai ka sai da fatar jakinka ne ɗa na kashe. Ka sa na kashe jakunana a karin banza da wofi. Na ɗauka na kai kantin Amburzin, suka yi ta tsammani shakiyanci na ke yi, Baturen kantin ya sa leburansa suka yi ta ɗimata. Na sha kashi kuma nan, kamar kurar roƙo. Ka bar ni ɗa baƙin cikin ɓatan jakuna, ga kuma tsamin jiki. Ka san ba don na kai zuciyata nesa ba, na tuna yadda mu ke tun muna ƙanana,

na dangana na bar ka ga Allah ba, haba, ai kai ma da yanzu ka fi ni baƙin ciki.

Telu Fari ya ce, "Haushi ka ba ni da ka kashe mini ɗan jakina, shi ya sa na rama. Kuma tambayar da ka yi mini ba yadda zan yi im ba ka amsarta, domin gudu na ke kada mutane su gane alherin Sarkin 'yan ruwan nan, su yi ta zuwa ɗuu. Ni ko so na ke duk ɗimbin dukiyan nan da ya tara taska taska, sannu sannu ta zama tawa. Yau ma dalilin da ka ga ya sa na buɗe maka cikina haka, guda ɗaya ne, ba su kai biyu ba. Sa'ad da na rabu da 'yan ruwan nan yau da safe, na zo gida na tarad da ƙanena Telu Karami, sai na ga yana dubana yana ta mamaki. Na tambaye shi abin da ya sa shi mamakina, da kuma yadda aka fara na ga na farka cikin Kogin Gwaraje, ni da na san na kwanta barci a bisa gadona. Ya kwashe al'amarin da ya auku tsakanina da ɓarayi duk, da yadda ya kira ka kuka sha jidali a kan ku cika mini wasiccin da na ke yi kullum ya gaya mini. To, tausayinka a bisa wannan wahala da kuka sha domina, shi ya sa na zo in gaya maka ashe dai suma na yi, ba mutuwa ba im bayyana maka abin da ya auku gare ni duka, don hankalinka ya kwanta in ka gan ni."

Telu Baƙi ya riƙe baki, ya ce, "A! Lalle ka isa mai ƙarfin arziki. Garin nan ya kamata Sarki ya tsawata, ɓarayi sun haukace."

Telu Fari ya ce, "Ai abin ba a magana. Ni dai Allah ya kyauta, ba su satar mini ko allura ba."

Telu Baƙi ya ce, "Madalla." Ya tashi, ya rako Telu Fari har gida, yana tafe yana jan Telu Fari da taɗi yana kyak-kyewa, wai shi murna abokinsa bai mutu ba. Suka yi sallama, suka rabu.

Magariba na yi, sai ga Telu Baƙi ya zo gidan Telu Fari, ya yi sallama, ya shiga. Da suka gaisa, ya ce, 'Na zo bara ne, da ma ina jin kunyar kada in yi ba rai ba girma, in sayad da hali, sa'an nan bukata ba ta biya ba."

Telu Fari ya ce, "Kash! Tsakanimmu har a sami wani abin da zai fi ƙarfinka gare ni? Tambayi mu ji."

Telu Baƙi ya ce, "Saboda zumuntan nan da ke tsakanimmu da kai, da soyayyarmu, ina so yadda ka saba da Sarkin 'yan ruwan nan, ni kuma ka tafi da ni yau ko gobe, ko ma saɓa. Ko kuwa tun da ka nuna mini yadda a ke ce masa, da abin da a ke yi masa, ka ba ni takarda, ni kuma in je in gaishe shi, ko ma saba don gaba."

Telu Fari ya yi shiru, yana ƙyanƙyasar ƙasa, yana cewa a ransa, "Tsuntsu mai wayo a ƙoto kan kama shi." Can sai ya ce, "To, zan nuna ka gare shi, amma da sharaɗi. Daga gare ka kada in ji wani ya sami wannan asiri. Ka san ni da kai abin da ke tsakanimmu sai a yi kurum. Ni dai yanzu ba zan koma ba, kada ya zama kamar na faye zari, sai dai kai gobe, zam ba ka takarda ka kai masa. Amma saurara. In za ka tafi, sai in sami rigiza in saka ka ciki, in ɗaure bakin, in jefa ka, don im ba haka aka yi ba, ina tsoron kada igiyar ruwa ta ja ka, ka goce wa gurbin da ya ke, ka faɗa gurbin waɗansu maƙiyan Musulmi, ka halaka."

Telu Baƙi ya yi murna. Ya tashi, ya koma gida, yana cewa, "In na samu muka yi aminci da Sarkin 'yan ruwa, haba, Telu Farin me! Sai in sake kashe shi, ya zama ni kaɗai ke da fada ga Sarkin 'yan ruwan nan. In yi ta shagalina garin nan."

Gari na wayewa, sai ga Telu Baƙi ya zo da ƙatuwar rigizarsa, a kai shi ga Sarkin 'yan ruwa. Telu Fari ya sami takarda, ya rubuta:

"Daga Telu Fari zuwa ga Uban Gumeda, Sarkin Sarakuna, gaisuwa mai yawa da so da yarda da girmamawa. Bayan haka na iso gida lafiya, na kuma sami 'yan'uwa duka ƙalau. Kayana kuwa ko allura ɓarayin nan ba su sata ba. Wannan da ya kawo takardan nan ɗan'uwana ne, ana kiransa Telu Baƙi. Kullum in ina ba da labarin alherinka da son da ka ke wa jama'ar Annabi, sai ya yi ta yi ma addu'a ka gama

lafiya. Yau ya ce yana so in yi masa ƙoƙari ya zo ya ziyarce ka, don ya sami tubarraki. Ba bare ba ne, ɗan'uwa ne na hakika. Allah ya dawwami mulkinka

Wassalam."

Da ya gama rubuta takardan nan, ya ba Telu Baƙi ya karanta, don murna sai ya tashi, ya rungume Telu Fari, ya ji daɗin an wasa shi. Suka tashi, suka nufi kogi da jaka a hannunsa. Da zuwan Telu Baƙi, ya shiga cikin rigiza da takardar a kara. Telu Fari ya sami kirtani ya ɗinke rigizar ram, ya ƙunduma shi cikin ruwa. Ya ce "Alhamdu lillahi! Rama cuta ga macuci ibada."



Fasih ya ce, "Telu Baƙi kuwa ya isa sakarai!" Ya durƙusa, ya sallami Waziri, ya fita.

DA azahar ta yi yau, sai ga Fasih ya zo. Jakadiya ta shiga wurin Waziri. Jim kaɗan ta fito, ta ce, "Ka dakata kaɗan ya gama shan ti."





Da ya gama, Fasih ya shiga, Waziri ya tambaye shi, "Gargaɗi na nawa za mu tashi yau ?"
Fasih ya ce, "Na sha biyu."
Waziri ya ce :

## MAI ARZIKI KO A KWARA YA SAI DA RUWA

A Azbin, can ƙasar Bugaje, akwai wani mutum da matarsa. Ko da ya ke mutumin nan ba mai arziki ba ne, duk da haka Allah ya nufe shi da haihuwar wani ɗan yaro kyakkyawa fari, ana kiransa Bawa. Allah kuwa ya zuba masa farin jini, har duk garin kowa sonsa ya ke yi. Babban abin da ke ƙayatad da mutane bisa ga al'amarin yaron nan, shi ne ga shi ɗan shekara bakwai, amma duk da haka Allah ya zuba masa jin ƙai, da tausayi, da bin umurnin iyaye. In kuma batun jaruntaka ne, abin sai a riƙe baki. Cikin 'yan tsararrakinsa, ko da wa suka fafata, sai ya ga ƙeyarsa ƙasa. In ya tashi yin abu kuwa, ba ka ga ya bari ba don tsoro, a'a, wannan har abada. Don maciji kuwa, balle fa kunama mai ɗan ƙaramin alhaki, duk da hannu ya ke kama su, sai ka ce abin magani. Saboda haka duk inda ya nufa sai mutane su yi ta kiransa suna yi masa kyauta.

Uwar yaron nan kuwa ba ta da wata sana'a sai ta dafa tafasa, ta kai kasuwa tana sayarwa. Ran nan matan nan tana zaune da ɗanta Bawa a-kasuwa, sai wata tsohuwa mai ƙusumbi ta zo wurinsu. 'Dan wuyanta siriri, amma kai sai ka ce ɗan tulu. Idandunanta ƙulu-ƙulu, leɓenta kuwa sai ka ce takalma. Ga wani irin hanci tsawonsa ya yi kamu guda, da haƙora zago-zago. Ba ta saye da kome sai waɗansu 'yan tsummokara.

Da zuwanta sai ta sa hannunta cikin tafasar, ta ce, "Nawa nawa ne ?"

Matar ta ce, "Anini anini."

Sai Bawa ya ta da kai ya dube ta, ya yi dariya. Tsohuwan nan ta harare shi, ta ce, "Ni ka ke yi wa dariya ?"

Uwar ta ce, "Don Allah ƙyale yaron, in kina saye ki saya."

Sai tsohuwan nan ta ɗebi tafasa, ta kai ga hancinsa ta sunsuna, ta ce, "Aba ma ba ta nuna ba. Ko ma dahuwar jiya ce, oho. Na ji tana tsami."



Ashe maganar tsohuwan nan ta sa Bawa ya ƙume, domin ba ya ƙaunar wanda zai raina musu 'yar sana'ar nan da Allah ya ba su, domin ita ce alfarmarsu. Saboda haka ya ce wa tsohuwa. "Ke, don Allah ki tafi ki ba mu wuri! Im ba ki saye, don me ki ke sunsuna mana abin sayarwarmu da ƙazamin hancin nan naki? Im mutane sun gani, ai ba sa saya ba."

Da tsohuwan nan ta ji haka fa, sai ta yi fushi, ta dubi yaro, ta ce, "Ni ka ke yi wa ba'a haka? Ba ka san ni na yi jika da kai ba? Ba kome, jeka, in Allah ya so ka gani. Yadda ka yi mini dariya kai ma sai an yi maka."

Da jin haka, sai uwarsa ta fusata, ta ce, "Ya ga me? Sai dai ya ga alheri. Kurwarsa kur! Ki ci kanki, ki sha baƙin ruwa."

Da tsohuwan nan ta ji haka, sai ta ce, "Ayya, 'yar'uwata, in abin da na faɗi ya yi miki zafi ne, ki yi mini gafara. Ɗebo mini ta sisin kwabo in tafi. Amma don Allah ki sa ɗan ɗan nan nawa ya ɗaukam mini ya raka ni da ita. Kin san ni yanzu ba na iya ɗaukar kome, ni ma kaina sai in da sanda na ke iya tafiya."

Ko da jin haka, sai Bawa ya yi farat ya ce, "Wallahi inna, im ba ta ɗauka sai ta bari, ba dominta kaɗai muka kawo ba. Ni dai ba na ɗaukam mata. Duk faɗin kan nan nata ta ce ba ya iya ɗaukar tafasar sisin kwabo, to, ina amfaninsa?"

Uwar ta dubi tsohuwa, ta ga ranta ya ɓaci bisa ga wannan magana, sai ta tsananta wa ɗanta dai ya tafi. Don ba ya son ya yi wani abin da zai ɓata wa iyayensa rai, sai ya tashi

ya shige gaba, tsohuwa na binsa, suƙa kama hanya tinksi tinkis, sai ka ce masu shiga ɗaki.

Bayan sun yi tafiyar kamar loko guda, suka kai wani gida kango-kango a ƙarshen gari, suka tarad da Gidan kulle. Sai tsohuwan nan ta ɗauko wani tsohon mabuɗi daga aljihunta, ta buɗe. Da shigarsu sai Bawa ya ga ashe gidan nan daga baya ne ke mummuna, amma ciki sai ka ce gidan wani Sarki ne. Ba kome sai kilisai da katifu bisa gadajen ƙarfe. Tsohuwan nan ta ɗauko wani ƙaho ta busa, sai waɗansu irin ɓeraye tiƙa-tiƙa suka fito, ta ce musu su je su shirya wa yaron nan abinci. Suka tafi. Bawa ya saki baki, yana kallon ikon Allah. 'Berayen nan suka shiga kici-kicin yi masa abinci, wannan ya ɗauko ruwa, wannan ya iza wuta. Sai tsohuwan nan ta tashi, ta yi girgiza, nan da nan sai ta koma mace sosai, ƙusumbin nan ya ɓace, hancinta da kanta suka koma daidai da na kowa. Wannan abu ya ba yaron nan mamaki ƙwarai. Ya riƙe baki, ya rasa abin da zai ce. Ashe tsohuwan nan ba mutum ba ce, aljana ce, ta rikiɗa hakanan ta tafi kasuwa yawo.

Ya waiwaya sai ya ga ɓerayen nan har sun gama abinci ko. Suka kawo masa. Tsohuwan nan ta ce ya ci, sa'an nan ya tafi gida. Ya ƙi ci. Ta yi ta yi da shi, ta ce ladan wahalar da ya yi mata ne, ya ƙi ci. Ta tasam masa kamar za ta cinye shi ɗanye, sa'an nan ya sa hannu ya yanki loma guda, ya sa a baka. Haɗewarsa ke da wuya, sai ya ji an ce, "Ha ! Tun da muka fito ba mu kai mutum waje ba. Yau wannan ya mutu, saura wani."

Nan da nan sai ya ji duk kasala ta rufe shi, ya kishingiɗa wai don ya ɗan huta, sa'an nan ya tashi, sai barci ya ɗebe shi. Can ya farka, sai ya gan shi ƙuya cikin rana. Gidan nan mai kyau duk ya ɓace. Ya ji kansa ya yi gungurun, hancinsa ya yi tsawo, ga shi sai ƙusumbi, doro gaba doro baya. Watau halittar aljanan nan dai ne da ta kawo shi nan ta mayar a kansa, don dariyar da ya yi mata. Da ma ta ce ya gani.

Ya nufi kasuwa inda uwarsa ke sayad da tafasa. Ko da yara suka gan shi, sai suka dafo shi da ihu, "Yeho, ga mai ƙusumbi! Yeho, ga mai ƙusumbi! Ku dubi hancinsa, kai yara. Kakaki!" Ya rasa inda zai sa kansa.

Ya tarad da uwarsa na zaune, ya ce, "Inna, na dawo." Ta waiwaya, ta ce, "Wace ce innar taka? Tafi ba ni wuri!"

Ya dube ta, ya fashe da kuka, ya ce, "Tuna fa, ni ne ɗanki da kika gama ni da wata 'yar tsohuwa yanzu in raka ta da tafasa. Ita ce ta mai da ni haka. Da ma na ce ba na zuwa, kika tilasta ni."

Da matan nan ta ga ya dame ta, sai ta kira mijinta. Da ya zo, Bawa ya gan shi sai ya tasam masa zai rungume shi, yana cewa, "Baba, ni ne ɗanka Bawa."

Da mijin ya ji haka, sai ya ɗauki sanda, ya yi ta dukan yaro, sai da ya ruga. Yana cewa, "Ba yanzu uwargida ta aiki Bawa ba ya raka wata 'yar tsohuwa da tafasa? Kila ma ya tsaya wasansu ne na yara, ba don haka ba ai da yanzu ya dawo. Haba, yaro ya zo ya dami mutane haka? Muguwar aniyarka ta bi ka."

Da Bawa ya ruga, sai yara suka bi shi suna jifa, suna yi masa kuwwa. Ko da ya rabu da su, sai ya kama wata hanya, bai san inda za shi ba. Can da dare ya yi masa, sai ya hangi wuta cikin dokar daji, ya tasam ma wurin, ya ce, "Bari in tafi, ko mene ne ke can ya halaka ni, in huta da wannan baƙin ciki."



Da isarsa, sai ya ga wata 'yar tsohuwa ta fito, ta tambaye shi abin da ya kawo shi, ya bayyana mata duk yadda labarinsa ya ke tun daga farko har ƙarshe.

Da ta ji, sai ta nisa, ta ce, "Na san aljanar da ta yi maka wannan abu, sunanta Inna. Kai ma ta yi maka da sauƙi, tun da har kana iya tafiya. Waɗansu in ta shanye su ai ko tafiya ba su iyawa, sai jan gindi."

Bawa ya dube ta, ya ce, "Kaka, ke kaɗai ke nan gidan?"

Tsohuwa ta yi murmushi, ta ce, "Hala ka ga kamar kewa ta yi mini yawa ni kaɗai ko?"

Bawa ya ce, "I, kuma wai don namun daji na ke tsoronki da su."

Tsohuwa ta sake murmushi, ta ce, "Don wannan kada ka yi shakkata. Shiri iri iri ba wanda ban sani ba na aljannu, sai maganin Inna ne kaɗai har yanzu Allah bai ba ni ba. Amma zan aike da kai wajen wanda zai kuɓutad da kai, ka ji?"

Bawa ya durƙusa, ya yi godiya. Ta kama hannunsa, suka shige gida. Ta sa ya kwana biyu nan, ya huta, sa'an nan ta kawo waɗansu takalma na ƙarfe ta ba shi, ta ce, "Duk sa'ad da ka sa waɗannan sai ka ga kana ta gudu, ko kwana goma ka yi kana gudu ba za ka gaji ba." Ta bayyana masa garuruwan da zai tambaya har ya kai dajin da zai tarad da Ayyana, Sarkin Bokaye. Ta ce in ya gaya masa yadda suka yi, ya nuna masa waɗannan takalma, ya taimake shi ya mai da shi siffarsa ta asali."

Bawa ya sake durƙusawa, ya yi mata godiya, ta kawo wata 'yar laya maganin tsautsayi ta ba shi. Da zai wuce ya tambaye ta sunanta, ta ce, "Sunana Uwani." Ya sake ɗurƙusawa, sa'an nan ya tafi.

Ko da ya ɓace wa tsohuwar, sai ya sa takalmansa, ya aza da gudu, tun safe har la'asar bai gaji ba, har ya kai wani gari wai shi Lale. Da isarsa ƙofa ya tsaya, ya tuɓe takalma ya shiga, ya nufi fada. Yara kuwa da ganinsa suka bi shi, "A, ga wada, ga wada! Kai, ai ko yana da hanci da tsawo. Shantu!"

Da wani dogari ya ga yara za su raunana shi, sai ya kama hannunsa, ya tafi da shi har wajen Sarki. Bawa ya faɗi, ya yi gaisuwa. Sarki ya dube shi, ya bushe da dariya, ya ce, "Daga ina Malam Dogo?"

Bawa ya ce, "Allah ya ba ka nasara, ga mu dai. Na fito yawon duniya ne. Daga yamma na ke." Aka ba shi ɗaki nan barga, ya sauka, aka kai masa abinci ya ci.

Da gari ya waye, suka ƙara gaisawa da Sarki, sai Sarki ya tambaye shi in yana son ya zauna wajensa.

Bawa ya ce, "In na ga halin zama, Allah ya ɗaukake ka, me zai hana?"

Sarki ya ce, "Hakanan ne. Kai kuwa wane aiki ka ke son a sa ka a fada?. Ko kuwa ka fi son im bar ka ne a huce, mutane su riƙa zuwa kallon halittar Ubangiji?"

Bawa ya ce, "A'a, ni masinjanka za ka sa ni."

Sarki ya bushe da dariya, ya ce, "Im ba abinka ba, ina kai ina yin masinja?"

Bawa dai ya nace sai a ba shi. Waziri ya ce, "Ai sai a yi yadda ya ke so. Im mutum ya ce yana iya haɗe gatari, sai a sakam masa ɓota."

Sarki ya ce, "Hakanan ne." Aka sa Bawa masinja kamar da wasa. Gari na wayewa aka ba shi takarda ya kai wani gari, im mutum kuwa ya tashi ɗaga nan da safe, kome tafiyarsa ya kai magariba kafin ya isa.

Da fitar Bawa ya sa takalma, ya ranta cikin na kare. Azahar ba ta yi ba sai ga shi ya komo da amsar takardar. Mutane suka yi ta mamaki, suka ce, "Lalle mutumin nan ɗan sababi ne. In ka bibiya ma yana da aljannu, wannan irin halitta tasa ba ta zama banza."



Sarki ya mai da Bawa babban masinjansa ƙarfi da yaji, ya kuma ɗaukaka shi ɗaukakawa mai tsanani, har ya zama kome ya ce a fada ba ya tashi. Da ya ga ya sami arziki haka, sai ƙuruciya ta ɗebe shi, ya yi ta ɓarnatad da abin da ya samu wurin bai wa fadawa da bayin Sarki wai don su so shi. Bai sani ba so na hakika ba ya samuwa daga mutane don kyauta, sai don halinka.

Fasih ya ce, "A'a! Ai an ce da hannu kan san girma. Yaya zam ba mutane abina, sa'an nan su ƙi sona?"

Waziri ya ce, "Sa so ka, sai dai ba so na hakika ba. Da ka yi magana, sai ka ga kowa ya zabura ya cika maka umurni. Waɗansu ma sai ka ji suna ba ka romon baka, suna cewa duk garin nan ba kamarka. Amma da za ka tsiyace, sa'an nan za ka gane masoyinka da maƙiyinka. Tsaya kuma ka ji sakayyar da ta faru ga Bawa."

Ko da ya kė Bawa na ta ba mutanen garin nan kuɗi don su so shi, ashe alamar soyayyar da su ke nuna masa ta baka ce kawai, ta ciki na ciki, don haushinsa da su ke ji na ya ƙwace musu fada. Babban maƙiyin Bawa a Lale shi ne Waziri, amma duk da haka Bawa bai sani ba. Wazirin nan kuwa ba Bawa kaɗai ba, duk wanda ya ga Sarki na wani ɗan tu'ammali da shi, ba ya ƙaunarsa. Shi bai tsare kome ba sai ƙeta da ashararanci. Manyan garin nan duk ba ya ganin kowa da gashi. Ya kuwa sami Sarki kamar abin magani, kome ya ce ya yi ba ya ce masa a'a. In da kara zai ajiye, ya ce kada Sarkin nan ya ƙetare, ba ya ƙetarewa.

Ana nan dai, ta kai har ran nan ya ce wa Sarki su riƙa zuwa yawo da dare, sa'ad da kowa ya yi barci, don su riƙa jin inda a ke zaginsu. Sarki ba ya son yin wannan abu, amma don yana shayin Waziri sai ya yarda, suka yi ta yi kullum. Da sun wuce wani gida sun ji an ambaci sunan Waziri ko Sarki, da safe sai Waziri ya dami Sarki sai ya sa an kamo su, ya yi musu zagin ƙare dangi, ya ce Sarki kuma ya sa a yi musu bulala, a ɗaure su. Duk gari al'amarin nan na Waziri ya dame su. Shi ma Sarki abin ya dame shi, ya rasa yadda zai yi, ya zama masa alaƙaƙai ƙashin bakin tukunya, ka ƙi shiga, ka ƙi fita.



Ana nan, ran nan sai Waziri ya yi ƙoƙari ya gama kai da wata tsohuwar Jakadiyar Sarki, aka sato masa murjanin uwargidan Sarki, ya ɗauka ya kai ƙarƙashin gadon Bawa, ya ɓoye. Da gari ya waye, aka yi ta neman murjani ƙasa

da sama, ba a gani ba. Jakadiyan nan ta ce a yi binciken dukan gida, har da ɗakunan bayi, a gani. Aka bi shawararta, aka yi ta binciken ɗakuna.

Ko da Sarkin Zagi ya shiga ɗakin Bawa, ya duba ƙarƙashin gado sai ga murjanin. Sarkin Zagi ya yi kuwwa, aka taru. Ya nuna wa Sarki. Duk bayin Sarki suka riƙe baki don mamaki. Sai fa kowa ya wasa bakinsa, ya shiga saran Bawa da abin da ya yi da wanda bai yi ba. Zai yi rantsuwa ya yi musu, Sarkin Dogarai ya buga masa tsawa, ya ƙyale.

Sarki ya kira Waziri, ya ce, "Ka ji abin da Bawa ya yi mana ? Ashe dai ɓarawo ne."

Waziri ya ce, "A'a, to, ai ko da ma abin da na kan gaya maka ke nan, tsintattar mage ba ta mage."

Sarki ya dubi Waziri, ya ce, "Gaskiyarka. To, wane horo za mu yi masa ?"

Waziri ya ce, "Har akwai wani horon da ya fi ka kashe shi kawai, kowa yà huta ?"

Sarki ya ce, "Tun da na ɗauke shi a kan amana, lalle ba na halaka shi, sai dai in gama shi da Dogarai su raka shi, ya bar mini garina yanzu."

Bawa ya dubi Waziri, ya fashe da kuka, ya ce, "Allah ya isa."

Sarki ya gama shi da Dogarai, amma Waziri ya zaga daga baya ya sallame su, ya sa waɗansu 'yam birni suka bi shi da, "Eho, ɓarawo, ɓarawo !" Ba don takalman nan nasa ba da ya sa ya ruga, da sun kashe shi da jifa.

Da Bawa ya ga ya yi wa yaran nan nisa, don yana tsoron kada a sa masu dawaki su biyo baya, sai ya yanki daji ya yi ta gudu tun daga safe har azahar, bai san inda za shi ba. Da ya ga azahar ta yi bai sami wani gida ba, sai ya ce a ransa, "Tun da ya ke ba gajiya na ke ji ba, me zai dame ni ? Mu je zuwa, mahaukaci ya hau kura." Ya yi ta yi, ba ji ba gani.

Can zuwa fitowar ruɗa kuyangi sai ya kai gindin wani dutse, ya duba bisa, sai ya ga gida. Ya janjanye, ya yi ta hawan dutsen nan har ya kai ƙofar gidan. Da isarsa, sai

ya tarad da wani ɗan saurayi a ƙofar zauren yana daka waɗansu saiwoyi. Bawa ya yi masa sallama, saurayin ya amsa. Ya tambaye shi daga ina ?

Ya ce, "Daga arewa. Na fito yawon neman gidan Sarkin Bokaye Ayyana ne, na ɓace hanya, na faɗo nan. In ka yarda, ina son in yi ɗan rurumi nan, gobe kuma a nuna mini hanyar da zam bi im faɗa shararra. In kuma Allah ya sa ka taɓa jin labarin Ayyana, ka yi mini kwatanci da gidan."



Ko da faɗin haka, sai ya ga saurayin nan ya fashe da dariya ya ce, "Bari wahalar neman hanya, Allah ya biyashe ka. Ai nan ne gidan Ayyana. Ni kuwa ni ne ɗansa na fari. Bari in shiga in gaya masa." Ya tashi, ya shiga.

Bawa ya zauna zugum, ya riƙe baki, yana ta mamaki. Ya dubi gabas, ya yi addu'a ga Ubangiji da ya nufe shi da tsintar dami a kala.

An jima kaɗan sai saurayin nan ya fito, ya ce, "An ce ka shigo." Bawa ya tashi, ya shiga.

Yana isa sai ya tarad da wani ɗan tsoho tsamurarre, yana zaune tsot bisa buzun kura. Da Bawa ya gan shi, sai gabansa ya faɗi, yana tsammanin aljani ne, don ya fi kama da aljannu ma da yadda ya yi kama da 'yan Adam. Bawa ya durƙusa, ya gaishe shi da ladabi.

Tsoho ya ce, "Na ji an ce ka fito neman gidan Ayyana ne ko ?"

Bawa ya ce, "I."

Ayyana ya ce, "To, ni ne Ayyana. Da wacce ka zo ?"

Bawa ya duƙad da kai, zai yi magana, Ayyana ya ce, "Shi ke nan ma, huta da wata magana. Da ma na san kana tafe,

da dukan abin da ya kawo ka. Tun sa'ad da aka ba ni labarin zuwanka, ba don ƙuruciya da ta ɗebe ka ba, ta sa ka tsaya a hanya don kwaɗayin a sa ka masinja, ai da yanzu kome a ke da an gama. Ina Uwani? Na ce ko tana lafiya?"

Bawa ya duƙa, ya ce, "Tana nan lafiya. Ta ko ce a gaishe ka ƙwarai."

Ayyana ya dubi yaro, ya ce, "Ka yi arziki da Inna. Da ta shanye maka ƙafa da hannu, ko tashi ma da ba ka iya yi ba balle ka zo nan."

Sai ya tashi ya shiga gida, ya ɗebo wani ruwan magani ya fito, ya tsaya bisa kan Bawa ya ce,

"Inna uwa ma ba da mama,
Tafiya ba taki ba, kina biɗar takalma,
Domana shiga ba a saki ba.
Nana mai ƙarfi, mai da abin wani naki.
Doguwa shanye jini ki bar wa yaro fata,
Tsafi gaskiyar mai shi, kowa ya bar gida
gida ya bar shi.
Na aure ki Doguwa, kin aure ni,
Tsakanimmu babu cewa a'a."

Sai ya watsa wa Bawa ruwa, nan da nan sai ya koma ga siffarsa ta da, yaro kyakkyawa, hanci har baka. Bawa ya faɗi, ya yi ta godiya yana ahi.

Ayyana ya ce ya bar godiya, ba kome. Ya ce a ba shi tabarma ya kwana biyu ya huta, sa'an nan a sa shi hanya ya koma garinsu.

Bawa ya zauna nan tare da Ayyana, yana taimakon 'ya'yansa wajen ɗaurin hatsin da suka noma. Bayan kwana goma suka ƙare. Sa'an nan ya ce, im ba sauran wani aiki yana son ya yi harama.

Ayyana ya ce, "Tun da ya ke watan nan ya kusa ƙarewa, ka bari sai amaryar wata, ran nan na ga ya fi sa'a." Sabo-da haka kuwa Bawa ya ƙara kwana biyar. Da ranar ta zo

Ayyana ya kawo wata laya, ya ce, "Ga maganin aljannu nan don gaba."

Bawa ya yi godiya, ya ce, "To, ni ga shi ba ni da kome balle im ba da goro. Yaya ke nan"?

Ayyana ya ce, "Ai ni ba don kuɗi na taimake ka ba, don ladabin da na gani kana da shi ne. Amma idan ka isa gida, ka yi sadaka da jan zakara."

Bawa ya ce, "To, madalla." Ya shirya, aka sa shi a hanya ya tafi. Yana ɓace wa tsaunin nan sai ya sa takalmansa, ya zura da gudu, sai Lale, watau garin da Waziri ya sa 'yam birni suka yi masa korar kare kwanan baya.

Da ma fa na gaya maka Wazirin garin nan babban ja'iri ne. Na gaya maka har ya sa Sarkin cikin wata muguwar hanya ta yawon dare, wai don su ji masu zaginsu.

To, cikin yawon nan ne, ran nan da Sarki da Waziri suka dakata a wani masallaci, Sarki ya cire zobensa na zinariya, ya ajiye a gabansa, don zai yi taimama ya yi ƙiyamul laili. Da suka gama salla, sai suka fita, suka ci gaba cikin gari. Sun taɓa tafiya da ɗan nisa, sai Sarki ya tuna ya manta zobe a masallaci, suka ko juyo da sauri. Ashe da fitarsu gafiya ta ga ƙyallinsa, tana ce ko wani abin kirki ne, ta ja ta kai raminta. Suna isowa, sai suka ga waɗansu mutane su biyu sun fito daga masallaci. Sarki ya shiga ya duba, bai ga zobe ba. Sai ya fito wuf, suka bi mutanen nan suna cewa, "Kai, ku tsaya!"

Da mutanen suka ji, sai suka ji tsoro, suna tsammanin mahaukata ne, saboda haka suka sheƙa. Da ma ga Sarki da Waziri duk majiya ƙarfi ne, sai suka bi su. Kaca-kaca suka kama ɗaya. Suka tambaye shi in sun ga wani zobe na zinariya a masallaci. Mutumin ya ce ba su gani ba. Suka yi suka yi, ya tsaya tsayin daka bai gani ba. Sarki ya sake shi, ya lura da gidan da ya shiga, suka tafi.



Waziri na kawowa nan sai Fasih ya ji yara sun ɗauka daga waje, "Alo, alo."

Ya saurara, sai ya ji ashe jirgin sama ne ke wucewa. Saboda haka ya ce wa Waziri, "Ina jin fitsari."

Waziri ya ce, "To, yi maza ka dawo." Fasih ya fita, ya yi ta kallon jirgin sama, sai da ya ɓace sa'an nan ya dawo. Waziri ya ci gaba da ba da labarinsa, bai kula ba.

Da gari ya waye, Sarki ya aika aka kirawo mutumin nan. Ya tambaye shi sunansa, ya ce, "Amne." Ya lalabe shi da batun zobe, ya ce allambaram shi bai gani ba. Ya sa Dogarawa su tambaye shi ya faɗi gaskiya. Da suka same shi da duka, ya ga za su halaka shi ba cas ba as, sai ya ce "Ku tsaya, ku tsaya! Zobe dai ni na tsince shi, yana kuwa wurin Naito, wanda kuka kore mu tare, shi na ba ajiya."

Nan da nan Sarki ya aika aka kamo Naito. Da zuwansa Sarki ya ce ya kawo zoben, ya ce bai san maganar ba. Sai Sarki ya ce shi ma a tambaye shi. Da ya sha kashi, sai ya ce, "Ku tsaya ! Da ya ba ni, na ba Inja ajiya."



Aka kamo Inja, Sarki ya tambaye shi. Ko da ya yi musu, sai ya sa aka yi ta dukansa. Da ya ji abin ba dama, sai ya ce ya ba Ashiru. Sarki ya aika aka kira Ashiru, ya tambaye shi, ya ce bai san wannan magana ba. Sarki zai sa a buge shi Alƙali ya ce, "Allah ya ba Sarki nasara, abin da na ga ya fi, a kai su gidan kurkuku, sai gobe mu gani" Don ya ba su tsoro kuma, ya ce in sun ƙi faɗin gaskiya kuwa, gobe duk a kashe su.

Sarki ya yarda da shawarar Alƙali, aka kai su kurkuku. Da suka fita, Alƙali ya ce wa Sarki zai yi dabara ya bincike maganar kafin safe. Da aka watse, ya sa aka kai wani ƙaton akwati, aka ajiye a babban ɗaki a gidan wakafi. Da magariba ya kira wani bawansa mai ɗan jiki, ya sa cikin akwatin ya rufe, ya ce masa ya saurari abin da za su ce. Ya kuma tafi gidan sarƙa, ya ce wa yari. "Don me aka kawo waɗannan da a ke tuhuma a kurkuku, tun da ba su saci kome ba ? Sai a mai da su gidan wakafi." Aka iza ƙeyarsu, aka mayar babban ɗakin nan inda Alƙali ya kulle bawansa aka rufe su.

Da suka ga kowa ya kwanta, sai Ashiru ya dubi Inja, ya yi ƙuta ya ce, "K! Ka dube ni, ban ci ba ban sha ba, ka sa mini sata har ka sa a sa ni kwanan wakafi, ba laifin tsaye ba na zaune. Allah ya isa !"

Inja ya ce, "Af, ai ba ni za ka yi wa Allah ya isa ba, sai ka yi wa Naito. Kai ma ka yi arziki ba a ba ka kashi ba. Ni ina kasuwa wurin fawata, ban san hawa ba ban san sauka ba, sai na ga Dogari ya zo ya kama ni zuwa gidan Sarki, aka tambaye ni, na faɗi gaskiya. Aka yi tsammanin ƙarya na ke, aka yi ta ba ni kashi kamar kurar roƙo. Wallahi don gudun kada a lahanta ni a banza ne, na ce kai. Ban san ma sa'ad da sunanka ya faɗo mini a baka ba. Kada ka zarge ni, duk sai mu zargi Naito. Ko ranar kiyama kada Allah ya haɗa mu da kai, Naito !"

Naito ya ce, "Allah Sarki ! Da ma an ce zomo ba ya fushi da makashinsa sai maratayinsa. Ka san Allah, Inja ? Wallahi ba a cikin hankalina na ce na ba ka ba, wuya na gani tsirararta. Na ce yadda Amne ya rataya mini ba da na ji na gani ba, ni ma in rataya wa mai tsautsayi. Sai na ji sunanka ya faɗo mini a rai, na faɗi. Duk wannan wahalar ba wanda ya jawo ta sai Amne. Da alfarmar Annabi Muhammadu, Allah ya fitar mana da alhakimmu daga wuyansa, ba mu yar da ba duniya da lahira."

Amne ya dube su, hawaye suka zubo masa, ya ce, "Kaito !

Da kun san farkon wannan, da ba ku rataya bisa wuyana ba haka. Jiya da dare, kamar abin tsautsayi, sai na yi alwala na fito masallacin ƙofar gida in yi ƙiyamul laili. Da na gama na fito, sai na ji kamar daga bisa an ce, 'Tsaya !' Na waiwaya, sai na hangi mutane biyu, na yi tsammani ko aljannu ne, in kuwa ba aljannu ba, lalle ɓarayi ne ko mahaukata. Saboda haka na ƙi tsayawa, sai na ƙara sauri. Da suka ga haka, sai suka sheƙo suka taso mini. Ni kuma da na waiwaya na gan su biye da ni, sai na aza. Kafin in shige gida, guda ya tarad da ni, ya yi wuf ya cafe mini wuya, ya ce ina zoben da na ɗauka a masallaci yanzu? Na yi nan tarai-tarai, na yi nan tarai-tarai, duk gabana na faɗuwa, na ce wallahi ban ɗauki zoben ba. Suka ce ƙarya na ke yi, na ɗauka. Da suka ga na tsaya dai a kan ban ɗauka ba, sai suka ƙyale ni suka wuce.

"Ko da gari ya waye sai ga Dogari ya zo ya kama ni, ya tafi da ni fada. Ashe mutanen da suka kama ni jiya Sarki ne da Waziri. Suka tambaye ni labarin zobe, na gaya musu gaskiya ban gani ba. Aka sa dogarawa su tuhunce ni. Ka san tuhuma in ta tsananta ta kan sa yin ƙarya. Da na sha wuya na ce na ba ka, don a ƙyale ni in huta. Amma gaskiya, wallahi ni ban san labarin zoben ba. Masifa dai ce ta faɗa mana, sai ko mu dangana. Wata shari'ar sai gobe ga Allah."

Ashiru ya ce, "Ni dai gobe, tun ba a taɓa lafiyar jikina ba, zan ce na ba wani. In dai an ce da haka za a gane inda zoben nan ya shiga, lalle duk sai an ɗaure mutanen garin nan."

Inja ya ce, "Tun da ya ke abin nan da tsakad dare ya auku, da za a duba masallacin nan a hankali, in ta kai ma ta a buɗe ne, a buɗe, a bi duk inda ramin ɓera ya ke a cikin masallacin a tone, a kan hankali lalle a gane shi, don dai ba wanda ya shiga sai fa kai, Amne."

Amne ya ce, "Hakika gaskiyarka, Inja, bari ta ɓeraye ma, har gafiyoyi akwai cikin masallacin nan."

Naito ya ce, "Kana ma gafiya, wadda ta ke kama akalar raƙumi ta ja shi ta kai raminta, balle zobe? Ƙetar Sarkin nan ce dai, in ta motsa, ba wanda zai sa masa baki. Ga shi Musulmi, amma zuciyarsa kamar ta kafiri don rashin imani."

Ashiru ya ce, "Ya je ya yi. Ai duniya ce, ga shi nan ga ta, kowa ta aura yau, gobe ka ji ta rabu da shi. Sarkin Tabuka ma ya yi nasa ɗan yayin mun ga iyakarsa, balle wani ɗan ƙwaro."

Amne ya ce, "Duk al'amarin nan ba ruwan Sarki. In ka ga wani sharri ya faru, duk ba wanda ya ƙulla sai Waziri. Kulu Sarkin sharri!"

Saura suka ce, "Af, ai wannan ba sai am faɗi ba. Ga shi kuwa kamar sammace Sarki ya yi, duk abin da ya faɗa masa ba ya tashi." Suka kwana nan caca caca, har gari ya waye, duk bawan nan na cikin akwati yana jinsu.

Da gari ya waye aka buɗe su, suka fito waje su yi shara. Bawan nan ya fito, ya tafi wajen Alƙali, ya kwashe maganan nan duk ya gaya masa. Alƙali ya ce, "Na san a yi haka."

Da aka fito Majalisa, Alƙali ya gaya wa Sarki dabarar da ya yi, da kuma abin da bawansa ya gaya masa duka. Aka kira bawan kuma, ya ƙara gaya wa Sarki baki da baki. Sarki ya sa aka tafi masallacin, don a fara tone ramukan gafiyoyi a duba, kafin a kai ga buɗe rufin. Ana cikin tonawa sai ga zoben yana ƙalli. Aka ɗauka aka kai wa Sarki, aka gaya masa inda aka gan shi. Mutane suka yi mamakin wannan al'amari. Sarki ya aika aka sallami mutanen nan da ke wakafi. Waziri ya ce, "Tun da aka ce sun zazzage mu da dare jiya, lalle ya kamata a yi musu ladabi." Ya sa aka yi musu bulala goma sha biyu biyu, aka sallame su.

Ana kamar shekaranjiya aka sallame su, Bawa ya shigo gari. Bai san abin da a ke yi ba. Ran nan ya fita yana bara da dare, ya ji ana magana cikin wani ɗaki a gidan da ya je bara, sai ya laɓe yana saurare. Sai ya ji waɗansu suna cewa yau da tsakad dare za su taryi Sarki da Wazirinsa a kasuwa

su kashe su, tun da suka ci zarafinsu ba da alhakinsu ba. Ashe Amne ne da Naito da Inja su ke shawarwarinsu. Da Bawa ya ji haka sai ya sulale, bai yi bara nan gidan ba, balle a ji shi. Ya sake wani gida.

Da ya gama ya koma masaukinsa, yana juyayin wannan magana. Ya ce a ransa, "Yau fa ga ƙoshi ga kwanan yunwa. Yanzu yadda Sarkin nan ya yi mini alheri, in na bari aka kashe shi bayan kuwa na ji, lalle na ci amanarsa. Ko da ya ke ba rabuwar arziki muka yi ba, na sani wannan makircin mahassada ne. Yanzu ba abin da ya fi sai in yi kasada, in tari aradu don faɗin kai. In Allah ya nufa in taimaki Sarkin nan, yadda ya taimake ni sa'ad da dukan mutane har da iyayena da suka haife ni kowa na guduna, in kuwa na mutu, na gode Allah da ya sa na mutu bisa kan ƙoƙarin taimakon masoyina."

Saboda haka ya tafi wajen wani abokin tafiyarsa, ya rarrashe shi ya ba shi aron wani takobi babarbara Hindu, ya kai ɗakinsa ya ajiye. Tun dare bai yi tsaka ba, sai ya rataya takobinsa ya nufi kasuwa, ya sami wani wuri ya laɓe. Yana nan laɓe, sai ya ji gunagunin su Inja tafe. Da suka zo, suka sami wata rumfa kusa da inda ya ke ɓoye, su kuma suka maƙe. Can talatainin dare sai ga Sarki da Waziri sun biyo ta nan, suna yawon da suka saba. Da ganinsu sai su Inja suka fito, suka far musu da bugu, suka kama Sarki suka fyaɗa da ƙasa. Da ma shi kaɗai ne su ke shakka. Amne da Inja suka haye ruwan cikin. Naito kuma ya yi ƙoli-ƙoli da Waziri, ya nana da ƙasa, ya dubi ƙaton cikin nan nasa ya haye. Suka cika bakunan Sarakunan nan da rairayi, don kada su yi ihu a ji. Suka zaro wuƙa, suka gaya musu su ne Sarki ya sa aka ba kashi ba da alhakinsu ba, saboda haka za su yanka su yanzu, su sha fansar kashin da aka ba su.

Duk abin nan Bawa na nan na ƙulle-ƙullen ko ya kasada ne ya fito, ko ya rufa wa kansa asiri ya gudu. Amma da ya ga sun cire wuƙa za su darza ga wuyan Sarki, sai ya yi ta maza ya laɓoɓo, kafin su ankara ya fille kan Amne da Inja da ke bisan Sarki. Naito ya zabura zai ruga, Bawa ya bi



shi ya ɗauke kansa. Da Sarki da Waziri za su ruga, suna tsammanin kansu ne zai koma, sai Bawa ya ce su tsaya. Suka tsaya, ya matso gabansu, ya faɗi ya yi gaisuwa. Jikinsu na rawa kar kar kar. Sarki ya tambaye shi sunansa da unguwarsu, da kuma yaya ya gane su ne, har ya taimake su haka, ya tsamad da su daga halaka. Bawa ya faɗa wa Sarki sunansa, ya kuma ce shi baƙo ne, jiya ya zo nan garin, yana yawon dandi ne.

Sarki ya ce, "To, kai da ka ke baƙo, yaya ka san mu jiya-jiya da zuwanka? Yaya kuma ka san wannan abu zai auku haka, da ka shiryo ka zo nan?"

Bawa ya bayyana musu duk vadda Allah ya nufa ya yi satar jin abin da mutanen nan ke ƙullawa, da ya tafi bara. Sarki da Wazirinsa suka rungume shi don murna. Suka rasa abin da za su ce bisa ga wannan al'amari na Ubangiji, sai su duka biyu suka yi ta hawaye. Sarki ya tambaye shi unguwar da ya sauka. Bawa ya ja su har ɗakin da ya ke, ya nuna musu. Sarki ya ce, "Yanzu da ya ke dare ne, ba wani abin da za mu yi maka na alheri, sai dai ka raka mu

gida. Da safe kuwa ka zo fada, mu gaya wa mutane yadda al'amarin nan ya auku."

Bawa ya durƙusa, ya ce, "To, Allah ya ba ka nasara, na gode." Sarki kuma ya zare zoben nan nasa na zinariya ya ba Bawa, ya ce ya ajiye wurinsa, don shi zai zama shaidarsa gobe. Bawa ya karɓa ya riƙe. Suka isa gidan Sarki, Sarki ya shige, ya kuma sa Waziri gaba zai kai shi gidansa. Suna cikin tafiya, sai kare ya fito daga wani gida ƙarja ƙarja ƙarja. Ko Waziri na tsammani su Inja ne suka farfaɗo suka biyo shi, ko da ya daƙe ƙeya sai ya aza da gudu, kare kuma ya tsorata ya bi shi, banza ta kori wofi. Bawa ya bi shi, yana ta kira yana gaya masa kare ne. Af, duk a banza ! Da faɗawarsa zaure sai ya rufe gagab, ko na bar ka lafiya Bawa bai sami ce masa ba. Ya kama hanyarsa, ya komo masaukinsa.

Da gari ya waye aka ga waɗannan mutane uku matattu, sai jama'a suka yi ta mamaki, ana tsammani ɓarayi ne suka kashe su. 'Yan'uwansu suka yi ta kuka. Masu unguwar suka je suka gaya wa Sarki. Sarki ya ce a yi yekuwa duk manyan gari su taru a ƙofar fada da walaha. Walaha na yi, duk aka hallara, Sarki ya aika aka kira yaron nan. Da ya zo, ya zauna gefe guda. Sarki ya gaya wa mutane yadda Amne ya taka sawun ɓarawo sa'ad da Sarki ya yad da zobensa a masallaci, ya ce wannan zato shi ya sa ya tuhumce shi. Shi kuma shi ya jawo a tuhumci Naito, Naito ya sa a tuhumci Inja, Inja ya sa tuhumar Ashiru. Sarki ya dubi mutane, ya ce, "To, cikin wannan ina da laifi ? Ai ko shari'a ta halatta a yi tuhuma."

Mutane suka ce, "I, Allah ya ja zamaninka, a wannan ka yi gaskiya. Amma me ya sa aka yi musu bulala ? Ko kuwa wannan na mulki ne ?"

Sarki ya ce, "A'a, ku tambayi Waziri. Na rantse har da Allah wannan ba ruwana."

Wani ja'irin ɗan tsoho ya ce, "In abin ya zama na Waziri ne, mu ci gaba da maganarmu. Wannan littafi guda gare

mu, labarinsa ba mu sami iznin buɗa ko shafi ba tukuna, da yanzu tasa ta gama."

Sarki ya ce, "Daga wannan abin da na gaya muku kuwa, iyakar sanina ke nan na labarinsu. Sai ku tambayi wannan baƙon, shi ya san sauran."

Aka tambayi Bawa, ya kwashe labarin yadda ya yiwo satar jin nufinsu jiya da dare, da yadda ya sami aron takobi ya tafi kasuwa ya maƙe. Ya gaya musu shi ma bai san wane ne Sarkin ba, wane ne Wazirin, sai da ya ga waɗanda aka ka da.

Sarki ya ce, "Kada ka ji kunyar kome. Gaya musu duk yadda aka yi." Bawa ya tsince labari kaf, ya faɗa wa jama'a ba abin da ya rage.

Mutane suka yi salati gaba ɗaya, suka riƙe baki suna mamaki. Sai suka koma yi wa Sarki barka. Waziri kuwa ashe da ma mutanen gari suna cike da shi. Ko da ya ke yana zaune nan kusa da Sarki, ba wanda ya ce masa ci kanka.

Sarki ya dubi mutane, ya ce, "Jama'a, akwai wata magana?" Suka yi shiru. Ya sake dubansu, ya ce, "Akwai wata magana?" Suka yi shiru.

Sai Waziri ya ce, "Sarki na yi muku magana, kun yi damo, ba ku cewa i, ko ku ce a'a, kowa sai ya riƙa ta da ɗan gemunsa sai ka ce na bunsuru?"

Sai ja'irin tsohon nan ya ce, "Kai Waziri, Sarki na magana da mu da lalama, kai ɗan tsuguninka za ka ce za ka zage mu? Da ba mu isa zuwa nan mu yi magana a ji ba, a kira mu? Kul da tsalma baki cikin maganar da Sarki bai biɗe ka da ita ba. Masallacin kura kare ba ya leƙawa. Don ka rigaya ka shanye Sarki, ba ya iya cewa kome in kana nan, mu ka shanye mu ne?" Suka tashi nan da faɗa da za su motsa rayuka, Sarki ya hana.

Abin da ya sa ɗan tsohon nan ba ya ganin girman Waziri don shi ne ya yi makircin da ya sa Sarki ya kashe masa uba tun yana ƙarami. Ban da ma haka, Waziri ba ya ganin kan kowa da gashi duk garin, ko Sarkin ba ya raga ma. Ga

shi ya kawo wa Sarki iya wuya, ya zama masa ƙashin bakin tulu, ka ƙi shiga ka ƙi fita. Ga shi kuma Sarki na tsoronsa kamar wuta da shiɓa.

Sarki ya dubi jama'a, ya ce, "Na tambaye ku ne akwai magana, ban tambaye ku faɗa ba."

Limamin garin ya ce, "Magana dai akwai ta."

Sarki ya ce, "Wace magana gare ku?"

Liman ya ce, "Maganarmu dai mu ba mu son Waziri, ba ko don kome ba sai don halinsa. Mu duka manyan garin nan ya mai da mu da ƙasa duk ɗaya ne. Yadda ba ya shakkar taka ƙasa, haka ba ya shakkar taka mu. A ko yi zaman duniya haka? Ai yanzu ko ina muka zauna, mun isa a raga mana waɗansu al'amura."

Mutane suka amsa gaba ɗaya, "Gaskiya ne, Liman. Ko dai yau a fid da shi, ko kuwa duk mu kwashe kayammu mu bar garin. Duniyan nan dai ta Assamadu da faɗi da alwasa. Tun da muka rigaya muka furta wannan magana, ai ka san ba mu ga gindin zama ba."

Waziri ya gyara zama. Sarki ya dubi jama'a ya dubi Waziri, ya yi shiru. Ya ce, "Na ji maganarku. Amma in na fid da Waziri, wa ku ke so in sa?"

Alƙalin Kasuwa ya ce, "Allah ya ba ka nasara, ai mu ko yaron nan Bawa ka naɗa, ma bi shi."

Liman ya dubi Alƙalin Kasuwa, ya ce, "Ai cikin wannan al'amari ba a ce wa yaron nan ko, shi Allah ya ba, ba wani ba. Shi kuwa za a naɗa, ko ɗan Sarkin Ɓarayi ne. In kuma cikin taron nan da mai jayayya da hukuncin Allah, mu ji."

Mutane suka ce, "Ai! Ai ba wani ba wata, shi za a ba." Waziri kuwa yau ya kwashe 'yan kayansa, ya san inda ya nufa. In yana numfashi cikin ƙasan nan, tsugune ba ta ƙare ba ke nan, an sai da kare an sai biri."

Nan take Sarki ya fid da Waziri. Da ma 'za ni ce' ta iske 'mu je mu.' Aka naɗa Bawa Waziri. Waziri ya tafi gidansa, ya kwashe 'yan tarkacensa, da iyalinsa waɗanda suka iya binsa, ya zaɓi ƙofar da ya ke so. Dogarawa suka

yi macinsa. Bayan kwana uku suka ƙetare da shi ƙasa. Ka ji iyakar abin da ya faru ga Waziri. Da ma wanda ke nufin sharri ga jama'a haka Allah ke saka masa.

Al'amarin Waziri Bawa kuwa, sai aka yi ta shagalin sarauta, maroƙa da mawaƙa da makaɗa aka yi ta shagali. Makaɗa sai waƙa su ke yi, suna cewa :

"Waziri fari, gwarzon Liman,
  Na Sarki Zaki mai ƙarfi.
Hassadarka kawai, kushenka kawai,
  A so ka muhimmi, shi ya fi.
Babɓan bajimi zaɓen Allah,
  Maƙiya su sakam ma ko sun ƙi.
Kilmau, dannau, ɗibgau namiji!
  Ɓoye, yaro, ga mai ƙarfi!
An raba mu da shaiɗanin shafi,
  Barkammu da baiwar Rabbani.
Duba fa gabas yab ba baya,
  Kome ka so da ɓatacce sai ya yi.
Ku faɗa wa na yamma su san da sani,
  Kar su yarda da korarren muzi.
Duk mai nukurarka ya je ya mutu,
  Allah ya nufa ai sai ka ci.
Ya Rabbi, ka dawwami Sarkimmu,
  Waziri ya zauna har Mahdi!"

Bayan an yi wata guda an natsa, Waziri Bawa ya aika da ubansa da uwarsa suka zo. Da suka zo suka ga ashe bai mutu ba, suka yi ta murna kamar su zuba ruwa ƙasa su sha. Uban har ya manta da shi, uwar ce kaɗai ba ta manta da shi ba. Rabuwarsu da shi yau shekara bakwai ke nan da wata biyu, har da sun fid da rai gare shi. Duniya ta komo musu sabuwa, suka yi ta cin abinsu.

Da Sarki da mutanen gari kamar su ɗauki Waziri Bawa su haɗiye, don son da su ke yi masa, dare kaɗai ke raba su

da Sarki. Duk da daulan nan da ya samu bai manta da Ayyana Sarkin Bokaye ba, da Uwani, tsohuwan nan da ta ba shi takalma, ta ce ya nemi gidan Ayyana. Ya aika duk suka komo gari, ya yi musu gidaje, ya riƙa wadatad da su da dukan abin da su ke so. Suka zama mataimaka kuma ga al'amarinsa na yanzu. Tun sa'ad da ya hau gadon Wazir-taka, ya yi sadaka da zakaran da Ayyana ya ce. Abokin tafiyarsa kuma, da ya ba shi aron takobi daren nan, bai manta da shi ba. Har dogarin da ya fara kai shi ga Sarki a nan gari, sa'ad da ya zo yara suka dame shi, sai da ya sa aka naɗa shi Sarkin Dogarai, da na da ya mutu.

Da Waziri da iyayensa in sun kaɗaice, ya fara ba su labarin wuyar da ya sha, sa'ad da ya zo a cikin siffar mai ƙusumbi suka kore shi, sai su fashe da kuka.

Ran nan suna zance da Sarki, sai ya ce wa Waziri, "Wallahi ina mamakin yadda ka sai da ranka, ka kuɓutad da mu, ba da wani dalili ba."

Waziri ya ce, "Gaya maka ne ban yi ba, akwai fa dalili. In ka tuna wani mai ƙusumbi da ya zo nan ka yi masa alheri kwanan baya, wanda Waziri ya ƙallafa wa sata har ya sa aka kore shi, ai ni ne." Ya kwashe labarinsa duk, tun daga rabuwarsu da uwarsa har ya zuwa samun sarautan nan. Ya ce, "Saboda alherin nan da ka yi mini, shi ya sa na ƙara himmatuwa ga taimakonka. Ka san an ce dalilin kaza ƙadangare kan sha ruwan kasko. Dalilinka ya sa na taimaki Waziri."

Da Sarki ya ji haka, sai ya riƙe baki don mamaki, ya yi shiru, har hawaye suna zubo masa don tausayi. Da Waziri ya ga hankalinsa ya tashi, sai ya taɓo shi da maganar dariya, ya ce, "Ka ga ran da ka ce a kore ni, da na runtuma da gudu da safen nan ban zame ba sai da magariba." Sai Sarki ya bushe da dariya, hankalinsa ya komo.

Kullum ran da Waziri ya ga Sarki na nishaɗi sai ya ce masa, "Allah ya ja zamaninka, yau da dare na ce ko sai mu shiga gari yawo ?"

Sai Sarki ya ce, "Ka fara irin takale-takalenka ba, Waziri? Ai ni yanzu da fita da dare, ko fitsari!"

Da Fasih ya ji ƙarshen wannan labari, sai ya fashe da dariya.

Waziri ya ce, "To, kafin gobe kai kuma ka yi ƙoƙari ka ƙaga wani labari ka gaya mini, in ga irin hikimarka."

Fasih ya ce. "To." Ya durƙusa ya tafi.

YAU da Fasih ya shiga sai Waziri ya ce masa. "Ka tuna da wani labari da za ka gaya mini yau, in ji ko kana da alamar gadona?" Fasih bai tsaya tunanin wani abu ba, sai ya faɗa labari, "Sarki yana shiri zai tashi, sai ga Waziri—."



Waziri aku ya kwaɓe shi, ya ce, "Wane irin labari ne haka ba farko. Wane Sarki? A wace ƙasa?"

Fasih ya ce, "Da ma ni abin da ya dame ni ke nan. Tun jiya da ka ce in nemi labarin da zam ba ka, na kasa zaune na kasa tsaye, in kai gwauro in kai mari. Da almuru ina yawo, sai na biyo ta gidan Sarkin alaro, na ji wani lebura na ba su labarin. Na tarar sun fara, saboda haka ni daga nan kaɗai na ji. Ban ji sunan ƙasar ba, amma na ji sunan Sarkin Jatau, wani gawurtaccen Sarkin Arna ne."

Waziri ya ce, "To, shi ke nan, sai ka sa wa labarin suna hakanan."

Wata rana da azahar Sarki Jatau yana shiri zai tashi ya tafi wani wuri, sai ga Wazirinsa ya taso da shari'o'in da ya hukunta a makon nan. Ko da Waziri ya nuna masa, duk sai ransa ya ɓaci, ya ga za a tsai da shi. Sai ya dubi Waziri, ya ce ya karanta. Waziri ya kama karatu. In ya tashi tsayawa ya bayyana masa wani abu da aka yi, sai ya ce ya ci gaba, duk ya fahinta. Alhali kuwa bai fahinta da kome ba, hankalinsa ma na can wani wuri.

Da Waziri ya karanta zii, sai Sarki ya ce, "Buga hatimi. Na ji, na yarda." Waziri ya buga hatimi, ya kama wata takardar da karantawa. Sarki sai cewa ya ke a buga hatimi. Wata ma tun ba a ko ƙare karantawa ba ya ke cewa a buga.

Can Waziri ya ce, "Mun gama." Ya naɗe takardu ya sa aljihu, ya ɗauki hatimin Sarki zai kai Majalisa ya ajiye, sai Sarki ya ce, "Ga wata takardar. Rubuta, na ba da izni a kashe wani. Amma ka bar fili inda za a rubuta sunan ko wane ne. In ka rubuta, ka buga mata hatimi, bayan ka gama ka ba ni in sa hannu. Ni zan rubuta sunan ko wane ne da kaina."

Waziri ya dubi Sarki a tsorace, ya ce yana ƙwata, "Za a—za a—za a kashe wani ?"

Sarki ya ce, "To, me ya sha ma kai, ko kana da ikon ka hana ni abin da na sa kaina ne? Ni ne Sarki, kai ko Wazirina. Ka tsaya matsayinka, kada ka tasam ma wuce inda girmanka bai kai ba."

Waziri ya ce, "Haske ya dawwami mulkinka, na tuba." Ya ɗauki takarda, ya rubuta yadda Sarki ya ce, ya buga hatimin Sarki, ya ba shi, shi kuma ya sa hannu. Bayan ya sa hannu, ya ɗauke ta ya sa a aljihu, ya ce, "To, bisa kan mai tsautsayi !"

Waziri ya ce, "Hasken wata ya ba Sarki nasara."

Da ma Sarkin wani ja'irin fasiƙi ne, kowa ya san shi a kan haka. Ba ya ko jin kunya. Saboda haka bayan da Waziri ya buga hatimi ga takardar ya ba shi, sai ya dube shi ba kunya ba tsoro, ya ce, "Wata ce ta ce in yi mata wannan alkawari. Ka san kuwa bai kamata ba kamata ya saɓa alkawari."

Waziri ya ce, "A, wannan ai ko kusa ba ya yiwuwa. Don ka ƙashe mutum ɗaya cikin dubu, wani abu zai faru ?"

Sarki ya ce, "To, ka gani fa. Zan kai mata wannan takarda, duk wanda ta so ta rubuta sunansa in kashe shi. Ka san an ce, 'Sa'ar Sarki ta fi fatauci, ta ko fi a duƙa gona noma.' Rubuta wannan karin magana cikin littafin da ka ke tsara hikimomina. Ka kuma rubuta karin maganar da na yi jiya, ko ka manta da wannan ?"
Waziri ya ce, "Wata ya haskaki kabarinka, na rubuta."

Sarki ya ce, "To, karanta mu ji, in ka rubuta daidai.'
Waziri ya buɗa littafi, ya ce, "Sarki gwangwala, a hau ka a zame, ka hau mutum ka zauna daidai."

Sarki ya yi murmushi, ya gyara rawaninsa, ya ce, "Ka ko rubuta daidai. Na kan so ka don rashin mantuwa." Ya tashi, ya nufi zuwa lambunsa na bayan gida.

To, abin da Sarkin nan ke ɗokin tashi zuwa lambu, yana son ya tafi shige ne gidan Aboki ɗan Wazirin garin. Saboda yana son matar, shi ya sa har ya yi ƙoƙarin ya gina wani ƙaton gida cikin lambun nan, ya ce Aboki ya koma can duk da iyalinsa sa'ad da ya so shan iska. Ya ce wai ya ba shi wannan gidan kyauta, don jaruntakar da ya yi wajen wani yaƙi da suka je. Mutane na ganin Sarki ya yi alheri, ba su san hakikanin dalilin kyautar ba. Saboda abin da matan nan ta Aboki ke samu wurin Sarki, shi ya sa har ba ta ƙaunar mijinta. Don haka suka ƙulla da Sarki ya sa a rubuta umurnin a kashe shi, ya buga hatiminsa ya kai mata, ita kuma da ya ke ta iya rubutu ta rubuta sunan mijin a ciki, a ba dogarawa

su kashe shi kowa ya huta, ita kuma ta samu ta sake. Ka ga Waziri bai sani ba, har ya rubuta takardar ya buga hatimin Sarki duk da hannunsa. Amma fa Sarki ya san Aboki matar za ta sa a takardar, don a kashe shi su huta. Abin da ya sa shi bai rubuta ba, don bai iya rubutu ba, ba damar kuwa ya sa Waziri ya rubuta, don ɗansa ne. Ya sa wani kuwa, in abin ya tonu a zarge shi, a mai da shi azzalumi, don kwanakin nan ya gina masa gida mutane na sa albarka.



To, ko da Sarki ya leƙo kai daga fada za shi lambu, sai tufafinsa suka yi ta ɗaukar ido ƙal ƙal ƙal, don yana sanye da rigar haɗalashi ne, da wandon haɗaya, da wata hula tasa ɗa aka yi da kumfan azurfa. Da hango shi mutane sai faɗuwa su ke yi, suna cewa, "Hasken wata ya kewayi mulkinka!" Dogarawa ko wanne sai sarawa ya ke yi, yana cewa, "Wata ya haskaki mai duniya!"

Tsammani ya ke ba mutane kaɗai tufafin nan nasa ke wangale su ba, har da rana da wata da itatuwa da hururruka. In ya ji tsuntsaye na kuka, ko ya ga iska na kaɗa itatuwa da ganyaye suna duƙawa, sai ya ɗauka a ransa shi su ke gayar wa. Saboda haka ya ke cewa a ransa, "Lalle ne da mutane ke ce mini Sarkin duniya, ba ƙarya su ke ba. Bar ta mutane ma har dabbobi da itatuwa ni ke da iko da su. Ji yadda ƙasa ke darewa in na taka. Dubi rana da kanta yadda ta yi sanyi don in ji daɗin tafiya. Aradu, da mutane na da ikon jin maganar tsire-tsire da ta dabbobi, a irin girman mulkin nan nawa da kwarjinin da na fito da shi yau, da sun ji itatuwa da hururruka da kansu na yi mini 'Kurururu!' rana a sama na yi mini 'Tubarkalla!, ƙasa ma na faɗi 'In dare 'In dare!, tsuntsaye na cewa, 'In kin dare, Sarkin duniya ya taka me ?"

Mutane kuwa suka yi tsaye, sai mamaki su ke yi na abin

ɗa ya sa Sarki sauri haka ya tasam ma lambu, ga shi kuma ya hana kowa ya bi shi.

Da Sarki ya shige lambu, sai ya sa wani dogari ya tsare bakin ƙofa kada kowa ya shiga, ko da Waziri ne ya tsaya a waje sai ya fito. Dogari ya buga ƙafa, ya sara, ya ce, "An gama, babba mai duniya." Sarki ya shige lambu.

Da shigewarsa, sai Waziri ya dubi ɗansa Aboki da ke zaune nan fada yana rubutu. Sarki ya ba shi wani littafi na shari'a ya juye kafin ya dawo. Da ya dube shi ya ce,

"Ba ka sani ba, akwai fa wata takarda na nan aljihun Sarki, ya sa na rubuta zai sa a kashe wani, har na buga mata hatiminsa. Amma bai sa na rubuta sunan wanda za a kashe shi ba, balle in sani."

Da Aboki ya ji haka, sai tsoro ya kama shi kada jifar ta faɗa bisa kansa. Ya san Sarki na neman matarsa, don haka ba su jiyayya sosai. Mutane ne ba su san abin da a ke ciki ba. Saboda haka ya watsad da rubutu, ya bi Sarki daga baya. Ya isa ƙofar lambu, ya ce wa Dogarin da ke gadi, "Ba ni wuri in wuce."

Dogari ya dube shi, ya girgiza kai, ya ce, "A, yallaɓai ai ba ni da iko. Sarki ya ce nan ko Waziri ya zo kada im bari ya shige."

Aboki ya ce, "Ba ka san gidana ba ne ciki? Yaya za a hana mutum shiga gidansa?"

Dogari ya girgiza kai, ya ce, "A, to, yallaɓai, tun da Sarki ya ba da umurni a hana, ai ka san ba ni da ikon barinka. In na kuskura Sarki ya komo ya ga na yi wannan aiki, kafin da safe tawa kuma ai sai labari."

Aboki ya harare shi, ya ce, "Mutumin banza, sauna! Sarki ba zai kashe ka ba sai ya dawo, ni ko in ka ƙi yarda yanzu zan gama maka aiki, in shiga ko ba girma."

Dogari ya ga ba shi da mafita, ya kuma san Aboki kan zuciya, sai ya buɗe masa ƙofa ya shige. Aboki ya laɓaɓa ya bi Sarki daga baya, har ya ga ya isa ƙofar gidan da ya ba shi a lambu. Da isarsa, ya jawo wani usur daga aljihun

rigarsa ya busa firit firit firit. Sai matar Aboki ta fito ƙofar zaure, fuskarta sai ƙalli ta ke, sai ka ce wata ɗan daren goma sha biyu. Da ganinta, tsohon banza ya kashe murya ya ce, "Murjanatu !"



Ta ce, "Na'am, wata ya ɗaukaki mulkinka. Yau ko ka so ka makara."

Sarki ya ce, "Waziri ne ya tsai da ni da surutan wofi. Na ba Aboki wani rubutu mai yawa na hukunce-hukuncen da aka yi cikin watan nan, na ce kada ya tashi sai ya gama. Kin ga yanzu hankalimmu kwance, ba abin da za mu ji tsoro. Im ma kin ga dama, daga wannan fitarsa ba ya sake komowa, don ga takarda na sa uban ya rubuta, har na sa ya buga hatimina na sa hannu. Yanzu ba abin da ya rage sai a rubuta sunansa, in aika wa Sarkin Dogarai da takardar."

Murjanatu ta ce, "Ka ga rashin sani, wanda mutane ke cewa ya fi dare duhu. Waziri ne ko ya rubuta, har ya buga hatimin da hannunsa ?"

Sarki ya ce, "To, yaya ya iya da ransa ? Tun da na ce a yi, ai dole a yi, in na ce a bari kuma, a bari. Me kika mai da ni ne ? Itatutwa da ƙasa kanta sun bi ni, balle wani."

Aboki na maƙe na ji, sai ya ce a ransa, "Mhm ! Dubi yadda baba zai halaka ni da hannunsa, bai sani ba."

Murjanatu ta ce, "Rana da wata su ba ka nasara, dakata mini nan zaure, kafin in shiga gida in kwashe tuwon da na ke tuƙi, in kaɗa miya, in yi wanka, in shiryo, sa'an nan im fito."

Sarki ya ce, "A,a, a ! Ai ko lalle za ki tsai da ni ƙwarai, sai dai ki kama jiki. Da zaman banza, bari dai ni kuma in tafi tafkin can da a ke ban ruwa, in ɗan warwatsa, ko na

ji sanyi. "Yau gumi ya faye yawa". Sai ya tashi ya tafi bakin tafkin, ya tuɓe kayan nan da ke jikinsa sarai, ya ajiye. Aboki kuwa na nan kusa, ya maƙe cikin itatuwan lambu yana kallonsa. Sarki ya duba gabas, ya duba yamma, bai ga kowa ba, sai ya faɗa ruwa ya yi ta wanka, bai koma ta kan kayansa da ya ajiye a gefen tafki ba.



Da ya ga rana ta yi sanyi, ya hakikanta lalle Murjanatu yanzu ta gama abubuwan da ta ce, sai ya fito daga tafki yana sauri, ya nufi wajen da ya ajiye tufafinsa, bai ga ni ba, yana tsammani ya manta da wurin ne. Saboda haka ya yi nan tarai-tarai, ya yi nan tarai-tarai, tutafi suka ce ɗaukammu inda ka ajiye. Sai zuciyarsa ta fara ɗar ɗar ɗar ɗar yana makyarkyata. Ya tsaya zugudum yana tafa hannu, ya ce, "Ina tufafina? Wa ya sace su? Lalle dai ba wani mahaluki ba ne, don ni kaɗai na shigo. Wa ma zai yi ƙuru don tsananin son halaka ya biyo, tun da na ce ko Wazirina ya tsaya waje sai na fito? Ga shi ma har na ajiye Dogari ya tsare, ai ka san ba wanda zai bari ya shigo, tun da na ce ko Wazirina a hana shi."

Sai ya cika, ya dubi ƙasa da fushi, ya ce, "Na tabbata ba mutum ba ne ya ɗauke mini kayana. To, ke ƙasa, shiga hankalinki! In ke kika haɗiye mini tufafi, ki amayo mini abina tun ina dariya. In kin ƙi kuwa, in sa a sassare itatutwa da hakukuwa da ke bisanki duka, in sa a cike tafukka da ƙoramu da ke cikin duniya duka, don kin san ina da iko in yi haka, im mai da ke hamada ko da girma ko ba girma! Cikin tsakiyar bazaran nan kuwa, kul kika bari na yi miki

wannan tonon asiri, rana ta same ki da kuɗa, kya san ba ƙarya ba ne a ke cewa ni ne Sarkin duniya duka !" Ya yi tsalle, ya buga ƙafarsa a ƙasa, ya cira ya sake bugawa amma a wofi.

Yana nan, ya kai gwauro ya kai mari, sai surutu ya ke yi a banza, har yamma ta yi. Rana ta faɗi, wata ya fito. Da Sarki ya ga wuri ya yi duhu, sai ya ɗaga kai ya dubi wata, ya yi tsalle, ya nuna shi da hannu, ya ce, "Kara haske mana ! Ana son ka yi haske fiye da na rana, ko na ga tufafina, ka tsaya kana wani abu dusu-dusu haka. Ka san da sani, in ka ƙi fid da haskenka duka, har ya fi na rana, na rantse da girmana, na sa a fasa gunkin da muka gina, in hana mutane bauta maka, mu koma mu riƙa bauta wa rana ko taurari !"

Wata bai san abin da a ke yi ba. Maimakon ma ya ƙara haske, sai waɗansu gizagizai suka taso suka rufe shi. Duk abin ya taru ya ƙara lalacewa. Sarki na nan yana shawarar abin da zai ce in ya koma gidan Aboki neman aron riga, don ya san lalle yanzu ya zo, sai ruwa kuma ya goce kamar da ƙwarya. Bai tsaya gama shawara ba, sai ya ruga tuɓur-tuɓur, har ƙofar zauren Aboki. Sai ya tarar ba kowa gidan, ga ƙofofi duka a kulle. Sarki ya yi kira, ya yi kira. Shiru. Ya kewaya ko ya sami hanyar haurawa. Babu. Ko zauren ƙofar gidan ma, da ya kamata ya samu ya fake ruwa ciki, an kulle. Abin ya ƙara ba shi mamaki da ya ga ta waje aka kulle zauren, ba ta ciki ba, balle ya yi tsammani suna ciki, barci su ke yi.

Da ya ga abin dai ya wuce a ji kunyarsa, sai ya riya ya koma gidansa hakanan, ya sake tufafi. Ya ga in ya tasam ma gida haihuwar uwarsa haka, iyalinsa da bayinsa suka gan shi haka, lalle ya yi abin faɗi har ga na baya.

Yana nan yana saƙe-saƙe, sai ya tuna da wata dabara, ya ce, "In dai na samu kai gida, har na sake tufafina, sa'an nan duk waɗanda na ga sun gan ni a tsiraice haka sai in sa a tsire su gobe da safe, don kada su ba da labari."

Yana cikin wannan hali, bai sani ba ashe har asuba ta yi, sai ya tashi da sauri ya fita daga lambu, ya nufi gidansa, ya shiga ta ƙofar bai. Allah ko ya ba shi sa'a, ba wanda ya fito sa'an nan, balle a gan shi, sai wani maroƙi ɗaya kaɗai, wai shi Samu, yana kwance a wani zaure.

Da ganinsa sai Sarki ya ratse ya shiga, ya faɗa shi, ya ce "Ba ni rigarka in sa!" Yana wata busar iska, wai shi Sarki, ya ba da umurni ɗole a bi. Samu ya miƙe firgigi, bai tsaya wata-wata ba sai ya cira sandarsa ya kwantara wa Sarki a ka, ya ce, "Fita ka ba ni wuri! Im ba haka ba kuwa, in yi ta dukanka sai na ji ba ka numfashi. Mutane na barci, ku zo ku dame su! Ai ko mahaukaci ya san kashi."

Da Sarki ya ga gaba da gaba dai ba ya ɗibar kome ga Samu, balle ya taushe shi ya amshe rigar, ya ga kuma in ya tsaya zai tona masa asiri ne a banza, sai ya sulale ya fita. Ya isa ƙofar Majalisarsa, ya tarad da Dogarin da ke gadin wurin na ta sharar barci, sai rago ya ke ja kar kar. Sarki ya sa ƙafa ya shure shi, ya ce, "Tashi"

Dogari ya yi farat ya tashi, ya dubi mutum ƙerere gabansa ba ko bante, sai ya ce, "Waye ye? Me ya shigo da kai nan da dare?"

Sarki ya ce, "Ba ni rigarka in sa, in shiga."

Dogari na tsammani mahaukaci ne sai ya mai da shi abokin wasa. Ya dube shi, ya yi mar gwalo, ya ce, "Me kuma ka ke so im ba ka ban da rigar? Kai da ma ka dangana. Ba gidan mahaukata nan kusa, balle in kai ka, ko abinci a riƙa ba ka. Kwanta nan, sai da safe in kai ka ga yari."

Sarki ya fusata, wai shi Sarki, in ya yi umurni lalle a bi, ya ce "Zancen banza! Ka ba ni rigarka na ce, ka tsaya mini da surutun wofi. Ko kana tsammani ni abokin wasanka ne?"

Dogari ya cira kulki, ya ce, "Af, da na ce ko abin na raha ne, har ina neman taimakonka. Fita waje, in ko ba haka ba yanzu ka kwashe kashinka a hannu!"



Sarki ya dube shi, ya ce, "Ba ka san ni ko wane ne ba ?"

Dogari ya ce, "Ban sani ba." "Ni ƙa ne Sarkinku Jatau."

Dogari ya ce, "A! Kai ne? Wata ya haskaki zamaninka, wawan Sarki! To, in gaya maka gaskiya, ko kai ne Sarkin Haskau, bá Jàtau ba, ka fita ka ba ni wuri, kada in hau ruwan cikin nan naka yanzu! Arzikinka ma don ina jin tausayin motsattsu, da yanzu ka nema a guje."

Da Sarki ya ga in ya fito wa dogarin nan ta ƙofar sarauta ba zai ji daɗi ba, sai ya shiga rarrashinsa yana cewa, "Lalle kana lura da aikinka. Gobe ko ina naɗa ka Madawakin Dogarai, ko kuwa Galadima. Amma saurara, ka ji yadda aka yi har na komo tsirara. Jiya da maraice, da na wuce lambuna, sai na tuɓe tufafin nan nawa na ajiye gefen tafki, na shiga ciki ina wanka, sai wani kafiri ya laɓaɓo ya sace mini tufafina, ya bar ni yadda ka gan ni nan ko bante. Na rantse har da rana da wata da taurari ni ne Sarkinku Jatau."

Da Dogarin nan ya ji haka, sai ya harare shi, ya yi murmushi, ya sa hannu aljihu ya ɗauko babbar battarsa, ya dubi kan Sarki, ya ko yi sabon aski, ya buga ƙwas ƙwas, Sarki na noƙe wuya, ya sa battarsa baki ya ƙulle taba, ya tsartad da yawu, ya ce, "Mhm, mutum ma ya yi maganin barci." Ya dubi Sarki haka yatsine, ya ce, "Hauka dangi dangi ne, im ba sakarcinku ba na mahaukata, ka zo mini timɓir-timɓir da kai haka, ka ce kai ne Sarki ?. Tun rana ba ta faɗi ba, Sarki ya shige gida sa'ad da ya komo daga lambu. Ko kuwa Sarakunan biyu ne, da na mahaukata da na masu lafiya ? Kasuwa ce fadarku, kai ka ƙi zuwa ka shige. Ga Dogaranku nan karnuka, suna gadinku har safe. Ya iza ƙeyar Sarki yana zunguri, har ya fid da shi waje, ya



baŕ shi, ya dawo yana cewa, "In ko ka biyo ni, in na kama dukanka Sarki kaɗai ke raba mu!"

Sarki ya koma gindin garu, ya zauna tik, yana makyarkyata don sanyi, ruwan nan duk ya ƙare bisa kansa, sai ƙulle-ƙulle ya ke na abin da zai yi, yana cewa, "Da na sami sutura na sa, gari na wayewa duk mutanen garin nan sai na kashe su, na ƙauye su komo birni! In shegantaka mutanen garin nan ke ji, ai nan har da ta sayarwa. Ni da ƙasata, dubi yadda bayina ke wulakanta ni. Ashe don Sarki ya tuɓe rigunansa sai a wulakanta shi? Im ba ja'ircin mutane ba, riguna ke mulkinsu, ba ni ba? K! Lalle da ma wannan abin da aka yi mini ƙullalliya ce."

Yana ta wannan surutu, sai ga maroƙin nan Samu ya fito daga zauren da ya ke ya nufi gidan wata mai giya, ya tsaya a bakin zaure yana jira a buɗe gidan ya shiga ya kwankwaɗa kafin mutane su taru. Sarki ya dube shi, ya ce, "Don ƙaunarka da rana da wata da taurari, ka ba ni aron rigarka, in suturta jikina!"

Samu ya dube shi a raine, ya ce, "Kai, garin me ka jinginad da tufafinka? Halama wajen sha? Ba a dai wuce nan. Kai! Ai ko madafa giya in sun fara yi wa mutane tonon asiri haka, lalle suna mugunta. Da ni ne Sarki, in na ji haka duk sai na tsire su."

Sarki ya ce, "Na rantse har da hasken rana da wata haka zan yi! Kai dai ba ni rigarka ka gani, yanzu ma gamu da 'yan karen lalattatu!"

Samu ya harare shi, ya ce, "Me! Za ka kashe su? Kai wane ne?"

Sarki ya ce, "Ai ni ne Sarkin." Samu ya dube shi, ya yi dariya. Sarki ya ce, "Duban ni da kyau, sai ka san ba ƙarya na ke ba."

Samu ya ce, " Ni ko na dube ka da kyau, in ga me? Tun da na ke, ban taɓa yin arba da Sarki ba kusa da kusa. Talaka

da ni, ina na sami wannan iko? Sai dai in hange shi in ya hau ya shige, ƙoƙuwa. Kai dai, tun da ka gama ni da girman wata, ba na hana ka. Ga ta. Amma da gari ya waye ka isa gida, ka tuɓe ka ba ni abina. Ita kaɗai ke gare ni sai fa wannan bana-ba-harka. Daurewa na yi na ba ka, domin ka ambaci wata, ba ni da ikon hana ka."



Ko da Sarki ya sa 'yar rigar nan, duk gari ya waye, mutane kowa ya fito. Ga bayinsa da suka kore shi da asuba yana kallo. Sai ya nufi fada, yana takawa ɗai ɗai, wai shi Sarki da 'yar sace ba wando, ya buga ƙyaure ya ce, "Ina Sarkin Gida? Buɗe! Ni ne Sarki."

Sai ya ji Sarkin Gida ya ce, "Ɓace mini da gani tun da girma da arziki, mahaukacin wofi!"

Sarki ya waiwayi sauran bayin da ke nan barga suna wanke ido, ya ce, "Ku ba ku gane ko ni wane ne ba? Ba ku zuwa ku yi gaisuwa? Ni ne fa Sarkinku Jatau." Duk suka yi masa tumaki. Can suka bushe da dariya baki ɗaya. Ya ce, "Albarka, ka tuna shekaranjiya-jiyan nan fa na 'yanta ka. Yaya zan rika yi maka magana kana ƙyale ni? Kai kuma Nasamu, ka tuna fa iyayenka suka yad da kai lokacin gellare, na sa aka rene ka har ka samu, yanzu ka ce za ka guje mini ko? Amma duk bayin nan ba wanda ya gane Sarki ne, tsammaninsu mahaukaci ne ya sami labarinsu ya ke faɗi.

Duk gari kowa ya farka, Sarki ya yi zugudum ya yi ta tafa hannu, yana cewa, "Ka san 'yan Adam, duniyan nan ba wanda ya fi su butulci! In ku ba ku gane ni ba, ku buɗe mini gida, matana in sun gan ni su sa gane ni. Ko Murjanatu kuka kira nan, ta fisshe ni."

Bai rufe baki ba, sai ga Sarkin Dogarai da kan Murjanatu a bisa tsinin mashi, ya ce wa Sarki, "Kai mahaukaci, ga Murjanatun taka da ka ce ta gane ka. Sai ni Dunhu babban bawa ! Murjanatu kam sai wata ba wannan ba."

Da ma kowa ya san ta fasiƙa ce. Mutane sai biye su ke, suna cewa, "Gwai ! Maganinta ke nan. Wannan abin da Sarki ya yi daidai ne."

Sarki ya ta da kai ya dubi bisan mashi, ya ga kan Murjanatu, sai ya riƙe baki, ya ce, "Cikin ƙasan nan wane ne ke da ikon yin wannan aiki ?" Ba wanda ya koma ta kansa, am mai da shi mahaukaci.

Yana nan yana ta mamakin wanda ya sa aka kashe ta ai Sarkin Dogarai ya fid da takardar da ya sa Waziri ya rubuta jiya har ya buga hatimi. Ga hannunsa da ya sa don ba da izni. Ka san ya ɗauke ta da hannunsa ya kai wa Murjanatu ta rubuta sunan mijinta Aboki, a aika wa Sarkin Dogarai ya kashe shi, ba ta rigaya ta karɓa ta rubuta ba, ta ce wa Sarki ya dakata mata ta gama aiki ta zo. Shi ko ya je wajen wanka da takardar a aljihun rigarsa.

Sarkin Dogarai ya kafa takardan nan a bango, don kowa ya ga hatimin Sarki da sunansa a rubuce, da kuma yadda ya ba da umurni ya ce a kashe Murjanatu.

Sarki ya duba, ga hatiminsa, ga hannunsa ya sa, ga sunan Murjanatu a cikin filin da aka bari don a rubuta sunan Aboki. Sai ya tafa hannu da mamaki, ya ce, "Shin ni ne kuwa Sarki Jatau, ko aljannu ke ruɗina ?"

Yana nan tsaye, sai mutane suka yi ta zuwa don su karanta umurnin da Sarki ya bayar na a kashe Murjanatu, su kuma gan ta a tsire. Ga fadawa da bayinsa, sai ture shi su ke yi, suna taruwa a fada. In ya ga wanda ya sani zai wuce, sai ya kama rigarsa ta baya, wai ko ya waiwayo ya gan shi ya gane shi. Kowa ya ji an riƙe masa riga sai ya waigo da fushi, ya buge hannun, wani ko sai ya ce raini ne, ya kafe shi da mari.

Da Samu ya ga Sarki na ta kutsawa cikin taro, yana

neman ya sami wanda zai gane shi, sai ya bi shi, ya jawo shi, ya ce, "Kai, komo da baya ! Kana shiga cikin inda ba ka kai ba, ka zo ka sa a keta mini riga a banza ! In ko ka bari na ga baƙuwar ɓaraka a rigata, ba ka ɗaga ƙafa daga nan sai ka ɗinke. Abin da ka ke gani daga nan bai ishe ka ba, kana ta kutsa kai cikin ribibi gemai-gemai da kai ?" Sarki ya koma, da baya, don ba shi da ikon yi wa Samu musu, kada ya karɓe rigarsa ya bar shi tsirara.



Yana nan tsaye yana mamaki, sai ya hangi Waziri ya tinkaro, ya nufo fada mutane na biye da shi suna take masa sawu. Da ganinsa sai ya sheƙa, ya nufe shi yana murna, duk sai rawan ɗari ya ke yi, haƙorarsa na gamuwa kaf kaf kaf kaf, majina na zuba ta sanyin jiya da ya kama shi, muryarsa ba ta ko fita sosai, ya ce, "Waziri, Waziri, tsaya in zo! Kai na yi arziki da na same ka !"

Da Waziri ya ga ya nufo shi da gudu, sai ya ƙara sauri, yana tsammani kansa ba ɗaya ba ne. Bai ko dube shi ba, sai ya ce, "Yau ga sakarai, ina ya san ni ?"

Sarki ya ce, "A'a ! Ashe Waziri, da na ke ganinkan nan wawa ne, kai ma ka ce ba ka gane ni ba. Ko ko ba ni ne Sarki Jatau ba ?"

Waziri ya wuce yana dariya, ya ce, "Kai dai in kwaikwayon muryarsa ka ke yi, ka kusa, ba don taka ta faye shaƙewa ba." Kafin ya iso, mutanen da ke bayan Waziri suka kwaɓe shi can, suka hana shi isowa. Ya tsaya musu da taurin kai, wai shi Sarki. Suka tashi lallasa shi kaɗan, Waziri ya ƙana, ya shige fada yana cewa, "Im ba rashin

tausayi ba, a bugi motsattse? In dai ba shi ke bugun mutane ba, ai sai ya yi ta soki burutsunsa ana dariya."

Da isar Waziri babban zaure, bayi suka faɗi suka yi gaisuwa, suka buɗe masa ya wuce. Ya wuce wannan zaure, bayi su yi gaisuwa, ya wuce wannan zaure, har ya kai ga zaure na bakwai inda ya kan taryi Sarki, su fito tare wajen zaman Majalisa.

Sa'ad da Waziri ke nan, yana jiran Sarki ya fito su tafi Majalisa, wane abin mamaki ka ke tsammani ya faru? Ai ko da ya ji taf taf taf, sai ya yi wuf ya tashi, yana tsammani Sarki ne tafe. Ya ɗaga ido, sai suka yi arba da ɗansa Aboki yana sanye da rigunan Sarki na hadalashi da hatsaya, da hular Sarki mai aikin kumfan azurfa da na gaya maka."

Waziri ya tambaye shi, "Yaya haka?"

Aboki ya durƙusa gaban ubansa, ya kwashe abin da ya faru duka ya gaya masa. Ya fara bayyana masa yadda ya bi Sarki lambu ya laɓe, ya ji abin da su ke ƙullawa da Murjanatu za su yi masa. Ya kuma gaya masa yadda ya sace tufafin Sarki ya sa, ya shigo fada da lisha, kowa na tsammani Sarki ne. Da kuma yadda ya rubuta sunan Murjanatu a kan takardar nan da Waziri ya buga wa hatimi, wadda da Murjanatu za ta rubuta sunansa ta aika wa Sarkin Dogarai a kashe shi. Waziri ya riƙe baki, yana ta mamakin wannan abu. . . .



Waziri ya dubi Fasih, ya ce, "Na ji ka yi shiru. Mu je mana ka ƙarasa."

Fasih ya ce, "Mu je ina fa? Ai wallahi iyakar labarin da na ji ke nan, Allah ya ba ka nasara."

Waziri ya ce, "Wane labari ya taɓa ƙarewa haka? To, me ya faru ga Sarki Jatau? Me ya faru ga Aboki? Ina labarin rigar Samu? Ka san kai ma ƙarya ka ke yi, wannan labari bai ko kusa ƙarewa ba."

Fasih ya ce, "Ai na gaya maka, ni ma satar jinsa na yi gidan Sarkin Alaro. Suna kuwa kawowa nan inda na tsaya, sai na ga sun rufe gida, kamar ko barci za su yi, ko ɗari ya dame su, shi ya hana ni jin ƙarshen. Tsammani na ke da in na gaya maka wannan da na ji, ka iyar mini da sauran."

Waziri ya ce, "Wannan ba shi da wata ma'ana mai ban sha'awa, da za ta sa in iyad da shi." Gwamma dai in gaya maka misalin gargaɗi na goma sha uku."

Fasih ya ce, "To."

Waziri ya fara, "Watakila ba ka rasa jin labarin wani gari da a ke kira Yana ba a nan kudu, wanda mutane ke wa kirari suna cewa, 'Garin Baƙo, kowa Sarki ?

Fasih ya ce, "Mts, ban taɓa jin ko sunansa ba, sai fa yau.

Waziri ya ce, "Allah Sarki ! Ai ko shahararre ne."

ya girgiza, ya ce, "Da katanga ya kamata ka je ka ɗebo, Sarkin sakarci."

Sumale ya ce, "Na tuba, baba, daga yau ba na sake yin wani abu sai wanda zai faranta maka ciki"



Ana nan kuma, ran nan sai uban ya aike shi wajen Sarkin Fawa ya karɓo masa waɗansu Fam uku da ya ke binsa bashi. Sumale ya ɗauki 'yar katanga ya nufi kasuwa rumfar mahauta, ya tarad da Sarkin Fawa, ya gaya masa saƙon Abdu. Sarkin Fawa ya kwaso kwabbai na fam uku ya ba shi. Sumale ya shiga zubawa cikin katangarsa. Duk ba ta ɗauke abin da ya fi sule goma ba, sai ta cika. Sumale ya tashi zai wuce, Sarkin Fawa ya ce, "Waɗannan fa ?"

Sumale ya ce "Ai cikin katanga baba ya ce in riƙa kai masa saƙo, ga shi kuwa ta cika."

Sarkin Fawa ya ce, "Kwashe, sa sauran a aljihu mana."

Sumale ya ce, "A'a, ba na sawa a aljihu. Shekaranjiya da na yi haka, ba ka san abin da na sha ba." Sai ya kwashi sauran ya rarraba wa mutane sadaka. Ya ɗauko saura na cikin katanga, ya kawo ya miƙa wa uban. Ya gaya masa duk yadda ya yi, bai ɓoye kome ba. Da uban ya ji haka, sai ya rasa abin da zai ce. Sumale na tsaye, yana jiran a yabe shi yau ya yi abin kirki.





Uban ya yi shiru, yana tunanin yadda zai yi ya hore shi ya zama wayayye. Can ya nisa, ya ce, "Ba abin da ya fi, sai mu ɗauki shawarar Malam Zurƙe ɗam Muhamman."

Sumale ya dụrƙusa, ya ce, "In ka san wajensa ya iya gaya mini abubuwan da zan riƙa yi im faranta maka ciki, to, a nuna mini shi, ko ina ya ke in tafi. Ni dai ba na son in riƙa yin abin da zai ɓata maka rai."

Abdun Yana ya ce, "Tukuna. In dai ba ƙara lalacewa ka yi ba, ai ba mu fatar ka je wurinsa. Wanda ya yi yayinsa ya mutu tun gabannin jihadi? Don dai wannan shawarar da na ke so ka bi, ai ko nan ma sai in gaya maka. Wạta rana ne wani yaro raggo, matsoraci, ya zo wajensa, ya ce yana so ya taimake shi da maganin ko ya yi ƙoƙari, wai duk tsararrakinsa sun dame shi da fitina, don sun ga ba shi da jaruntaka. Malam Zurƙe ya ce akwai magani, wanda ko ya ke da gamo da kasawa, in dai an gangama shi sosai. Da farko dai ya ce duk abin da ya sa wannan, waɗansu daga cikin gaɓar jikin yaron ne ba su. Ya ce im ba su aka samo aka cika ba, har abada ba yadda za a yi ya yi jaruntaka. Yaro ya duƙad da kai ya ce wa Malam Zurƙe yana dai bara a taimake shi, kome a ke biya ya biya.

Malam Zurƙe ya ce, "Ka san iyakar sanimmu ba naman dajin da ya fi kura ƙuru da kwarjini."

Yaro ya ce, "Haka nan ne, Allah ya gafarta malam."

Malam Zurƙe ya ce masa, "Ka san kuma duk ƙoƙarin kura yana ga haƙoranta ne?"

Yaro ya ce masa,"I."

Malam ya ce, "To, da ka sami kura matacciya, tun ba a kai ga ko feɗe ta ba, ka yi ƙoƙari ka cira zagarta ta wajen dama, ka niƙa ko ka dandaƙa, ka gama da namanta ka ci, im bakwai ya kewayo kuma, ka sake yin hakanan, har bakwai uku, sa'an nan ka komo mini, zan ƙara gaya maka abin da za ka yi."

Yaro na murna, zai wuce Malam Zurƙe ya tsai da shi, ya ce, "Kara lura fa, ba a son tsohuwar zaga, ko yini guda

ma ta yi ba a tusa ba, ta ɓaci. Abin da a ke so dai, da ta haure nan take ita za a fara ɗebewa a ci."

Yaro ya yi godiya ya tafi. Da fitarsa, bai zame ba sai kasuwa wajen 'yam masu ganye, ya yi ta tambayarsu ko suna da zagar kura ta wajen dama. Suka yi ta miƙa masa waɗanda su ke ajiye shekara da shekaru. Ya ce shi ba tsofaffi ya ke so ba, wadda aka kashe yanzu-yanzu ya ke so. Magori na tsammani ba'a ya ke musu, sai suka yi ta zaginsa, suna cewa ya je daji ya kaso, in yana son sababbi ne. Ko ba shi da zuciya ne? Ya kewaya wani layi yana tambaya, sai mutane ke yi masa dariya masu zuciya kusa har suna dukansa.

Ya yi ta bin kasuwoyi, yana tambaya, duk a banza. Har ya fara lura lalle abin ba ya samuwa ta wannan hanya da ya ke tsammani. To, saboda wahalar da ya sha wajen nema, da dukan nan da mutane ke yi masa, har ya sa ya fara jurewa da wahala. Saboda haka ya ce a ransa, 'lalle zagan nan ba ta samuwa, im ba ni na yi ƙoƙari na kashe kuraye da kaina ba.' Don haka ya tafi wajen Sarkin Baka ya riƙa yi masa barantaka. Sarkin Baka ya koya masa yadda a ke harbi, ya taimake shi da su layar zana da baduhu, da sauran taimako irin na maharba.

Da yaro ya ga ya ƙware wajen harbi, sai ya fita da tsakad dare ran nan, ya shige dokad daji shi kaɗai, ya sami wata 'yar bishiya ya hau ya ɓuya, gabansa na ɗar ɗar don tsoro. Yana nan can, sai ya ga kuraye tafe. Ya ɗana kibiya yana rawar jiki, ya dubi guda ya ɗirka mata. Saura suka watse, ita ko ya yi mata take. Ya sauko, ya taɓe bakin, ya sa gatari ya ɓalle zagar da Malam Zurƙe ya ce. Ya zo da ita gida. Cikin daren ya dandaƙa ta, ya cinye, yadda ya bayyana masa. Da gari ya waye, ya gaya wa Sarkin Baka, aka bi sau, aka ɗauko kuran nan.

Da ya ga ran nan ya ci nasara, sai ya kwashi kayansa ya koma cikin daji, ya ce ba ya ma sake zama gari, sai ya gama abin da Malam Zurƙe ya ce masa. Ya yi zamansa can, sai

ya harbi naman daji ya gasa ya ci, ko kuwa ya nemi ya'yan' itace. Da dare ya yi, sai ya yi ta yawo cikin daji, sai ka ce ba mutum ba, kome ya taso masa sai ya sa kibiya ya harbe shi.

Da kwana bakwai kuma suka wuce, ya sake neman wata kura. Ga wannan ma bai ko ɗauki baka ba, sai ya bi da mashi ya soke, ya cinye zagar. Ya yi zamansa cikin daji dai, inda manyan maharba ke tsoron zuwa, ya zama nan ne wajen hirarsa. Duk ya ƙosa mako ya sake kewayowa, ya cika ta uku. Da ranar ta kewayo, bai ko tsaya dare ya yi ba, tun da hudowar alfijir ya yi ta neman kura ƙasa da sama, bai samu ba. Ashe duk sun tsorata da shi, sun gudu. Yana yawo cikin daji, sai ya ji gurnanin wata maï 'ya'ya a cikin kogon dutse. Sai ya ya da baka, ya kutsa kai ya shiga, ba ko sanda. Da kuran nan ta ƙyalla ido ta gan shi, sai ta ce da wa aka gama mu ba da kai ba. Ta zaburo, ya yi wuf ya cafe wuyanta, ya buga kan da dutse, ya yarɓar da ita nan matacciya, ya taɓe bakin, ya ɓalle zagar da ya ke so, ya dandaƙa ya cinye.

Ya shiryo, ya nufi wajen Malam Zurƙe yana ɗauke da fatun kurayen nan da ya kashe. Da Malam Zurƙe ya hango shi, sai ya ce masa, 'A gaishe ka, namiji ! Sai ka koma ƙauyenku, daga yau ba ka sake jin wani daga cikin 'yan'uwanka ya yi maka faɗi da raki.'

Yaro ya ce, 'Kauyemmu ? Ina ruwana da yara ? Ni Sarki za ka roƙam mini ya sa ni cikin dakaru.'

Da Malam Zurƙe ya gaya wa Sarkin garin labarin yaron nan, sai abin ya ba da mamaki. Sarki ya naɗa shi Sarkin Yaƙi, ya riƙa tafiya da dakaru wurin yaƙi. Tun daga ran nan da am fita fagen fama, in yaron nan ya yi kukan kura, ya taso wa abokan gaba, sai ka ga ko wannensu ya dafe ƙeya, ya ce ƙafa me na ci ban ba ki ba.

Da Sumale ya ga ubansa ya gama ba shi wannan labari na yadda raggon yaron nan ya zama babban sadauki, sai gogan naka ya ɗaga kai sama. Ashe duk abin nan bai gane

nufin da aka yi da labarin nan ba, balle ma ya gane dalilin da ya sa uban ya gaya masa shi. Sai ya dubi uban, ya ce, "Lalle Malam Zurƙe ɗin nan ya isa babban Malami. Amma kash ! Ba don babu kuraye ba nan ƙasar, da ni ma na bi hanyar yaron nan, ko in samu Sarauta."

To, da Abdun Yana ya ga duk abin nan da ya faɗi ɗan nan nasa bai fahimta ba, misali ne kaɗai ya ba shi, ba don ya bi daidai da abin da ya faɗi ba, sai ya ce, "Gaskiyarka, nan fa ƙasar ba kuraye. Amma tun da ya ke haka, zan aika da kai Siriyan Kwata a Kano, akwai kuraye da yawa a wurin. A can ka iya samun wani ka zauna da shi, ka koyi abubuwan da za ka riƙa yi suna ƙayatad da ni." Aka yi masa shiri. Uban ya ce masa, "Ba wani gargaɗi da zan ƙara maka da ya fi abubuwan nan uku da na koya maka tun kana ƙarami, masu taimakon mutum ga zaman duniya. Amma faɗe su mu ji in ka riƙe."

Sumale ya ce, "Waɗannan ai ko ina barci aka ta da ni, na faɗe su. Da farko dai, ƙauna ga Sarakuna. Na biyu, biyayya ga iyaye. Na uku, zumunci ga 'yan'uwa."

Abdun Yana ya ce, "Su ke nan kuwa yadda na gaya maka. Sai ka shirya ka tafi, Allah ya dawo da kai lafiya, ya ko ba mu sa'a ga niyyarmu, amin."

Dabarar Abdun Yana kuwa ya tura shi ga 'yan Kano waɗanda suka goge da duniya, su koya masa wayo ko ba girma.

Fasih ya ce wa Waziri, "Shin wane ne Malam Zurƙen nan ne da ya shahara haka ? Ni ko ban ko taɓa jin sunansa ba, sai fa yau."



Waziri ya ce, "Ba ka me ba ! Kana ko nan ƙasar ka ce ba ka taɓa jin labarin Malam Zurƙe ɗam Muhamman ba ? Hala ba ka taɓa karanta labarin Alhaji Imam ba ne wanda ya samo Ruwan Bagaja ?"

Fasih ya ce, "A'a, ban taɓa karantawa ba."

Waziri ya ce, "Subuhana lillahi, ashe kai kana nan mutane za su kwashe daɗin duniya su bar ka baya. Ga abu ko ina sisi sisi. Don Allah ka sayi ɗaya ka karanta ka ji. Ai duk labaran da ka taɓa ji nan duniya, har yau ba ka taɓa jin mai daɗi irin na Malam Zurƙe da Alhaji Imam ba na Ruwan Bagaja. Tun da ya ke har kasuwa an san shi, bai kamata ba in tsaya gaya maka, sai dai mu ci gaba da labarin Sumale da mu ke ciki."

Fasih ya ce, "Ci gaba, in Allah ya so gobe ɗon dai sisi na kai in sayi littafin nan, kada matsolanci ya sa mutum ya zama kifin rijiya."

Waziri ya ce, "Aha, kai ina dai ka faɗi."

Sumale ya kama hanya, ga shi nan, ga shi nan, har ya isa Siriyan Kwata a Birnin Kano. Da isarsa sai ya ga wani gida ƙato, ga wani Kwara a kanti yana zaune. Sai Sumale ya kutsa kai cikin kantin nan. Da suka gaisa da Kwara, Sumale ya ce shi baƙo ne, yana neman inda zai yi barantaka. Kwara ya tambaye shi sunansa da garin da ya fito. Duk Sumale ya gaya masa. Kwara ya sake tambayarsa in yana iya zama da shi. Sumale ya ce yana iyawa. Aka ba shi ɗaki ya sauka.

To, wannan Kwara 'yan kayayyakin wasan yara ya ke bayarwa ana sayar masa, misali, sai ya ba da 'yam mota, ana ba ta wani tana tafiya, ko ɗan jirgi, ko raƙumi, ko 'yan tsuntsaye, da sauran irinsu. Waɗannan kuwa suna da kasuwa a ƙasar Kano, don 'ya'yan masu arziki kan riƙa saye suna wasa. Don sonsu da a ke yi, har Kwara ɗin nan ya sami yara masu ɗauka suna kai wa kasuwa kasuwa cikin ƙasar Kano, suna sayarwa.

Kullum Kwara yana fama da wahala da yaran nan nasa, domin da yawa waɗansu su kan dawo su ce ɓarayi sun yi musu fashi, sun ƙwace kuɗin da suka sayad da kayan. Waɗansu su kashe, su dawo su ce kogi kaza ya tashi cinsu,

suka kuɓuta da kyar kayan sun bi ruwa. Karairayi irin waɗannan ga su nan dai kullum, sai shansu ya ke yi. Yana tsakiyar neman wani amintaccen yaro ke nan, sai Allah ya kawo masa Sumale har gida. Amma duk da haka Kwaran nan bai ce masa kome ba, ya ƙyale shi tukun sai ya huta, ya san gari, in ya kiwaci hankalinsa ya ga alamar na kirki ne, ya fara ba shi kaya zuwa talla.

Bayan kamar kwana bakwai, sai wani yaron Kwaran nan, wanda ba su rabuwa da Sumale, ya zo wajen Kwaran, ya ce shi tun da Allah ya yi shi bai taɓa ganin sakarai irin baƙon saurayin nan Sumale ba. Ya ce wauta wajensa ko ɗam fari.

Kwara ya ce, "Yaya! In ji ba maƙaryaci ba ne? Kuma ka ga yana da mugunta ?"

Baran nan ya ce, "Maigida, wannan ko ya so ƙarya ina ya ke da dabarar yinta ? Wanda bai ko san inda kansa ke ciwo ba, ina zai yi wata mugunta ?" Da ma irin mutanen da Kwaran ke so ke nan, waɗanda ba za su riƙa cutarsa ba.

Gari na wayewa, Kwaran nan na ɗoki ya sami yaron kirki, sai ya kira Sumale ya kwaso waɗansu zakarun da ya ƙera, ya zuba cikin wata ƙatuwar tasa, ya zo yana koya masa yadda zai riƙa kuka kamar na zakara. Da ya ga Sumale ya iya cara, har in ka ji sai ka ce zakara ne, sai ya ce masa in ya je kasuwa yara sun zo za su saya, ya riƙa yin cara. Da ya ke ba su da wayo, in sun ji sai su ce zakaran nan ne.

Sumale ya ce, "To." Ya ɗauka ya nufi wata kasuwar ƙauye da su. Kwara ya ce kada ya dawo sai ya sayar, ko kuwa im bai sayar duk ba, ya dawo da sauran da ba su sayu ba.

Ko wace kasuwa gogan naka ya tafi, sai ya yi ta bin layi layi da kwanon zakaru a bisa kai yana cara. Bai fahinta da an ce masa sai in yara za su saya ba, sa'an nan zai ɗauka ya yi cara a sace. Da yara suka gan shi yana bin layi layi yana cara, sai suka yiwo caa, suna binsa suna dariya, suna cewa lalle ya iya cara. In ka ji, sai ka ce zakara ke yi.

Masu ɗan wayo daga cikin yaran suka riƙa ce masa ya yi da ƙarfi, don ko waɗansu sa zo su saya.

Gogan naka sai ya taƙarƙare, ya yi ta yi tun safe har la'asar, ba yaron da ya ko ɗaga kai ya dubi kwandon da zakarun ke ciki. Su sai Sumale su ke wa ƙuri, suna ganin yadda ya ke karkata baki yana shaƙe murya, suna dariya. Da dai Sumale ya ga ya yi yawo kasuwoyi, ba yaron da ya ko taya, sai ya komo gida wajen Kwara da su yadda aka ba shi, ko ɗaya bai ɓata ba. Ya kwashe abin da ya faru duka ya gaya masa.

Da Kwara ya ji abin da ya auku, sai ya harare shi, ya ce, "Kai Sumale, Allah wadanka! Wanda ya haife ka ya yi aikin banza, tun da bai koya maka kome ba cikin al'amuran zaman duniya."



Sumale ya durƙusa, ya ce, "Ai ko ubana ba shi da laifi, don ya sa na hardace abubuwa uku masu taimakon mutum ga zaman duniya, ƙauna ga Sarakuna, biyayya ga iyaye, zumunci ga 'yan'uwa. Kullum da ma su ke bakinsa." Ya kuma dubi Kwara, ya ce, "Kuma wannan abin da na aikata maka, in ka lura sai ka ga ban saɓa ko ɗaya ba daga cikin abubuwan nan uku. Da na saɓa su ne, sa'an nan ka zarge ni, na yi maka wani laifi."

Kwara ya dube shi, ya ce, "Kai, abubuwan nan naka uku masu taimakon mutum ga zaman duniya, ka ji an ce suna taimakon dillali ne ya sayad da kayansa ? In sake jin ka ce abubuwan nan uku, yanzu ma gamu. Haba!" Don fushi ya ƙi ko ba shi abinci, balle ma ɗan ladan wahalar tafiyar da ya sha zuwa ƙauyuka. Sai ya shirya waɗansu tasoshi, ya ba Sumale ya nufi wata kasuwa da su ya sayar. Daga cikin tasoshin nan waɗansu murabba'ai ya ƙera su, waɗansu siffofin alwatika, waɗansu da'irori. Da Sumale zai wuce Kwara wai shi ya yi masa gatse, ya ce, "Don Allah ka yi ƙoƙari kuma ka dawo ba ka sayar da ko ɗaya ba, ka ji." Sumale tsammani ya ke abin da Kwaran nan ke so ke nan ya dawo bai sayad da ko ɗaya ba, saboda haka sai ya ce, "To," Amma Kwara bai ji to, ɗin nan ba.

Sumale ya yi ta tafiya, har ƙauyen da Kwara ya ce ya kai. Da isarsa kasuwar, ya barbaza su, ya zauna ya tsare. Yana nan zaune, sai mutane suka riƙa zuwa don su saya. In sun ɗauka suna dubawa, sai su riƙa kushe waɗansu abubuwa daga ciki, yadda al'adar masaya abu ta ke, wai don su samu da araha. Wani in ya duba sai ya ce, "Wannan ma da kyau sai dai ta faye zurfi." Wani ya ce, "Ba don wannan ta faye faɗi ba, da ta yi daidai da wadda na ke so." Wani ya ce, "Wannan ko me ya sa aka yi ta murabba'a ? Ga tasa har tasa, amma nan ne kaɗai aka ɓata ta." Wani ya ce, "Ka ga wata 'yar ubanta, amma ba ta gogu ba. Wash! Dubi kuma wata 'yar gaske, amma ta faye nauyi."

Da gogan naka ya ji haka, sai ya ce, "Lalle ko ni na

yarda da abubuwan nan da kuka faɗi, ni ma na lura da su. Ba abin da ya fi, sai in koma in gaya wa wanda ke da su haka, ko a gyara." Sai ya tattara tasoshi, ya nufo gida.

Da isowarsa, ya faɗi ya gai da mai gidansa, ya kwashe duk abin da mutanen nan suka kushe a kan ko wace tasa ya faɗa masa. Da ya ga haushi ya kashe Kwara, sai ya yi shiru, tsammani ya ke tunani ne, sai ya ce, "In ka kula da kyau, sai ka ga gaskiyarsu. Ni ma na yarda da maganarsu, ya kamata a gyara, ko na samu in koma. Lalle in aka gyara su, ribar da za a yi ba ta faɗuwa, don na ga mutane da yawa sun kewaye ni."

Kwara dai bai sami ta cewa ba, sai ya tashi yana duban jikin Sumale, yana duba bakinsa, ya soke shi da allura wai don dai ya gani ko motsattse ne, ko kuwa lafiyarsa lau. Ya dai lura Sumale sumul ya ke, yana ta mamakin irin wannan yaro, ya kasa ko furta wata magana. Sai dabara ta faɗo masa ta yadda zai hori Sumale ba a kan cin fuska ba, ya kuma yi masa kora da hali wadda ta fi kora da kara. Saboda haka ya haɗiye fushinsa, ya dubi Sumale, ya ce, "Ba shakka, Sumale, ka isa mai lura. Yaro mai hikima irinka ban taɓa ganinsa ba. Ni ma na lura da za mu gyara cikas ɗin nan da aka lura da su, ribar da za mu samu ga tasoshin nan ba ta da iyaka."

Sumale ya ji daɗi an yabe shi, sai ya yi murmushi, ya ce, "Mhm, ashe kai ma ka ga abin da na gani !"

Kwara ya ce, "A'a ! Ai duk mai hankali ya lura da wannan. Amma abin da na ga ya fi, da ka yi zaman banza kafin in sa a gama gyara su, gwamma im ba ka waɗansu kaya masu daraja ƙwarai, ka kai wata ƙasa ka sayar. Amma sai ka lura da su da kyau, ban da kamar kai, ba wanda zan amince im ba shi wannan talla. Zám ba ka waɗansu ƙwari ne, waɗanda da ka gan su sai ka ce fari, amma ba fari ba ne, ka kai su ka sayar nan yamma a ƙasar wani Sarki wai shi Hamriya. Can ba abin da ke kuɗi irinsu. Guda ɗaya in an sami kasuwa a kan sayar da ita sule, wata rana ma har

da taro. Abin da ya sa su ke sonsu haka, su ƙasarsu kiwon ƙwarin nan su ke yi, domin amfanin ƙasar ba ya yin kyau sai ƙwarin nan sun cinye waɗansu ƙudaje na nan, masu ɓata musu shuke-shuke. Ban ce fa ka gaya wa kowa wannan ba, don kada a gane, a kashe kasuwarsu, ka san halin mutane."

Kwara ya tashi, ya sa yara suka kama masa fari, ya sami wani akwati ya zuba su buya a ciki, ya rufe, ya ba Sumale, ya sallame shi.

Sumale da ya ji haka sai ya yi ta murna, ya ga ya sami shiga ga ubangidansa. Ya shirya, ya ɗauki akwatin, ya tafi. To, ka san Sarki Hamriya ba abin da ya dame shi duniyan nan irin fari. Sun yi kisa, sun yi kisa, har Allah ya gajishe su, farin nan sai ƙaruwa su ke yi. Saboda farin nan, yanzu mutanen ƙasar yunwa kamar su ci ƙasa. Tsiya kuwa, ko ɓeran masallaci. Kullum ba abin da su ke yi sai roƙon Allah ya raba su da wannan bala'i.

Niyyar Kwaran nan, in Sumale ya tafi da farin nan, mutane su yi tsammani shakiyanci ya ke musu, su kore shi. Watakila ma da ya ke a kasuwa zai kai, yara su halaka shi, kowa ya huta.

Gogan naka kuwa yana cikin tafiya, sai ya tuna a ransa, ya ce lalle labarin da ubansa ya gaya masa na yaron nan da ya sami sarauta daga kashe kuraye, shi ke shirin aukuwa gare shi. Abin da ya sa ubansa ya gaya masa labarin nan, don ya san haka zai faru ne. Ka ga tallan zakarun nan na ƙarfe, ita ce daidai da kurar da yaron nan ya kashe da fari. Tallar tasoshi kuwa, kura ta biyu. Zama daji da ya yi kuwa, shi ne wannan doguwar tafiyar. Ba shakka ashe tallar farin nan ita ce maimakon kashe kura ta uku. Watau ƙaddara da za ta auku bayan an sayad da farin nan ita ce sarauta." Sai ya yi kawa. Da ya ke bai iya waƙa ba, ya ɗauki cara, don shi ne abin da aka koya masa. Sai ya ƙara mai, yana alla-alla ya isa ƙasar, ko burinsa ya biya.

Ko yaushe, idan rana ta yi zafi, sai ya tsaya ya sami

ganyaye da ruwa ya ba farinsa. In ya yi nishaɗi, daga ya yi cara sai fa ya riƙa hardar abubuwan nan uku, masu sa mutum jin daɗin zaman duniya. Ana nan, yana tafiya, ran nan sai wata shawara ta faɗo masa ta ya ƙawata hajjan nan tasa, watau ya koya musu wani abu wanda mutane za su yi sha'awa su saya da tsada. Sai ya zamo kullum in zai ba



farin nan abinci, ba ya watsa musu hakanan barkatai, sai ya zuba musu ƙasa, shi ko ya koma gefe guda da ganyayen yana matsa su yana fito, da sun hange shi sai su rugo su yi tsere, suna ƙoƙarin su kawo ga abinci. Sannu sannu har suka saba, ko ba abinci ma in sun ga ya ajiye su ƙasa, ya yi fito, sai su rugo su nufo shi da gudu. Ba su iya tashi, don an cire musu fiffiken da su ke tashi da shi.

Sumale kuma, da ya ga sun iya wannan, sai ya ƙara koya musu da sun ji ya yi fito duk su fito daga cikin akwati in ya buɗe. Da kuma sun ji ya ce, "Shit !" duk su ruga su koma akwati. Da kuma 'yan waɗansu ƙananan abubuwa duk ya koya musu. Nan za ka san kome na da hankali, sai dai a kasa jure koya masa.

Rana nan Sumale na zaune bakin wani rafi,yana ƙara

koya wa farin nan abin da ya ke so, yana kuma bin jikinsu duk yana yi musu fenti da galura. Ya ɗaga kansa haka, sai ya ga wani mutum ya sha shuni tsaye bayansa, yana kallon abubuwan da ya ke aikatawa. Tsoro ya kama Sumale, ya kwashe farin yana mayarwa cikin akwati, zai rufe.

Mutumin nan ya ce masa, "Kada ka ji tsoro. Akwai wani ma babban mutum can wanda mu ke tare, in ka bi ni ka je ka nuna masa farin nan naka, da abubuwan nan da ka koya musu, lalle yadda ka ke yaro haka, ko kwabon sayen fura ma ka samu, da me ka manta ?"

Sumale ya tashi, ya ɗauki akwati ya bi mutumin, bai san ko wane ne ba, balle fa wajen wanda za a kai shi. Ashe Sarkin Fada ne na mai ƙasar duka, sun daɗe suna rangadi, ba wani abin ban sha'awa dabam a ƙauye. Shi kuwa Sarkin nan mutum ne mai son nishaɗi, saboda haka har ya sa Sarkin Fadansa ya riƙa nemo masa abubuwan da za su ba shi sha'awa kullum. Da bai samu ba, zuciyar Sarki ta sosu, duk abin ya dami fadawa. Fadawa da 'yam barga kowa ya yi nasa ƙoƙari, don dai su sa ɗan talikin nan guda fara'a, abu ya faskara. Suna yi masa abubuwan da suka sani da suna ba shi sha'awa sa'ad da ya ke gida, amma yanzu ko da Sarki ya ga suna kwaikwayon abubuwan nan, sai abin ya ƙara ba shi haushi, don ba su san yadda za su yi ba sosai.

Sarkin Fada sai abu ɗaya kaɗai ya iya, wanda in suna birni ya kan ba Sarki dariya da shi, shi ne ya yi tsalle sama, ya buga ƙafa, ya yi wata ƙara kamar ta kwaɗo im maciji ya kama shi. Yau ya yi wannan har ya gaji, Sarki bai yi dariya ba, sai ma ya ce masa, "Wannan wane irin abu ne ka ke yi watsal-watsal da ƙafa haka, kamar wanda aka tsire ? Da ma tsire ka aka yi, kila da abin ya fi ban sha'awa."

Ganin Sarki cikin wannan hali ya ba Sarkin Fada tsoro. Ya fito yana zulumi, sai Allah ya yi masa gamon katar da Sumale. Da suka isa inda Sarkin nan ya yi sansani, Sumale ya dubi dawaki da bukkoki ga su nan bilahaddin, abin ya ba shi mamaki. Yana nan yana shawarar abin da zai yi

da abin da zai ce in an tambaye shi, sai ya ga Sarkin Fada ya shiga da shi wata ƙatuwar bukka. Suka tarad da wani bisa karaga, ya kame kamar kaulasan, ba ya ko fara'a. Ga fadawa ɗuk sun kewaye shi, ga Dogarawa bisa ƙasa tsattsaye. Suka faɗi, suka yi gaisuwa.

Sarkin Fada ya dubi Sumale, ya ce, "Ga wanda za ka nuna wa abin da na tarar kana yi."

Sumale ya tsugunna, ya buɗe akwati, ya sami 'yan ɗuwatsu da karare, ya jera tsakaninsa da akwatin, ya juye fari, ya ja da baya ya yi fito. Ko da jin fito, sai fari suka rugo suna tsere, su haye wannan ɗan dutse su gangare, su haye wannan ɗan kara su gangara, kowa na ƙoƙari ya riga kawowa ga Sumale. Suna tafe, wannan in ta wuce, wannan ta zo ta wuce ta. Sarki na ta dariya. Sumale ya yi wuf ya kama wadda ta tsere, ya miƙa wa Sarki, duk sai aka ɗauki yi mata tafi, taf taf taf taf.

Sarkin Fada da abin ya ba shi sha'awa, sai ya yi zumbur ya tashi, ya yi tsalle sama yadda ya saba, ya yi 'yar ƙara tsiyit! Sai abin ya ba Sumale mamaki, shi kuma yana daga baya, sai ya ɗaga kai, ya dubi Sarkin Fada sa'ad da ya yi tsallen nan, shi kuma bai san sa'ad da ya yi cara ba.

Sarkin Fada na bisa, bai rigaya ya dire ba, ya ji cara a bayansa, sai ya juyo wai ya ga ko mene ne, sai ya faɗi baya. Sarki da mutanensa suka ce me za su yi ba dariya ba.

Da Sumale ya ƙare gwada wa Sarkin duk abubuwan nan da ya koya wa farin nan a kan hanya, sai Sarki ya dubi Sarkin Fada, ya ce, "Sarkin Fada, a cikin irin taka lurar, me ka ga ya fi wuya? Koya wa ƙwari ilmi, ko kuwa koya wa 'yan Adam?"

Sarkin Fada ya yi shiru tukun, don ya san Sarkin nasa tufkar hagu ne. Sau da yawa ya kan yi magana kamar yana tambaya ne, amma shi a ransa ba don a ba shi amsa ya yi ta ba. Har in wani ya yi saurin ba da amsa sai ya auka masa.

Da Sarki ya ga Sarkin Fada bai ba shi amsa ba, shi ko niyyarsa da yana son amsa ne ga wannan, sai ya dubi Waziri, ya ce, "Tir! Ni wane irin zaɓen tumun dare na yi? Na zaɓi jahili, na ɗaukaka shi har da yi masa Sarkin Fada."

Ya juya ga Sarkin Fada, ya ce, "Ka ce ba ka iya ba da wannan amsa, ko?"

Sarkin Fada ya ce, "Ranka ya daɗe, tsammani na ke ba bukatar jawabi ka ke yi ba gun wannan tambaya taka."

Sarki ya ce, "Kai, tafi can! Ba bukatar jawabi ba na ke yi, na tambaye ka? Lalle abin da a ke cewa gaskiya ne, Sarakuna dai kamar rufe musu idanduna a ke yi, in sun tashi zaɓen mataimaka. Ba su kula da waɗanda suka cancanci wurin, sai ka ga an ɗauki jahili an kai shi matsayin da Allah bai kai shi ba. Ga abin da na gani. Tun da dai yaron nan Allah ya ba shi fasahar koyā wa ƙwari wani abu, har su fahinta, lalle koya wa mutane ba zai yi masa wuya ba. Don haka ba wanda ya kamata a yi wa Sarkin Malamai sai yaron nan, muddin dai ba ɗan ƙauye ba ne, ya san abin da a ke nufi cikin sha'anin sarauta."

Ya dubi Sumale, ya ce, "Matso, ka gaya mana abin da ka sani cikin sha'anin mulki."

Sumale ya matso. Amma duk taɗin nan da su ke yi, gogan naka bai san mutumin nan Sarki ne ba, balle ma ya gane abin da a ke so ya faɗi da aka ce ya matso. Sai ya ce a ransa. "Watakila so a ke a ji in na hardace abubuwan nan uku, masu taimakon mutum ga zaman duniya." Saboda haka da matsowarsa sai ya fara, "Da farko dai, ƙauna ga Sarakuna........" Zai iyad da sauran biyun, sai Sarki ya ce masa ya tsaya. Ya yi masa tafi don murna, ya ce wannan da ya fara faɗi duk ya gama abin da a ke so ya bayyana, domin duk abubuwan da zai ƙara faɗi biye da wannan su ke. Nan take Sarki ya tashi, ya ɗauki rawani da hula, aka naɗa Sumale Sarkin Malamai. Aka yi ta shagali mai yawa.

Ka ji yadda Allah ya taimaki wannan gaula ya sami arziki a fala, ba da wani ƙoƙarinsa ba. Amma idan mutanen

garinsu sun zo ziyararsa, suka tambaye shi dalilin da ya sa shi arziki gaba ɗaya haka, sai ya ce wai ba don hikimarsa da wayonsa kaɗai ba ne, babban dalili yana daga ƙoƙarin da ya yi ya hardace abubuwan nan uku, masu taimakon mutum ga zaman duniya.

Da aka natsa, Sarkin Malamai ya aika duk malaman ƙasar suka taru, ya sa suka hardace abubuwan nan uku, masu taimako ga zaman duniya. Ya kuma ba su labarin maganin da Malam Zurƙe ya ba yaron nan matsoraci, har ya zama jarumi. Ya ce wai su tafi, kowa ya koya wa 'yam makarantarsa, ko a sami wani mai ƙoƙari kamarsa ya bi, shi ma ya sami sarauta.

Fasih ya fashe da dariya. Waziri ya yi shiri, ya nufi fada.

KASHEGARI Fasih ya yi shirin zuwa, sai ya ji wata unguwa can cikin Haɓen Birni ana ta kaɗe-kaɗe, sai ya ratsa, ya nufi can, ya sami wata 'yar itaciya kusa da wurin ya maƙe, yana ta kallon mutane ana biki. Abin ya ba shi sha'awa, sai ya tashi fir ya tafi gida ya ɗauko kuɗi, ya zo yana ba maroƙa da makaɗa. Maroƙa suka hau masa da kirari, "Fasih ɗan Waziri babba ! Ubanka ya yi Wazircin garin nan, kai ma riƙa riƙo sai ka yi." Mawaƙa kuma suka ɗauka :

"Giwa ki ci mai gona na nan,
  In yai magana gama har da shi.
Gagara ƙarya niƙatau Na Musa,
  Fasih, garinga ku ad da shi.
Ko da bayan iyayemmu, kowaj ja,
  Ka riƙa ka ja har da shi.
Yau dai da a ce wani ne ya hau,
  Ai gwamma ka zam bisan ja'irai.
Kowa ya riƙa, riƙa ja in ja,
  Ka tsaya a yi kokawan nan da kai."



Fasih ya yi ta kwaso kuɗi yana bayarwa, yana ta shan waƙa da kiɗa. Ya manta da zuwa karatu, sai can zuwa magariba da aka tashi ya nufi wajen Waziri. Da ya taso masa da faɗa, sai ya ce, "Na taso zan zo, sai na ji kiɗa ya kaure unguwar Haɓe. Na nufi can in gani, sai na tarar ana biki ne, ni kuma na shiga."

Waziri ya ce, "To, shi ke nan, tun da ka gaya mini gaskiya." Ya dube shi, ya ce, "Gargaɗi na nawa za mu tashi ?"

Fasih ya ce, "Na goma sha huɗu."

Waziri ya ce, "To, ko da ya ke yanzu magariba ta yi, sai na gaya maka. Zauna ka ji."

A wani gari wai shi Samana an yi baƙon farke wanda ke da sukuni ƙwarai da gaske. Farken nan na da wani kare wanda ya ke jin so, abin har ya wuce na Muhammadiyya.

Abin da ya sa na ce haka, ka san dai abin da aka sani ga kare, kome son da a ke yi masa, ƙasa ne wajen kwanansa, amma wannan karen gadonsa na kwana katifu goma sha biyu ne. Na ce ko iyakar sanimmu dai, al'adar kare inda maigidansa za shi duk yana biye da gudu? To, wannan karen a cikin amuku ƙatta ke ɗaukarsa, in



za a da shi wani wuri, a sa laima daga bisa kuma don kada ya ji rana. Abincinsa kuwa, Sarkin ko ina in ya samu ya taɓa. Karewa ma, bayi biyar aka ajiye waɗanda ba su aikin kome sai lura da karen nan.

Da mutane suka ga haka, sai suka fara zunɗensa a bisa wannan al'amari. Duk aka ɗauka sallar da ya ke yi ta munafunci ce, a zuciyarsa kafiri ne, karen nan ya ke bauta wa. Sai suka riƙa kiransa Bawan kare. Tajirin nan ya san haka, amma shi bai kula ba. Sai in abin ya dame shi, ya nisa ya ce, "Oho, Allah dai kaɗai ya san abin da ke zuciyar kowa." Yana ta ibadarsa, bai kula da tsegunguman mutane ba.

Ana nan, ran nan sai wata 'yarsa ta rasu, ya aika wa Malamai su zo wajen jana'iza, duk kowa ya firjanye, suka ƙira cewa, "Ina mu ina yi wa 'yar kafiri salla? Don taƙamar

kwaɗayi mu ɗauki kawunammu mu jefa ga halaka ? Gobe kiyama in an tambaye mu, mu ce wane kirinki ya sa mu ?"

Farken ya yi ya yi, suka ƙi, suka ce ai fa ko ya fi 'Dankaruna kuɗi ba sa wa 'yan nan salla, sai dai in zai gina rami ya binne ta, ya gina ya binne, ko kuwa shi da bayinsa su yi mata.

Da ya ga baƙin ciki ya zama masa biyu, ga 'ya kwance an rasa wanda zai zo ya yi mata wanka a kau da ita, sai ya tashi ya nufi gidan mai garin, ya sa aka tara masa dukan Malaman, ya tambaye su dalilin da suka kafirta shi.

Malamai suka ce, "Akwai kuwa. Tun da mu ke, ba mu taɓa ganin inda a ke wa kare abin da ka ke wa naka ba. Saboda haka mu ke zaton shi ka ke bauta wa."

Tajirin ya ce, "Mhm ! Da kun taɓa tambayata dalilin da ya sa na ke tattalin karen nan na ƙi gaya muku, sa'an nan kome kuka so ku ce mini sai ku ce, kuna da gaskiya. Amma yanzu ina zaune salin alin, za ku ɗauki kafirci ku liƙa mini ? Kun ko ji an ce zato zunubi, ko da ya zama gaskiya."

Sarkin Samana ya ce, "To, mun ji jawabinka, in ka yarda gaya mana dalilin da ya sa ka ke wa karen nan irin wannan hali. Im mun ga kana da gaskiya, yanzu mu tashi har da ni, mu je mu yi wa 'yarka salla."

Tajirin nan ya duƙad da kai, ya ce, "Ba don yau da abin ya zama mini tilas ba, da na yi alkawari kome abin mutum ba ya sanin wannan labari."

Sarki ya dube shi, ya ce, "Ai kuma don ni za ka faɗi."

Tajirin ya kaɗa kai, ya nisa, ya fara :

"Allah ya ba ka nasara, ba sunana Tajiri ba, ba Bawan kare ba, waɗannan duk daga bisani aka liƙa mini su. Ni sunana Mansur. Ina da waɗansu yayye biyu duka maza, amma su biyu ɗakinsu guda, ni kuwa kaɗai na ke ga tsohuwata. Sunan babbammu duka Zalimu, mai bi masa Azlamu. Da ubammu ya mutu ya bar dukiya mai yawa, aka raba gado, kowa ya sami nasa. Su yayyen nan nawa

Allah ya yi su wadansu iri ne. Suka shiga fallasad da rabonsu. Kullum ba wani aiki sai su tara masu molo da masu goge da karuwai, a yi ta dina, ana kashe kudi. A sawo giya a kawo tsakar fili, kowa ya yi ta sha ana annashawa su sa maroka da makada suna yi mini zambo, suna cewa, 'Karfen Turai ba su so a samu a kulle.'

"Ana nan, sannu sannu mutane suka sude su sarai, kowa ya tafi ya ba su wuri. Aka bar su nan sai hamma, duk inda suka bi sai a yi ta zundensu, ana cewa halama sun haukace. Kowa suka nufa cikin wadanda su ke abin arziki da su da sai ya ce, 'Kai ! Don Allah tafi ba ni wuri. Ni na watsad da dukiyarku da za ku dame ni da roko ? Ni ma nan al'amarin gidana ya ishe ni.'

"Da suka matsa, ko ina suka rasa wajen dafawa, suka ga tsummoki sun fara baibaye su, sai suka nufo wajena da dadin baki, wai im ba su fam goma goma su je inda gyada ke araha, za su saya mini kafin ta tashi. Na kwashi kudi fam ashirin cif na ba su, suka tafi suka sami wani gari suka kadar da kudin sarai wajen caca. Da Azlamu ya rasa abinci, sai ya rika sharar kasuwa, masu rumfa na ba shi anini anini. Zalimu kuwa ya rika yi wa karuwai wanke-wanke, suna ba shi tuwo.

"Da suka yi kamar wata uku ban ji labarinsu ba, sai na aika. Aka dawo aka gaya mini abin da su ke ciki. Na sa aka tafi aka zo da su. Da na ji sun iso kofar gari, na shirya dawaki da kayan ado, aka tarye su, aka zo da su cikin daraja. Mutane ba su san cikin al'amarin ba, suka rika cewa sun yi hankali, ga shi am ba su kudi sun je fatauci sun dawo cikin sutura.

"Na tambaye su yadda aka fara kudi suka lalace. Azlamu ya ce barayi suka tarye shi cikin daji, suka yi masa fashi. Zalimu kuwa ya ce har ya sayi buhun gyada goma sha biyar, sai ya yi gobara, duk suka kone, sauran kudin wuta ta narkad da su. Saboda kunyar su zo su gaya mini haka, shi ya sa suka gwammace su bi duniya, ko wane tasku za su

sha su sha. Na ji tausayinsu ƙwarai da suka faɗi haka. Na tambaye su in ji wannan haɗari bai sa wa ɗaya daga cikinsu ya yi wani rauni ba? Suka ce a'a, nan Allah ya kyauta.

"Bayan sun yi kamar kwana ashirin suna zaune da ni, ko abinci tare mu ke ci, sai suka sake neman waɗansu kuɗi su je su yi mini cikon auduga. Kamar abin magani, na kawo fam talatin na ba su, suka tafi. Mai hali ba ya barin halinsa. Suka sami kuɗin nan suka murmushe wajen shaye-shaye da neman mata.

"Ina nan zaune sai na sami labari, bayan kuɗin da suka kashe, har sun yi sata an kama su an ɗaure. Ko da na ji haka, sai na tashi na yi shiri da kaina, na tafi garin da su ke ɗaure, na yi kamun ƙafa ga Wazirin garin. Ya yi mini ƙoƙari, aka yarda na biya kuɗin, aka sake su. Na sami kayan ado na ba su suka sa, muka komo garin da mu ke cikin sutura. Daga ran nan na ce ba na sake barinsu da kuɗi su kaɗai.

"Da suka kwana arba'in, ba ko kunya sai suka zo wajena wai in sake ba su kuɗi su tafi fatauci, sai ka ce wanda kare ya ciza. Na ƙi, na ce don dai riba ta hannunsu na yarda. Da suka ga sun yi sun yi na hana su, sai suka lallaɓe ni wai mu je tare. Abin azaliya, sai na kwashi kuɗi na bi su. Muka shiga jirgin ruwa, yarana duk na bar su a gida, ban tafi da kome ba sai ɗan karen nan da ku ke zargina a kansa.



Sai da suka bari mun yi nisa cikin Bahar Maliya, gaba ruwa baya ruwa, sa'an nan suka tura ni ciki, mutane ba su lura ba. Karen nan da ya ga haka, shi kuma sai ya ƙunduma ya bi ni, na kama wutsiyarsa, ya yi ta iyo ina-biye, har muka kai wani gari mai girma. Na yi wa Allah godiya da ya kuɓutad da ni.

"Na fara barantaka gidan wani Masaƙi, ina yi masa talla, karena kuwa duk inda na sa ƙafa yana biye, inda ko na san in ya je za a kore shi ni ma ba na zuwa. Muna nan haka, ran nan ina yawo cikin kasuwa ina talla, ba sai ga su Azlamu ba, da shi da Zalimu, an yi sitati, an yi sitati, an karkace hula, ana yanga cikin kasuwa. Ko ɗa na gan su, sai na ji gaɓana ya faɗi, suka ka da baki suka ce, "Ho lalatacce, ashe bai mutu ba!" Sai suka kira wani 'Dan Doka, suka ce ya kama ni, ɓarawo ne.

"Dan Doka ya kama ni, aka tafi da ni, na kwana gadirun. Cikin daren nan suka tafi wajen Alƙali, suka ba shi ya ci ya sha, sa'an nan suka ce suna so a kashe ni ne, don na taɓa kashe ɗan'uwansu a garin da mu ke. To, zamàni ne yanzu wandà Allah ya kawo mu, ba mai gaskiya sai mai sule. Ban san hawa ba ban san sauka ba, ba a ko kira ni Majalisa ba, sai kawai aka sa Dogarai suka kamo ni, suka tafi da ni wani ƙaton rami da suka gada kaka da kakanni, cikinsa a ke jefa duk wanda za a kashe.

"Da muka isa, Dogaran nan suka ɗauke ni suka jefa ciki kamar dutse tim, suka wuce. Abin da aka tabbata, duk wanda aka jefa cikin ramin nan kafin ya kai ƙasa numfashinsa ya ɗauke. Amma ni, in da za ka san al'amarin Ubangiji abin tsoro ne, ko gurjewa ban yi ba, har na kai ƙasa na faɗa bisa wata gawa. Ina nan, shi ke nan, jira na ke im mutu. Duk abin nan karen nan na biye da ni, ko gadirun tare muka kwana. Da dai ya ga abin da ya auku, gare ni, sai na ji yana wani irin kuka da ban taɓa jin ya yi ba. Duk tausayinsa ma ya fi kama ni, ba tausayin kaina ba. Har ni kuma ya sa na ɓarke da kuka, na riƙa ce masa, "Sai ka yi haƙuri, abin da Allah ya nufa ai ba shi da makawa. Allah ya ba ka maigida nagari!"

Da ya ga rana ta yi, sai ya tafi kasuwa ya sato waina ya rugo, aka biyo shi, ya tsere. Da ya zo bakin ramin, sai ya yi haushi. Da ya ji na fara ba shi haƙuri, ya ji muryata, sai ya sako nuni wainan nan. Na ji wani abu ya faɗi tif

na lalaba, sai na ji waina ce, na ɗauka na ci. Tausayinsa kuma ya sake kama ni.

"Ashe ko da ya ba ni wainan nan, ya koma kuma nemo mini ruwa. Ya tafi inda wata tsohuwa mai ɗiban ruwa cikin waɗansu butoci tana kai wa masallaci don neman lada, ya kawo bakin rafi, sai ya gan ta da butoci tana cikawa, duk ko ba kowa sai ita. Ya sa baki ya ɗauki buta guda zai ruga, sai ɗan kan ya ɓalle, ta faɗi ta mace, ya ridi wata kuma hakanan. Tsohuwa na bugunsa, bai kula ba. Ko da ta ga haka, sai tà ce, 'Lalle al'amarin karen nan ba banza ba.'' Sai ta ɗauki buta guda, kare ya shige gaba tana biye har bakin ramin, ya yi haushi, sai ta ji na yi magana. Ita kuma ta duba gabas da yamma, da ba ta ga kowa ba, sai ta amsa mini, ta ce kullum za ta riƙa kawo mini abinci da dare, har



abin da Allah ya nufa zai auku gare ni ya auku. Ta samo igiya, ta zura mini ruwan. Na ajiye ina sha, kullum kuma da dare sai ta sato jiki ta kawo mini abinci, ka san ba dama ta zo da rana, don in an gan ta kashe ta z a a yi.

"Da karen nan ya ga haka, sai ya yi ta dubanta yana kaɗa mata wutsiya, ya bi ta har ya ga gidanta, ita kuma ta yi ta ci da ni, tana ci da shi. Amma duk da haka karen nan bakin ramin nan ya ke kwana, ba ya yarda ya shiga gari ya bar ni.

Muna nan haka, sai ran nan na ji an kawo wani an jefa, na raɓe na ba shi wuri don kada ya faɗo mini, bai ko iso ba sai ba rai. Na taɓa shi in ji ko yana numfashi, na ji ba ya yi, ya yi rugu-rugu. Sai na ce, Kash! Da ni ma na samu na mutu haka da na huta!"

Ina nan, da dare ya raba sai na ji an ce daga bakin rami, "Kana da sauran rai ?"

Sai na ce, "I."

Sai na ga am miƙo wata igiya, na kama aka jawo ni. Da na fito, sai na ga ashe wadda ta ɗauko ni ma wata budurwa ce. Ta dube ni, ta sake dubana, ta buga ƙirji, ta ce, "Subuhana lillahi ! Allah wadanka, lalatacce! Ni ba kai na zo ɗaukowa ba, na zo ɗauko Ɓarau ne."

Na ce mata, "Wanda aka jefo jiya ?
Ta ce, "I".

Na ce, "Wannan ai bai ko kai da rai ba. Da na taɓa jikinsa ma, sai na ji ba gaɓar da ba ta yi rauni ba." Ta yi zugudum, hawaye suka zubo. Ta dube ni, ta ce, "Kai ko don Allah me ya sa aka saka ka ramin nan, har ka kai yanzu ba ka mutu ba ?" Na kwashe labarina duka na gaya mata. Sai hawaye suka sake zubo mata, saboda tausayina da tausayin karen nan.

Ita kuma ashe 'yar Sarkin garin ce, Barau ɗin nan da ta je fid da shi kuwa ɗan ƙanen Sarki ne, wanda su ke uba ɗaya. To, da Sarki da ƙanen nan nasa ba shiri, kamar Annabi da kafiri. Sabo da wannan ƙiyayyar, aka tarad da wani mutum ya mutu sai aka ce Barau ɗin nan ne ya kashe shi. Da ma 'za ni ne' ta tarad da 'mu je mu', sai Sarki ya sa aka kashe shi. Aka kawo shi ramin nan aka jefa. Na taimaka mata baƙin cikin mutuwar Barau. Ta ce min, "Yanzu ba zam bar ka nan ba, sai mu tafi gida in samar maka guzuri."

Na ce, "To, amma ina jin tsoron kada mu gamu da 'yan'uwan nan nawa."

Ta ce, "Ba kome, sai mu sa karen nan gaba ya kai mu gidan 'yar tsohuwan nan ka zauna, kada ka riƙa yawo." Muka sa kare gaba tinkis tinkis, har ya kai mu gidan tsohuwa. Kare ya tafi inda ta ke kwance, ya yi haushi, ta tashi. Karen nan ya riƙa dubanta, yana duba na, yana kaɗa wutsiya. Na gaya mata ni ne ta ke kai wa abinci, na gaya mata kuma dukan labarina. 'Yar Sarki ta gode mata, ta ce, "Ko yaushe in na so ganinta in aiki tsohuwan nan."

Da 'yar Sarkin nan za ta wuce gida, gari ya waye, na

na lalaba, sai na ji waina ce, na ɗauka na ci. Tausayinsa kuma ya sake kama ni.

"Ashe ko da ya ba ni wainan nan, ya koma kuma nemo mini ruwa. Ya tafi inda wata tsohuwa mai ɗiban ruwa cikin waɗansu butoci tana kai wa masallaci don neman lada, ya kawo bakin rafi, sai ya gan ta da butoci tana cikawa, duk ko ba kowa sai ita. Ya sa baki ya ɗauki buta guda zai ruga, sai ɗan kan ya ɓalle, ta faɗi ta mace, ya ridi wata kuma hakanan. Tsohuwa na bugunsa, bai kula ba. Ko da ta ga haka, sai tà ce, 'Lalle al'amarin karen nan ba banza ba." Sai ta ɗauki buta guda, kare ya shige gaba tana biye har bakin ramin, ya yi haushi, sai ta ji na yi magana. Ita kuma ta duba gabas da yamma, da ba ta ga kowa ba, sai ta amsa mini, ta ce kullum za ta riƙa kawo mini abinci da dare, har abin da Allah ya nufa zai auku gare ni ya auku. Ta samo igiya, ta zura mini ruwan. Na ajiye ina sha, kullum kuma da dare sai ta sato jiki ta kawo mini abinci, ka san ba dama ta zo da rana, don in an gan ta kashe ta za a yi.



"Da karen nan ya ga haka, sai ya yi ta dubanta yana kaɗa mata wutsiya, ya bi ta har ya ga gidanta, ita kuma ta yi ta ci da ni, tana ci da shi. Amma duk da haka karen nan bakin ramin nan ya ke kwana, ba ya yarda ya shiga gari ya bar ni.

Muna nan haka, sai ran nan na ji an kawo wani an jefa, na raɓe na ba shi wuri don kada ya faɗo mini, bai ko iso ba sai ba rai. Na taɓa shi in ji ko yana numfashi, na ji ba ya yi, ya yi rugu-rugu. Sai na ce, Kash! Da ni ma na samu na mutu haka da na huta!"

Ina nan, da dare ya raba sai na ji an ce daga bakin rami, "Kana da sauran rai?"

Sai na ce, "I."

Sai na ga am miƙo wata igiya, na kama aka jawo ni. Da na fito, sai na ga ashe wadda ta ɗauko ni ma wata budurwa ce. Ta dube ni, ta sake dubana, ta buga ƙirji, ta ce, "Subuhana lillahi ! Allah wadanka, lalatacce! Ni ba kai na zo ɗaukowa ba, na zo ɗauko Ɓarau ne."

Na ce mata, "Wanda aka jefo jiya ?
Ta ce, "I".

Na ce, "Wannan ai bai ko kai da rai ba. Da na taɓa jikinsa ma, sai na ji ba gaɓar da ba ta yi rauni ba." Ta yi zugudum, hawaye suka zubo. Ta dube ni, ta ce, "Kai ko don Allah me ya sa aka saka ka ramin nan, har ka kai yanzu ba ka mutu ba ?" Na kwashe labarina duka na gaya mata. Sai hawaye suka sake zubo mata, saboda tausayina da tausayin karen nan.

Ita kuma ashe 'yar Sarkin garin ce, Barau ɗin nan da ta je fid da shi kuwa ɗan ƙanen Sarki ne, wanda su ke uba ɗaya. To, da Sarki da ƙanen nan nasa ba shiri, kamar Annabi da kafiri. Sabo da wannan ƙiyayyar, aka tarad da wani mutum ya mutu sai aka ce Barau ɗin nan ne ya kashe shi. Da ma 'za ni ne' ta tarad da 'mu je mu', sai Sarki ya sa aka kashe shi. Aka kawo shi ramin nan aka jefa. Na taimaka mata baƙin cikin mutuwar Barau. Ta ce min, "Yanzu ba zam bar ka nan ba, sai mu tafi gida in samar maka guzuri."

Na ce. "To, amma ina jin tsoron kada mu gamu da 'yan'uwan nan nawa."

Ta ce, "Ba kome, sai mu sa karen nan gaba ya kai mu gidan yar tsohuwan nan ka zauna, kada ka riƙa yawo." Muka sa kare gaba tinkis tinkis, har ya kai mu gidan tsohuwa. Kare ya tafi inda ta ke kwance, ya yi haushi, ta tashi. Karen nan ya riƙa dubanta, yana duba na, yana kaɗa wutsiya. Na gaya mata ni ne ta ke kai wa abinci, na gaya mata kuma dukan labarina. 'Yar Sarki ta gode mata, ta ce, "Ko yaushe in na so ganinta in aiki tsohuwan nan."

Da 'yar Sarkin nan za ta wuce gida, gari ya waye, na

tambaye ta sunanta, ta ce, "Lauratu." Ta sa kai ta fita ta bar ni nan gidan tsohuwa. Kullum sai ta yi ta aiko mini da kuɗi da tufa. Sannu sannu abin ya yi yawa, har na lura dai ban da tausayi har soyayya akwai ta a tsakanimmu. Da ta sami ƙofa, sai ta taho mu zo mu yi ta hira da tsohuwan nan. Muna nan sai ta yi mini shawarar mu gudu, mu je wani gari a ɗaura mana aure. To, ni mai son zuwa fada a banza ma, balle Sarki ya kira ni. Sai na ce,. "To." Ta tafi ta sato mana jaka guda, ta shiryo ta sulalo ta taho. Na ɗauki fam goma sha biyar na ba tsohuwan nan, da ta sha wahalar kai mini abinci. Da har ta ƙi karɓa, na ce mata ai sadaka ce, ba ladan wahalarta ba ce, sa'an nan ta karɓa. Muka shirya, muka gudu, ga mu nan har wani gari da a ke kira Marogo. Muka tafi ga Alƙalin garin, aka ɗaura mana aure. Muka zauna nan, na shiga fatauci. Na yarda dai mai arziki ko a Kwara ya sai da ruwa. Kafin mu cika shekara, sai na zama garin ba a ɓaɗin kowa sai ni, in dai maganar kuɗi ne.

Tsaya ka ji abin ƙaddara, Allah ya ba ka nasara. Ran nan na tafi kasuwa in duba abin da yarana ke ciki, mutane na biye da ni ɗuu, sai ka ce wani Sarki. Ko da muka isa kasuwa, sai muka ji ana gangami, wani nan cikin samari da ke bayana ya sheƙa ya dubo. Ya dawo ya ce, "Waɗansu samari ne su biyu za a yanka."

Ko da na ji haka, sai na ji gabana ya bayar ris, na ce masa, "Me ka ji ana cewa sun yi ?"

Ya ce, "Na ji wai ashe su ne su ke tsare mutane tsakanin Kumau da Kusfa, suna kashe su suna ƙwace kayansu.

Guda na ji wai sunansa ko wa, ko Azlamu ? Gudan ko Zalimu."

Da jin ya ambaci sunan yayyen nan nawa, sai hantata ta kaɗa, na nufi wurin in gani. Ina zuwa ko sai muka yi arba da Azlamu. Sai na ga ya duƙad da kai, hawaye na zuba tararara. Yara da ba su san abin da ya sa ya ke kuka ba, sai suka yi masa eho. suna cewa, "Ko kukan jini ka yi

yau, sai hauni ya more. Kai, sa'ad da ka ke kashe waɗansu, ba ka san da zafi ba ?"

Da na ga yana dubana yana kuka, sai na ji ni ma hawaye ya zubo mini. Na kaikaici idon mutane na shafe, na lura na tuna, na gani, im ba dai waɗannan ba, ba ni da waɗansu 'yan'uwa nan duniya. Saboda haka na ruga wajen Sarki (da ma ina faɗi a ji, ɗon ka san an ce yaro da gari abokin tafiyar manya) na yi kamun ƙafa. Na bayyana masa yadda mu ke, na ce na biya diyyar waɗanda suka kashe duka. Sarki ya yi mamakin yadda 'yan'uwan nan nawa suka lalace haka. Aka riƙa zargina, wai na samu ban taimake su ba. Ni dai na yi kawai, ban ce wa kowa kome ba.

Da dai na cike bakunan masu garin nan taf, sai aka aika kasuwa maza aka zo da su. Da har am banƙare su, ana shirin cika aikin Sarki. Aka lissafta waɗanda suka kashe, namiji bakwai, mace goma sha ɗaya. Aka buga diyyarsu duka, nan take na biya, aka rarraba wa 'yan'uwansu yadda shari'a ta bayar.

Ni kuwa na kwashe 'yan'uwana, na kai su wani gida na ajiye. Na ƙi kai su gidana, don kada matata ta gan su, hankalinta ya tashi da ni. Kullum can na ke hira wajensu. Ko da ya ke na fanshe su, duk da haka ba su da ikon leƙo kai waje, don da yara sun gan su sai su yi ta binsu, suna yi musu ature suna jifa.

Muna nan tare da su, suka zama kamar mujiyoyi. Da na ga yara sun dame su, sai na kai ƙara ga Sarki. Aka je kasuwa aka tsawata, sa'an nan suka sami sakat.

Subuhana lillahi! Allah ya kiyashe mu da muguwar zuciya!

Ran nan da dare, ban san yadda suka ƙulla



ba, sai da suka bari na zo hira wajensu, suka tsare ni da taɗi har dare ya raba, sa'an nan suka same ni da duka da sara, da suka da wuƙaƙe. Da karena ya ga haka, shi kuma ya tasam musu, ya ciji agarar Azlamu, ya ɓanke Zalimu ya same shi da cizo. Azlamu ya ɗauki wuƙa ya sossoke shi, ya bar shi nan kwance.

Da suka ga da ni da karena ba mai numfashi, ga mu cikin jini face-face, sai suka ɗauke mu, suka sa cikin wani ƙaton akwati nawa da na kawo musu su riƙa sa kayansu don gudun ɓarayi (Allah ya sa ba shi da murfi, suka kai mu bayan gari, suka yar cikin daji, suka zo suka kwashe kayan gidana duka, suka gudu.

Mu ko da sanyin asuba ya fara busawa sai muka farfaɗo. Ka san kare kan taurin rai, ga shi am fi raunana shi, amma ya fi ni ƙoƙari. Ya miƙe, ga mu jina-jina, ya sami duk inda aka yi mini rauni ya lallashe jinin, sa'an nan kuma ya bi jikinsa ya lashe. Ga mu nan duka biyu cikin akwati, taron Kwaro da Ama, ba mai iya fitowa ko da ya ke am buɗe. Ka ji labarimmu.

Amma matata, da ta yi jirana har dare ya yi zurfi, ba ta ga na dawo ba, sai ta shiga barci abinta. Da ma ta sanni a kan doguwar hira.

Da gari ya waye ta ga ba ta gan ni ba, ta san lalle ban kwana gida ba, ta duba kayan ɗaki ta ga duk an kwashe masu daraja. Ta fito waje, ta ce wa bayi, "Subuhana lillahi! Ai ɓarayi ba su bar mana ko allura ba. Yau ina ya kwana ne? Ku je ku duba gidan baƙin nan. Da ma abin da na ke gudu ke nan da irin wannan doguwar hira."

Ko da bayi suka ruga gidan, sai suka tarar jini cikin ɗakin baƙin nan kamar an yanka sa. Suka dawo da gudu, suka gaya wa uwargida. Ba ta tsaya an ƙare binciken wani abu ba, sai ta faɗa daji tana ta ihu tana sallallami, mafarin haukacewarta ke nan.

Barori suka ruga, suka gaya wa Sarki dukan abin da ya auku. Sarki ya yi baƙin ciki, ya ce, "Allah Sarki! Da ma

an ƙaddara ajalinsa na hannunsu. Ka ga za a kashe su kowa ya huta, ya zo ya maƙe mana sai da muka yarda ya biya diyya. Ku je ku gaya wa matar ta yi haƙuri, da birin da ke dawa da wanda ya yi makuwa duk dawa dai za su kwana."

Ya baza Dogarai, ba a ga ko alamar inda suka bi ba. Har sun kusa fid da rai, sai aka gano ni cikin akwati, da ni da karen nan, duk ba mai iya fitowa. Aka ɗauko mu aka kai ga Sarki, aka yi ta jiyyarmu har Allah ya sa muka warke sarai. Sarki ya ce, "Ka ga yadda ka sawo wa kanka wahala." Na ce ƙaddara ce, in ta zo ba makawa.

Da na ga dai na yi ƙarfi, sai na yi shiri na bi matata Lauratu garinsu. Allah ko ya ba ni sa'a, na tarar an tsinto ta cikin daji an kawo ta gida. Amma duk ba wanda ya gane kanta, sai zaune ta ke kullum sai kuka ba ci ba sha. Ubanta Sarki ya rasa abin da ke masa daɗi, ya aika duk masu maganin hauka kowa ya zo, aka yi ta ba ta sayu tana sha, amma duk a banza. Sarki ya gaji, ya ce duk wanda ya warkad da ita, kome ya ke so a duniyan nan, in ka ɗebe mulkinsa, ya ba shi.

Da na tafi na sami wannan labari, sai abin ya faranta mini ciki. Na sami takarda, na rubuta duk al'amarin da ya gudana a gare ni, na tafi ga Sarki, na ce ni ma boka ne, ina so im ba da maganina a ga irin na ƙasarmu. Sarki ya ce, "To, a hana ka ne? Amma da ma ka huta, waɗanda suka fi ka ma sun yi ƙoƙari sun kasa."

Na ce masa ai ba a san inda sa'a ta ke ba. Na ɗauki takardan nan da na rubuta, na ƙunshe wani garin katako da na ɗebo a hanya, na ce a kai mata ta yi turare da kanta. Ko da aka kai mata, ta buɗa ta ga hannuna, sai ta yi zumbur ta tashi, ta karanta abin da na rubuta duka. Sai ta ɗebi garin katakon nan, ta yi turaren ƙarya, ta ce ta warke Sarki ya yi mamaki, aka yi ta murnar wannan al'amari.

Sarki ya ce in tambayi abin da na ke so duka, a ba ni. Na ce, "Kome na ce ina so a ba ni?"

Sarki ya-ce, "Kome ka ke so, in ka ɗebe mulkina."

Na ce masa, "To, in haka ne, ni wadda na warkar ɗin ita na ke so."

Sarki ya riƙe kai, ya ce, "A'a, ban da ita dai. Zaɓi wani abu, ko mene ne im ba ka."

Na ce masa, "Ni ita na ke so dai, in har aikin da na yi ya isa a ba ni lada? In ko ba ni ɗa wani hakki ciki, sai in dangana gaba ɗaya."

Sarki ya yi shiru. Fadawa suka ce, "Allah ya ba ka nasara, wannan al'amari dai mu muka ja, da ya ke tun da fari ba mu ɗebe ta ba. Mun ce kome ya ke so, ban da mulki. To, wannan ko ba mulki ba ne. Ba wata mafita sai a ba shi, don kada ya zama an yi magana biyu."

Sarki ya shiga gida, ya shawarci uwar yarinya. Ta ce, "Tun da ya ke ka yi suɓul da baka, har ka yi wannan alkawari cikin mutane, ba makawa ai sai a cika."

Aka sake ɗaura aure, aka yi shagali. Ga murnar aure, ga murnar Lauratu ta warke. Da aka natsa, Sarki ya ce, "Tun da ka zama surukina, ba na bar ka ka zauna hakanan ba wata sarauta ba." Ya naɗa ni Wakilin gari. Aikina sai in riƙa kewaya wajen ayyuka ɗuka na gari, har da kasuwa, Dogarai na biye da ni. Duk inda na tarad da wata 'yar ɓarna, ko na tarar ana faɗa a wani wuri, in abin bai yi girma ba, sai in tsawatar in kashe maganar. In ko ta fi ƙarfina, sai in kai su ga Sarki.

Ran nan na tafi tasha in kewaya, don na ji an ce akwai 'yan sane. Me ka ke tsammani? Ai sai ga su Zalimu da Azlamu kamar daga sama, suna dako. Ni ma ban ko gan su ba, kafin in ankara ashe karen ñan ya gan su, har ya banke Azlamu duk da kayan da ya ke ɗauke, ya hau masa da cizo da yaga.

Ko da na duba na gan shi, na buge shi, sai ya tasam ma Zalimu. Kafin in dube su da mamaki, ya banke shi. Karen nan dai ya haukace tsakanin ƙarya da gaskiya shi sai ya kashe su. Na kama shi na riƙe, suka tashi jina-jina

mutane ba su san abin da a ke ciki ba. Na ce zan kwashe su in kai su gidana, karen ya tsaya firatan bai yarda ba. Da ya ga na kama shi na riƙe, ina neman in tafi da su gidana



sai ya tasam mini ni kaina, har ya ƙije ni a hannu. Na ji zafi, na sake shi. Ya sake zaburam musu, ya banke Azlamu na raba su da kyar. Mutane suna mamaki, suna cewa lalle akwai wani abu tsakanimmu, don ga shi, da shi da sauran mutane sai lafiya, Zalimu da Azlamu kaɗai ya tsana. Ga shi garin ina faɗi a ji, ba damar a buge shi.

Mutane suka yi ta ƙoƙari, da kyar da zufa a goshi muka raba shi da su. Na sa aka kai su wani gida, aka shafa musu maganin cizon da karen nan ya yi musu, ya warke. Na riƙa aika musu da abinci da tufafi. Ina so in je mu gaisa da su, karen nan ya hana ni. Ka san dabba ma Allah ya ba ta hankali irin nata. Da ya ke ya san halinsu, sai ya hana mini sakat. Don kada in sace jiki in je gare su, ko fitsari za ni, sai ya bi ni bayan ɗaki, in na yi na taso, mu komo. A yadda ya ke da ni kuwa, ka san ba damar in ɗaure shi. Muka zauna nan da su, ba su da damar su gan ni, ni ba ni da damar in gan su. Im ma sun hange ni na nufo wurin da su ke, sai su tashi su gudu, don tsoron karen nan.

Muna nan haka, ba abin da na rage musu na alheri Mutane ko ba irin tambayar da ba su yi mini ba na abin da ya sa karen nan ya tsani ya yi arba da mutanen nan, na ƙi gaya musu kome. M ! Allah ya ba ka nasara, na rantse

har da girmanka, ran nan da tsakad dare sai na ji am buɗe ƙofar ɗakin da na ke, barorina na ta sharar barci ba su sani ba, sai ga su kowa da zandamemiyar wuƙa. Ba don Allah ya sa tun jiyyar da na yi ta farko wani Bafillace ya taimake ni da maganin ƙarfe, ni da karena, da wannan gamin ba mu kai labari. Suka tasam mini. Karen nan kuwa ya dage, sai ya sa ƙirji ya banke wannan, ya bar shi ya tasam ma wannan. Suka yi ta sukar kare nan, amma da ya ke ya ƙoshi, duk sai abin ya zama a banza. Na yi kuwwa, barorina suka taso, kafin su gudu aka kama su. Na rantse har da rawaninka, daga cikin yayyen nan nawa ba wanda ya sami ikon komawa gare ni. Karen nan kuwa ya bi su, ya yi musu kaca-kaca, rauni ko ina, abin ba ko kyaung ani.

Da gari ya waye aka kai su ga Sarki, mutane suka gaya masa abin da suka fara lura da shi tsakaninsu da karena. Suka ce lalle in Sarki ya tambaye ni, ya sami labarin abin da ke tsakanimmu da su, banza ba ta sa karen nan ya ƙi cizon kowa sai su.

Sarki ya matsa mini iyakar matsawarsa, har dai na gaya masa duk labarin nan da kaina, kamar yadda ka matsa mini in gaya maka. Ko da Sarki ya ji wannan labari, kafin



in ƙare in ankara ashe har ya ƙifci hauni a je a kashe su. Ko da na ƙare gaya masa, duk taron kowa bai san sa'ad da hawaye ya zubo masa ba. Sarki ya ce mini, "Zo ka gani, daga yau hankalinka ya kwanta." Na bi shi, sai na tarad da su kwance, am ɓille kawunansu. Na yi baƙin ciki ƙwarai, na yi ta kuka don kashe su da aka yi.

Allah ya ba ka nasara, ka ji al'amarin da ke tsakanina da karen nan.

Sarkin Samana bai ko sami ta cewa ba. Sai ya tashi, aka je aka kau da marigayiyan nan.

Waziri ya ce wa Fasih, "Ka ji wannan kiyayewar Allah. Rigakafin mugunta, rashin yi wa wani. Amma zauna nan, sai ka hardace wannan labari, sa'an nan ka tashi." Ya wuce ya bar shi nan yana biyawa.

DA gari ya waye yau, tun da hantsi sai su Musa suka ce wa Fasih, "Yau da maraice za mu hau kilisa, in kana zuwa kada ka yi nisa, mu hau tare."



Fasih ya ce, "Ina zuwa." Sai ya tashi ya tarad da Waziri ya gaya masa.

Waziri ya ce, "To, tun da ya ke haka ne, sai ka yi karatu tun yanzu, don da azahar kada ka tsai da su."

Fasih ya ce, "To."

Waziri ya fara ba da misalin gargaɗi na goma sha biyar :

## ZAKARAN DA ALLAH YA NUFE SHI DA CARA, ANA MUZURU ANA SHAHO, SAI YA YI

Akwai wani talaka yana zaune a wani gari wai shi Kona, har ya kai misalin dattijantaka gidansa ba a taɓa ko ɓari ba. Kullum in ya zauna shi kaɗai sai ya riƙa cewa, "Ya Allah, ka taimake ni da wanda zai ji ƙaina in na tsufa."

Yana nan haka, sai Allah ya ba matarsa ciki. Da cikin ya yi wata bakwai, sai ran nan matar ta ɗauki tulu ta tafi ɗebo ruwa. Rijiyar kuwa jira a ke yi. Da isarta, sai ta tarad da mata sun cika bakin rijiyar maƙil. Ta koma gefe guda, ta zauna kafin waɗanda suka riga ta su ɗiba, sa'an nan ita kuma ta fara. Suna nan suna ɗiba, sai ga wata 'yar tsohuwa tukuf ta zo wurin, ta ce musu, "Salamu alaikum." Duk suka ƙyale.

Sai matan nan mai ciki ta ce, "Ba ku ji ana sallama? Alaiki salamu."

Tsohuwan nan ta dubi matan nan mai ciki, ta ce, "Na sami ɗan ruwa in sha? Kishi ya koro ni."

Matar ta ce, "A'a ! Me zai hana? Ko gida kika ce kina son ruwa, ba a ba ki ba, ballantana ma a rijiya?"

Tsohuwa ta dubi masu ɗiban ruwa, ta ce, "Don Allah ku sam mini ɗan kaɗan in haɗiye, duk maƙoshina ya bushe."

Suka ce, "Ke, in kina shiga gari ki shiga. Muna nan muna kici-kici, yaya za mu tsaya ɗebam miki ruwa?"

Wata kuma ta ce, "Haba, ƙyale ta, ta mutu ma in za ta mutu ! Haka halin irin tsofaffin nan su ke, su tsufa ba su dangana. Yanzu duk da tsufan nan nata burinta ya fi namu. Ba ta ƙi ta shekara talatin nan gaba ba." Sai suka yi kyakkyewa, suka yi tafi. Mai cikin nan ta dube su, ta ce, "Don Allah ku sam mata ta tafi. Ku ƙuruciya ku ke ji."

Sai guda ta dube ta, ta ce, "Ko za a ba ta ma, wa zai yarda

ta sa masa wannan ƙazamin bakin nan nata cikin ƙwarya ?"

Mai cikin nan ta ce, "In dai don ƙwarya ce, ga tawa. Don Allah ku ba ta ta tafi."

Sai wata ta waiwayo, ta ce, "Shin, ke da kika dame mu, wai ke ce wa? Watau ke mai tausayi ko? To, mu ga tausayi, an hana ta. Bari sai ɗiba ta kawo gare ki kya ba ta."

Mai cikin nan ta dubi tsohuwan nan, ta ce, "Kaka, dakata kaɗan har ɗiba ta kawo gare ni, na ba ki kisha, saura mutum



biyu kaɗai im fara. Ga ganwo nan, zauna bisa kai, wurin da cinnaku."

Tsohuwa ta ɗauki ganwo ta zauna, ta yi zugum tana kallon rijiyan nan, tana kaɗuwa. Jim kaɗan ɗiba ta kawo ga matan nan, ta tashi, ta shiga. Ɗibarta ta fari ta ɗauko ta zo wurin tsohuwa, ta rusuna ta ba ta. Tsohuwa ta karɓa ta sha, ta dubi matan nan, ta ce, "Na gode, na gode. Allah ya sa ki sauka lafiya!" Ta sake dubanta, ta ce, "Cikin nan naki kuwa ɗa namiji za ki haifa, in Allah ya so kuwa zai yi ziki, kowa sai ya ji labarinsa nan ƙasar. Hasali ma dai

sai ya auri 'yar Sarkin garin nan ya kuma ci sarautar ƙasan nan."

Matan da ke nan suka yi guɗa gaba ɗaya, suka fara ba'a› suna cewa, "Ai! Ku ba da wuri, ga uwar Sarki nan tafe! Kwanciyarka lafiya, mai ƙasan nan! Ahayye! Ayyururui!'

Tsohuwa ta tashi, ta tafi. Ran nan fa suka tasam ma mai cikin nan da ba'a, har suka ƙure ta. Ta girke tulu, ta ɗauki ganmonta, ta sha ɗamara. Ta dube su, ta kwaɗa musu zagi, ta ce, "Duk wadda ba ta sake yi mini magana ba kuma ta raina Allah. Ka ji lalatattun mata! Wata ta tanka, cikinku, im fyaɗa ta da ƙasa, in sa ƙafa in take ta!"

Ɗa suka dube ta fa, suka ga dai lalle ƙaƙƙarfa ce, ba su ɗibar kome gare ta, sai suka yi tsit, suka ṣhafa mata lafiya. Ta ɗebi ruwanta, ta tafi gida, ta kwashe labarin duk ta gaya wa mijinta. Ya yi murmushi, ya ce, "Ba don dai ikon Allah ya fi da haka`ba, da sai in ce yaya talakawa kamarmu haka za mu haifi Sarki! To, Allah dai kaɗai ya san abin da ke ciki."

Da matan nan suka koma gida, sai suka yi ta zunɗen mai cikin nan, suna labarin abin da ya auku tsakaninsu da tsohuwa a bakin rijiya. Sannu sannu har labari ya kai kunnen Sarki. Ya kira Waziri, ya gaya masa wannan al'amari, ya ce, "To, ina dabara? In na kashe matar yanzu, duk mutane za su sani. Watau ka ga sai su ɗauke ni a kan azzalumi, ka san kuwa haka ba shi da amfani. Ko kuwa me ka gani?"

Waziri ya ce "Gaskiyarka Allah ya ba ka nasara. Tun da ya ke abin ya zama haka, ya fi kyau a bari sai ta sauka, in an ga namiji ne, to, lalle batun nan gaskiya ne. Sa'an nan sai a san yadda za a sace shi, a kashe shi kowa bai sani ba."

Sarki ya ce, "Wannan shawara ita ta ke fisshe mu, saboda hankalin nan naka shi ya sa na ke so in yi shawara da kai."

A kwana a tashi, ran nan sai matar ta haifi ɗa namiji. Suka ƙuƙƙulla suka sayi ɗan rago, aka raɗa wa yaro suna

aka sa masa Isa. 'Yan tsofaffi da mata wađanda suka ji labarin abin da tsohuwan nan ta ce, wai yaron nan zai zama Sarki, suka rika yi musu ba'a, har suka lakaba wa yaron suna "Ɗandaula." Duk gari kuma ya đauka, har sunan Isa ya ɓace, sai 'Dandaula.

Da Sarki ya sami labarin matan nan ta haihu, har an yi suna, sai ya kira Waziri, ya ce, "To, ka ji matan nan ta haihu yaya za mu yi?

Waziri ya ce, "Kai dai kwantad da ranka, saura al'amari na gare ni." Ya tashi, ya tafi, ya sa wani amintaccen bawansa ya je kasuwa ya đauko đan kwikwiyo ya kawo masa. Ya sa ya đauka ya kai gidan matan nan mai đa da tsakad dare. Ya tarar suna barci, sai ya laɓaɓa ya đauki đan nan, ya mai da đan kwikwiyo a gaban uwar yaro, ya lulluɓe shi, ya tafi ya kai wa Waziri. Waziri ya kai wa Sarki. Cikin daren nan Sarki da Waziri suka tashi, suka kulle yaron nan cikin wani akwati. Waziri ya đauka, suka tafi da shi, suka jefa cikin wani kogi da ke nan kusa da gari, wai don ya mace. Can zuwa asuba matar ta lalabi đan don ta ba shi mama, sai ta ji hau, hau! Ta duba, sai



ga kare. Nan da nan ta ta da mijinta, ta nuna masa. Suka yi tsammanin đan ne ya zama kare. Suka rungume shi, suka yi ta kuka.

Suna cikin haka kofa a rufe, sai ga wata mace ta fado daga sama, ta ce, "Ku bar kuka. Kin san ni? Ni ce matan nan da kika ba ni ruwa. Ni ba mutum ba, aljana ce. Ɗanku yana nan da rai, jefa shi ruwa aka yi, wai, ya mutu don kada ya yi sarauta. Ba su san bakin alkalami ya rigaya ya bushe ba. Ku đauki đan karen nan, ku kashe shi. Ku lulluɓe shi cikin likkafani, ku tara mutane, ku ce 'Dandaula

dai ya rasu, bakin mutane ya kashe shi. Watau kun gani sai ku huta da surutai." Suka yi wa aljanan nan godiya, ta ɓace. Suka tashi, suka aikata abin da ta ce musu. Gari na wayewa suka tara Malamai, suka faɗa musu yaro ya koma. Aka yi masa salla, aka binne.

Da Sarki ya ji haka, sai ya ce wa Waziri, "Ka ji abin da iyayen yaron nan suka aikata? Wai don kada a yi musu dariya, a ce ɗansu ya zama kare. Ka san waɗannan, Waziri, Allah ya zuba musu dabara!"

Waziri ya riƙe baki, ya ce, "Mutanen zamani ai ko ina ka fito musu suna kallonka."



Akwatin nan kuwa da aka jefa 'Dandaula ya yi ta bin kogi har da safe. Zuwa walaha sai ya iso wani ɗan ƙauye inda wani manomi ke noma. Daidai sa'ad da ya kawo ƙauyen nan kuwa, sai aka yi muwafaƙa manomin nan ya zo wanka. Ko da ya ga akwati na bin ruwa, sai ya yi salati, yana tsammani wani ne ruwa ya ci. Ya duba bayan akwatin ko ya ga mutum tafe bisa ruwa, bai ga kowa ba. Sai ya tashi nan da nan, ya faɗa cikin ruwan, ya fid da akwatin. Da ya jinjina, ya ji da nauyi, sai ya ce, "Alhamdu lillahi! Randa kina ɗaka Allah ke ba ki ruwa."

Ya ɗauki gatari ya ɓalle akwatin, sai ya ji yararai! yararai, yaro na kuka. Ya yad da gatari, ya zabura zai gudu, sai ga matarsa ta zo garin ɗiban ruwa. Ta ce, "Me ya firgita ka haka, Sarkin Noma!"

Sai mijin ya ce, "Zo, leƙa ki gani."

Ta zo ta leƙa, sai ta ga yaro kwance yana kuka. Ta ce wa mijin, "Ina ka sami yaro?"

Ya matso, ya yi salati, ya ce, "Kin ji kin ji yadda na same shi. Ko mutum ne, ko aljani ne, Allah kaɗai ya sani !"

Matar ta ce, "Haka a ke aljani garinku ? Duba shi mana sosai ka gani. Babu wani abu, Allah ne ya ji ƙammu ya aiko mana da wannan, don bai nufe mu da haihuwar namu ba. Ba abin da ya fi sai mu ɗauke shi mu kai gida, in sha ƙaiƙayi don mamana ya kawo ruwa, in rene shi, in Allah ya sa masha ruwa ne, ya girma. Ka ga mu ma Allah ya ba mu mai jin ƙammu ke nan."

Mijin ya ce, "Wallahi gaskiyarki, ga lada ga amfani, riba biyu ke nan." Suka kai yaron gida, matar ta sha ƙaiƙayi, mamanta ya samu, ta yi ta goyon yaro. Da ya kwana bakwai a hannunsu, sai suka sami rago suka yanka, suka raɗa masa suna Nasiru. Yana nan har ya cika shekara biyu, suka yaye shi. Da ya kai shekara bakwai, suka yi masa kaciya. Kowa ya tambaye su ina suka sami ɗa, sai Sarkin Noma ya ce ɗan ƙanen tsohuwarsa ne ya yayo.

Suna nan haka, har yaro ya sami shekara goma sha biyar, ya ƙware ƙwarai wajen noma. Ya kan kai kuyya goma, uban bai kai ɗaya ba. In ya fita farauta kuma, ga zama, sai ka ce abin magani. Wajen jaruntaka kuma da dauriya, sai ka ce Antaru ya haife shi. Da ma mutum ya dubi irin ƙirar da Allah ya yi masa, ya san ba a ƙera raggo ba. In kuwa batun tausayi ne, da ladabi, da fasaha, im ma ka yi zance da shi ka ji lafazinsa, sai ka ce ba a daji ya girma ba.

To, tsakanin 'yar tungan nan da garin yaron nan tafiyar kwana biyu ce, amma duk ƙasar Sarki ɗaya su ke bi. Ana nan ana nan, ran nan sai Sarkin garin, watau wanda ya tasam ma kashe yaron nan, ya fito kewayar ƙasarsa. Hanya ta biyo da shi ta gidan Sarkin Noma. Da Sarkin Noma ya ji ɗuriyar rundunar Sarki, sai ya kira ɗansa, ya ce ya fito su yi gaisuwa, ya ga Sarkinsu.

Da suka faɗi suka yi gaisuwa, sai Sarki ya dubi Sarkin Noma, ya ce, "Ina ka sami ɗa ? Kai dai ba ka gajiya da yaye-yaye, ka dangana da yadda Allah ya ajiye ka

karambaninka ya hana. Amma kuwa yaron nan naka kyakkyawa ne !" Duk aka bushe da dariya.

Sarkin Noma ya faɗi, ya ce, "Allah ya ba ka nasara, ai wannan ba karambani ba ne. Ku kuka ce wanda ya ji ƙan wani, Allah ya ji ƙansa. Ko ba haka ba, ranka ya daɗe? Kuma ma da ba mu taimako irin wannan, ai da kashimmu ya bushe game da ku."

Fadawa suka ce, "Hakanan ne, Sarkin Noma."

Sarki ya ce, "Wane irin taimako? Kada mu katse maka ƙanzari."

Sarkin Noma ya ce, "I, Allah ya ja zamaninka, wannan yaron yau shekara goma sha biyar ke nan ya ke wurina. Dalilin kuwa da ya gama mu, ran nan ne na tafi wanka a kogi, sai na ƙango ɗan akwati na bin ruwa, ina tsammanin kayan wani ne ruwa ya ci. Na faɗa, na ɗauko don in kai maka, sai na ji ya ƙaye nauyi. Na çe da in kai abu na rufe, gwamma in san ko mene ne ke ciki. Im buɗa dai, sai na ga ɗan jinjiri yana kuka. Na kira matata na nuna mata, muka yi kamar mu kawo maka shi 'tun sa'an nan, muka ga gwamma mu rene shi tukun sai ya yi girma, sa'an nan mu kai shi gare ka. To, ga shi Allah ya kawo ka ma, ka gan shi da kanka."

Da Sarki ya ji haka, sai ya nisa. Ya dubi Waziri, ya dubi Sarkin Noma, ya ce, "Akwatin da ka ciro shi daga ciki, yana nan?"

Sarkin Noma ya ce, "I, bari in ɗauko." Ya ruga ya kawo akwatin. Ko da Sarki da Waziri suka ga akwatin, sai suka gane shi, suka sakankance lalle yaron nan ne da suka jefa cikin ruwa.



Yaro ya dubi Sarkin Noma ya ce, "A'a, baba! Ni kai ka haife ni, ba tsintata ka yi ba."

Uban ya yi murmushi, ya raɗa masa, "Kada ka yi kuka, ai wasa na ke yi da su."

Da Sarki ya ji jawabin nan na Sarkin Noma, sai ya ce wa yaron, "Allah ya raya ka, ka ji."

Uban ya ce, "Amin, ranka ya daɗe. Ka yarda in riƙe shi har a sami ubansa?"

Sarki ya ce, "I mana, bari ma in aike shi birni tukun, don ya samo maka 'yar riga. Ai wannan taimako da ka yi na ji daɗinsa." Sarkin Noma da ɗansa suka faɗi, suka yi godiya. Fadawa suka ce, "An gaishe ku, Sarkin Noma. Sarki ya gode maka! Allah ya yi wa yaron albarka." Uban ɗa sauran mutane suka ce, "Amin." Sarki ya sauka, duk mutane kuma suka sauka.

Sarki ya kira Waziri waje ɗaya, ya ce, "Ka ga wannan abin mamaki ne ƙwarai. Yanzu babu abin da ya fi, sai in rubuta takarda im ba shi ya kai wa Wakilin da na bari, cewa in ya zo a kashe shi. Sa'an nan in aiko wa Sarkin Noma da cewa yaron dai da zuwansa ciwon ciki ya murɗe shi, ya mutu."

Waziri ya ce, "Allah ya ja zamaninka, wannan abu shi ne daidai. Don kuwa in ka kashe shi, ba haka ka yi ba, mutane za su ji, sa kuwa zarge mu, ko da ya ke ba damar a yi magana."

Sarki ya ce, "Ka gani fa." Ya rubuta takarda, ya ba yaron ya tafi. Shi kuwa ya hau ya yi gaba, duk da jama'arsa.

Yaron na cikin tafiya, sai ya ɓace hanya, ya bi wata 'yar ƙarama, sai ga shi a wani gida cikin dokad daji. Ya iske wata 'yar tsohuwa kaɗai ke cikin gidan. Ya yi mata sallama. Ta ce, "Kai samari, daga ina? San inda ka nufa. Nan gidan ɓarayi ne, in ka bari suka dawo suka gan ka, sai wani ba kai ba."

Yaro ya yi kamar ya koma. A ransa ya ce, "Kai, shin ma in na gudu cikin daren nan, ina za ni? Da in je naman daji ya cinye ni a banza, ai gwamma mutane 'yan'uwana su kashe ni." Bai ce wa tsohuwan nan kanzil ba, sai ya nemi wuri ya yi kishingiɗe. Kafin a yi haka sai barci ya kwashe shi, da 'yar takardan nan a hannunsa.

Can yaron yana cikin barci, sai ɓarayin suka komo. Suka tambayi tsohuwar labarin yaro mai barci, ta gaya musu iyakar saninta. To, cikinsu kuwa akwai wani wanda ya ɗan iya karatu. Ko da ya ƙyalla ido ya ga 'yar takarda a



hannun yaro, sai ya ɗauke, ya karanta, ya ga an ce a kashe yaron ne. Ya gaya wa 'yan'uwansa. Suka ce, "Kisa ! Ai kuwa yaron kyakkyawa ne, ko me ya yi, oho ?"

Wannan Malami ya ce, "Kai, in ka bibiya, wallahi ba abin da ya yi. Ai ba ku san halin Sarkin nan ba ne, ku dai labarinsa ku ke ji. Amma bari in sake takardar, in ce ɗan wani babban Sarki ne aka ba shi riƙon amana. In rubuta kuma da ya zo a ɗebi kuɗi kaza daga baitulmali a ba shi, kuma a gama su da 'yar Sarkin nan da son kuɗi ya hana ya ba kowa aurenta. In ce kuma a yi bikin a ƙare kafin ya komo."

Ɗa babban ya ji haka, sai ya bushe da dariya, ya ce, "Ai kuwa, wallahi da ka kyauta ! Ko ya komo kuwa, sai ko ya sake aurad da ita kan bazawara, ba a budurwa ba."

Sai gudan kuma ya ce, "Watau sai bayan ta yi idda wata uku ke nan. Ka san kuwa alkadarinta ya karye sa'an nan. Don Allah, yi maza ka rubuta kafin ya farka." Nan da nan sai ya tashi ya rubuta yadda ya faɗin nan, ya saka cikin hannun yaron.

Can an jima kaɗan yaron ya farka, ya buɗe ido ya ga

ɓarayin nan suna cin abinci. Ya tashi, ya durƙusa ya gaishe su ɗai ɗai. Suka tambaye shi inda za shi. Ya ce Sarki ne ya aike shi da takarda ya kai wa Wakili, ya ba ubansa riga, ita ce zai karɓo.

Sai babbansu ya yi murmushi, ya ce. "Hala rigan nan ja ce kamar jini ?"

Yaron ya ce, "Wallahi ni dai ban san irinta ba, ya shugabana. Amma a ba shi jar riga, sai ka ce Dogari ?"

Daga nan sai wanda ya rubuta takardar ya ce, "Sarkin nan fa, yadda na ke ji ana faɗi, duk inda adali ya kai, ya kai. Watakila kai ma da za ka kai takardan nan, ya rubuta a yi maka wani alheri mai girma."

Yaro ya ce, "To, wannan dai Allah kaɗai ya sani." Suka ba shi abinci ya ci, suka kai shi wani ɗaki ya kwana. Da sassafe ya sallame su, ya nufi gari da takardarsa a hannu.

Bayan kwana uku ya isa. Bai zame ko ina ba sai fada, ya kai wa Wakili takardar. Wakili ya buɗa ya karanta, ya tara manyan gari ya karanta musu, suka ji. Ya kuma shiga gida, ya kira yarinyar da uwarta, ya gaya musu duk abin da ke cikin takardar. Da suka ga yaron nan kyakkyawa ne, suka yi murna da haka. Kashegari aka sa su a lalle, aka yi shagali muhimmi, aka gama. Aka gyara musu wani babban gida, suka koma kafin Sarki ya dawo. Yaron nan duk murna ta rufe shi, ya rasa abin da zai ce don mamaki. Amma kullum alla-alla ya ke yi Sarki ya komo, don ya aika ubansa Sarkin Noma da uwarsa su dawo birni, tun da ya ke Allah ya ba shi daula haka.

Da labari ya watsu cikin gari, mutane suka yi mamaki. Iyayen yaron nan na gaskiya suka yi tsammani ɗansu ne, don Sarki ba shi da ɗa, ba shi da jika, sai wannan ɓudurwa. To, in kuwa batun aljanan nan gaskiya ne, ai ko lalle ya zama ɗansu ne, don an ce zai aure ta. Sai uwar ta ce wa mijin, "In dai shi ne, in na gan shi na gane shi, don ran sunansa tafasasshen ruwa ya zuba masa a kumatunsa na hagu, da wajen girarsa, har kuwa suka saɓe sun zama tabo

Kuma ma ai ka tuna magurjina ya taɓa faɗa masa a babban yatsa na dama, har ya lanƙwashe, watakila har yanzu bai miƙe ba. Zan yi ƙoƙari in na kai talla in lura da waɗannan."

Mijin ya ce, "Ai kuwa fa, wallahi gaskiyarki."

Gari na wayewa sai ta ɗauki tallan fure, ta ṭafi gidan, ta shiga. Da isarta zaure na biyu, sai ta tarad da shi duk mutane sun kewaye shi ana fadanci. Ta durƙusa, ta gaishe shi. Ta kuma lura da dukan alamomin nan, ta gan su haka. Nan da nan ta dawo, ta gaya wa mijinta. Suka kama bakinsu, suka tsuke.



To, ka san ƙasar kuwa mai girma ce ƙwarai. Saboda haka bayan auren nan ma kafin Sarki ya gama kewaye ta ya komo, sai da ya ƙara kwana goma sha bakwai bisa ga abin da ya faɗi tukuna. Ran cikon sha bakwai sai ga shi kwaram. Da saukarsa, ko gida bai shiga ba, sai ya ce wa Wakili "Ka ga yaron da na aiko da takarda? Ka aikata dukan abin da na ce ko?"

Wakili ya ce, "I, ranka ya daɗe, har na sa su cikin ƙaramin gidanka kafin ka komo."

Sarki ya ce, "Kai ar, me ya sa ka sa aka binne mini gawa a cikin gida, ba a kai shi hurumi ba? Shi wane ne?"

Wakili ya ce, "Ranka ya daɗe shin lafiya? Yaya za ka ce a gama yaro da 'yarka, sa'an nan ka kira shi gawa?"

Sarki ya ce, "Wace 'yar tawa?"

Wakili yana tsammani nishaɗi ne ya ke yi, sai ya yi murmushi, ya ce, "Salima."

Da Sarki ya ji haka, sai ya kori Wakili, ya daɗe kai, ya shiga gida ya tarad da uwar yarinya. Ya kira ta, ya tambaye ta. Ta gaya masa abin da suka gani cikin takardar, ta kuma bayyana masa duk abin da suka yi tun daga farko har ƙarshe.

Sarki ya ce, "Ina takardar?" Allah ya sa ba su keta ba.

Ta tafi ta kawo masa, ya karanta, sai ya yi salati, ya rasa abin da zai ce. Ya shura takalmansa, ya fito zaure. Da fitowarsa ya hangi dattijan garin duk sun taru, sun zo su yi masa godiya da murna bisa ga wannan adalci da ya yi da gama zumunci. Cikinsu ma har da yaron nan, ya ci ado, yana zaune kim gefe guda.

Kafin Sarki ya zo, Waziri ya tarye shi. Suka zauna suna tunanin abin da ya juya al'amarin nan haka, har da Wakili ya yi wannan babban shirme wanda ba ya gyaruwa. Sarki ya rasa inda zai sa kansa don baƙin ciki. Waziri ya ce, "Ba abin da ya fi, sai ka ce aure dai ya yi, amma ba ka yarda ba da wancan sadakin da suka yanka. Ka ce sadakinta sai ya kawo maka gashi ɗaya daga gasusuwan dodo, im ba haka ba kuwa sai a ɓata auren, don ba a aure sai da sadaki."

Sarki ya ce, "Lalle ne, Waziri."

Ya tashi, ya isa babban zaure. Mutanen da ke nan suka tashi suka yi gaisuwa, har da ango. Suka fara yi wa Sarki murna da godiya. Sai ya ce, "Ai tsugune ba ta ƙare ba. Sadakin da kuka yanka wa yarinyan nan ban yarda da shi ba. In yana son 'yata, sai ya kawo mini gashi guda daga gasusuwan kan dodo, in kuwa ba ya iyawa, sai a ta da auren. Kun san ba a aure sai da sadaki."

Mutane duk suka yi tsit, wannan ya dubi wannan, wannan ya dubi wannan. Suka juya duk, suka dubi yaron. Yaron ya durƙusa, ya ce, "Ran Sarki ya daɗe, na ji, na kuwa karɓa. Gobe zan tafi, in Allah ya sa ina da rabon zama da ita, in dawo maka da abin da ka nema. In kuwa Allah ya nufi iyakacin zamammu ke nan, to, Alhamdu Lillahi, ni dai na gode, Allah kuwa ya ji ƙanka, yadda ka ji ƙaina."

Ya yi ban kwana, ya koma gida. Ya kira yarinyar, ya gaya mata duk abin da ya auku. Ta yi ta kuka, don tana sonsa ƙwarai da gaske. Ta aika uwarta ta zo, ta gaya mata abin da a ke ciki. Uwar kuma ta bayyana wa 'yarta, cewa duk abin da aka yin nan a kan ƙaddara ne ya auku, ba da nufin Sarki ba ne. Ta bayyana musu niyyar Sarki, duk da

kuma dalilin da ya sa haka, tun daga labarin faɗin da wata tsohuwa ta yi na cikin yaron nan har ya zuwa yanzu. Ta aika cikin daren nan, aka kirawo iyayen yaron nan na gaske, ta bayyana musu duk abin da ya faru. Suka yi godiya ƙwarai, suka koma gida suna mamaki, suna cewa, "Mai rabon ganin baɗi dai, ko ana ɗakawa a turmi, sai ya gani."

Uwar yarinyan nan ta ce wa yaron, "Kada wani abu ya ɓata maka rai. Ka tafi, sai ka komo. Tun da aka yi maka faɗi da sarautar ƙasan nan, ai fa in Allah ya so sai ka yi." Ta sallame shi, ta koma gida.

Gari na wayewa ya tafi ya yi sallama da Sarki, ya roƙi gafara. Ya komo gida, ya yi sallama da matarsa, ya shirya ya kama hanya ya tafi, ya bar ta tana ta kuka. Ya yi ta kutsawa cikin daji.

Bayan kwana uku ya isa gidan dodo, can ne kuwa cikin ƙungurmin daji, a bisa wani dutse. Da ya isa, ya tarad da dodon ba ya nan, ya tafi farautar mutane, sai wata 'yar tsohuwa da ya kamo ya ajiye don ta riƙa yi masa abinci. Ya shiga, ya yi mata sallama, ta ce, "Kai ɗan samari, me ya kawo ka nan? Me ya ruɗa ka har da ka zo mahallakarka? Ba ka sani ba gidan nan na dodo ne? To, zo maza in nuna maka hanya, ka gudu kafin ya zo."

Yaro ya ce, "Ina maganar gudu fa, Inna? Na zo gare ki ne, ko ki taimake ni, ko kuwa im mutu in huta." Ya kwashe duk labarinsa ya gaya mata, tun daga farko har ƙarshe.

Tsohuwa ta ce, "Tun da ya ke abin haka ne, zan taimake ka." Ta kulle shi cikin wani baƙin akwati, ta kai tsariyar gadonta ta ɓoye, ta ce kada ya yi ko tari, in kuwa ya yi ya halaka. Ta ɓoye shi ke nan, sai ta ji dodo can tafe yana waƙa yana cewa "In ci mutum in sha jininsa! Sai ni Dodo ɗan dodanniya!" Da faɗawarsa ɗaki sai ya shaƙi iska, ya ce "Na ji warin mutum."

Tsohuwan nan ta ce, "Ni mece ce? Kuma waɗannan da ka karkaso mene ne, ba mutane ba?"

Ya zubad da mutanen da 'ya kaso waraf nan bisa daɓe, ya sa tsohuwan nan ta babbaka masa uku ya ci. Saura kuwa ya ajiye sai da safe, ya yi kalaci kafin ya fita.

Da dare ya yi, ya hau bisa gadonsa ya kwanta, sai tsohuwan nan ta ce, "Ranka ya daɗe, ina son in dawo nan bisa gadonka. Ni in na kwanta nan, kwanan nan duk sai in yi ta waɗansu mafarkai da ke tsorata ni."

Dodo ya ce, "To, hawo." Ta tashi ta hau.

Can yana barci, ta ji ya fara minshari, sai ta kama gashin



kansa guda ta fizge. Ya yi wal da ido, ya ce, "Mene ne ya sa ki ke farkad da ni ?"

Ta ce, "Wani mutum ne na gani yanzu cikin mafarki, ya tambaye ni, wai im ban gaya masa abin da mutum zai yi ya tsira daga ƙiyayyar Sarakuna da makircinsu ba, sai ya kashe ni."

Dodo ya ce, "In kin sake mafarki da shi, ki gaya masa da zai sami gashi ɗaya daga kaina, ko ƙasa da sama sun gamu, ya tsira. Balle kuma in yana riƙe da takobi ɗaya daga cikin takubban nan nawa goma sha ɗaya da na gada."

Tsohuwan nan ta ce, "Sha ɗaya, ko goma ?"

Sai ya sake kwantawa, ya yi ta barci har da minshari. Ɗa ta ji ya yi zurfi cikin barci, sai kuma ta tuge biyu. Ya yi wuf ya farka, ya ce, "In kin sake farkad da ni, ina cinye ki."

Tsohuwa ta ce, "Ɗan dodanniya, in ka kashe ni, ka zauna da wa ? Kuma ma na sake mafarki da shi, wai lalle in gaya masa abin da mutum zai yi, in ya yi Sarki, don ya mallaki ƙasarsa su bi shi kamar bante."

Dodo ya ce, "Wannan ai shi ya fi kome sauƙi. Da zai sami kashina game da kashin zaki ya gama, ya yi wanka da su, ko ni ya so kashewa, ai sai ya kashe. Amma fa kada ki faɗa wa kowa."

Ta ce, "Haba, wa zan gani, balle im faɗa masa ?"

Ko da ta sami waɗannan gashi guda uku daga kansa, da ya yi barci sai ta sulale, ta jawo akwatin nan da yaron ya ke ciki, ta buɗe. Yaro ya fito, ya durƙusa, ya gode mata. Ta ba shi gasun nan uku duka, ta kuma sato takobi guda cikin takubban nan, ta ba shi. Ta ƙara gaya masa taimakon da ta nemo masa daga wajen dodo, ko da ya ke da ma duk yana ji. Ta ba shi kashin dodo kuma, ta ce masa, in Allah ya sa ya hau gado, ya yi alkawari ya zo ya kashe dodon nan, ya tserad da ita. Ya ce, "To, Allah ya taimake mu." Ya yi godiya, ya sallame ta, ya tafi. Inda dare ya yi masa sai ya hau wani itace ya kwana, da haka har ya kai birni.

Ya tasam ma fada, ya tarar an taru ana fadanci. Ya yi gaisuwa, ya miƙa wa Sarki gashin dodo guda, saura kuwa ya ɓoye. Ko da Sarki ya ga yaron nan da gashin, sai ya dubi Waziri, duk fada aka riƙe baki. Sarki ya cika, ya cika, ya tashi ya shiga gida da fushi. Ya kira Waziri, ya tasam masa da faɗa yana cewa, "Ga irin dabarar taka nan ta wofi ! Na ce in kashe shi tun tun tuni, ka ce wai im ba shi takarda. Munafuki mai dogon gemu !"

Waziri ya fusata, ya tashi, ya ce, "Kai ne tsohon banza, ba ni ba. Azzalumi, wanda ke son ya yi jayayya da hukuncin Allah ! Ai kai ma kafiri ne."

Sarki ya ce, "Ni ka ke ce wa kafiri ? Sai ya tashi, ya ɗauki Waziri ya kwaɗa da ƙasa. Waziri ya miƙe da shi, ya waiwaya baya sai ya ga wani gatari, ya raruma, ya kwantara wa Sarki ɓisa kai, har ya shige. Da Sarki ya ji zafi shi kuma ya zabura ya fizge gatari, ya ƙwala wa Waziri a ka har ya lume. Duk suka faɗi nan, suka mace. Ba wanda ya san abin da aka yi, ana tsammani shawara su ke yi.



Can zuwa la'asar, da aka ga sun daɗe, sai wani bawan Sarki ya leƙa ɗakin, sai ga su duk matattu. Ya yi baya da kururuwa, ya gaya wa jama'a. A gidajensu aka yi ta kuka. Amma duk sauran gari sai murna a ke yi, don da ma sun matsa wa mutane. Kafin magariba ta yi, aka kai su aka rufe. Mutane suka yi ta tunanin abin da ya sa haka. Sai uwar yarinyar ta bayyana musu duk yadda al'amarin ya ke, tun daga farkon cikin yaron nan har ya zuwa yanzu. Aka kira Sarkin Noma aka tambaye shi, ya faɗi yadda ya sami yaron nan. Matan gari kuwa suka shaida bisa ga faɗin nan da tsohuwa ta yi wa cikin yaron a bakin rijiya. Bawan nan kuwa ya bayyana yadda ya yi ya sato yaron, da yadda ya ajiye kare maimakonsa.

Ko da jama'a suka ga abin dai ya gaskata, sai suka ce, "To, mu ba ma yin jayayya da ikon Allah ba." Bayan wata guda suka naɗa wa yaron sarauta, shi kuma ya naɗa Sarkin Noma Waziri. Iyayensa kuwa ya gina musu ƙaton gida ya sa su. Da ya gane ashe ɓarayin nan ne suka sake takardar sai ya aika aka kira su, duk ya yi musu sarauta, ya ce su bar sata.

Suka yi ta cin duniyarsu, suna damawa kamar yadda su ke so.

Bayan kamar wata guda, ran nan ya hau shi kaɗai, ya je ya kashe dodon nan, ya komo da tsohuwan n n gari. Duk aka yi ta mamakinsa. Aljanan nan kuma da ta yi masa faɗin sai ya yi Sarki, ta yi ta zuwa wurin sa da dare tana taimakonsa in wani abu ya dame shi. Kullum in an ta da taɗi, sai Sarki ya yi ta yi wa Waziri dariya don matar Waziri ta ba shi labarin mijinta ya ruga sa'ad da ya buɗe akwatin da ruwa ya jawo. Ta ce ita ta komo da shi da kyar, ta sa ya ɗauki Sarkin suka kai gida.

Da Waziri ya ƙare wannan labari, sai Fasih ya ce, "Lalle wannan misali akwai daɗi." Waziri ya shiga gida, don lokacin barcinsa ke nan.



YAU da Fasih ya zo sai Waziri ya ce masa, "Gobe ina so ka tuna wani labarin da za ka ba ni, don in gani ko kana da alamar za ka gaje ni."

Fasih ya ce, "To, Allah ya kai mu."

Waziri ya ce, "Yau sai mu' ci gaba da ba da misalin gargaɗi na goma sha shida :

MAI ƘABON SHAN DUKA 'BA YA JIN KWA'BO, SAI YA SHA

Wata rana Sarkin Musulmi Sa'idu yana zaune a fadarsa, duk mutane sun kewaye, shi, ana ta labarin duniya. Sai Wazirinsa ya iso, ya yi gaisuwa, ya ga lalle Sarki yana jin nishaɗi ran nan. Da ma da zai shigo ya ɓaro wani ɗanjaura a ƙofar gida, yana ɗalla. Da suka gaisa da Sarki, sai ya ce, "Ga wani ɗanjaura nan a ƙofar gida mai kaya iri iri. Ko za a saya wa yara ?"

Sarki ya ce, "A kirawo shi." Aka kira shi ya shigo, wani ɗan gajere ne, kakkaura, ba ya sanye da ƙome sai tsummoki. Yana ɗauke da ƙwano inda tarkacensa na jaura su ke, ya fitar wa Sarki da kayan sayarwa, ya baza a daɓe. Sarki ya saya wa 'ya'yansa 'yam bindigogin wasa, ya kuma saya wa 'ya'yan Waziri 'yan takalma. Sai ya ga wani abu ya rage cikin kwano yana ƙyalƙyali, ya ce, "Wannan fa, me ke ciki ?"

'Danjaura ya fid da wata 'yar tukunyar jan ƙarfe, ya miƙa wa Sarki, ya ce, "Ni ma ban san ko mene ne ke ciki ba. Akwai wata 'yar batta da wani gari-gari kamar taba a ciki, har da takarda manne da ita. Wani ya tsince su a kasuwar Makka ya ba ni. Don kyaun tukunyar kaɗai na ke riƙe da su Ranka ya daɗe, in kana so ka biya ko nawa."



Sarki ya biya, ya ce wa ɗanjaura ya karanta ma[illegible]. 'Danjaura ya ce, "Ai ni ban iya karatu ba." Sarki ya ba magatakarda, shi ma ya kasa fahinta. Duk Majalisa aka rasa wanda zai faɗi ma'anarsa.

Waziri ya ce, "Ranka ya daɗe, akwai wani Malami nan kusa da masallaci, ba wata luggar da za ta gagare shi har mutane suna ce masa Malam Ilmi. Ko a kira shi ne mu ji ?" Sarki ya ce, "A kira shi."

Da ya zo, ya ce, "Na ji ana ce maka Malam Ilmi. To, im ba ƙarya ba ne, sai ka karanta mini abin da ke cikin takardan nan. In ka bayyana mana ma'anarsa, zan yi maka goma sha biyu na arziki, in ka kasa kuwa, zan yi maka goma sha biyu na bulala."

Malamin ya karɓi takardar, ya duba, ya duba, ya ce "Mhm. Cewa aka yi, wanda duk ya sami wannan magani, ya gode Allah. Wai duk sa'ad da mutum ya so ya mai da kansa wata dabba, sai ya shaƙa shi, ya mai da gaba gabas, ya ce, "Mutabu, sai ya ga ya koma dabban nan. Kuma in ya so ya koma mutum, sai ya mai da gaba gabas, ya yi sujada sau uku, yana cewa "Mutabu," nan da nan zai koma kamar tasa. Amma fa an ce, sa'ad da mutum ya zama dabban nan, kada ya yi dariya. In ya yi dariya, ba zai sake komawa mutum ba har abada."

Sarki ya yi dariya, ya kawo kyauta mai yawa ya yi wa Malam Ilmi, kuma ya yi wa 'Danjaura, ya sallami mutane. Bayan sun fita, ya kira Waziri, ya ce, "Wannan abu fa, in hakanan ne, lalle mun yi sa'a. Ka san abar sha'awa ce in zama ina iya jin maganar dabbobi, kuma ina iya mai da kaina dabba."

Waziri ya ce, "Lalle hakanan ne. Amma fa, wai, ina tsoro!"

Sarki ya ce, "Haba, ba kome. Gobe da asuba ka zo mu je daji mu gwada."

Waziri ya ce, "To."

Asuba na yi, sai Waziri ya zo, suka fita a sace, 'yar battan nan na maƙe cikin aljihun rigar Sarki. Suka shiga gandun Sarki, suka nufi bayan gari, amma ba su ga abin da ya gamshe su ba da za su rikiɗa irinsa. Suka yi ta kutsa kai daji, har suka tarad da wani tafki inda tsuntsaye da yawa su ke taruwa. Suka ga wani babba-da-jaka yana kai da komowa,

yana neman kwaɗi, yana nisawa ɗai ɗai sai ka ce wani dattijo. Suna nan kuma, sai wata ta sauka ta nufi wajen wancan, suka yi kamar suna magana da juna.

Da suka ga haka, sai Waziri ya ce, "Dubi waɗancan, lalle suna wani zance ne da junansu. Yaya, ko mu zama irinsu ne, mu je mu ji abin da su ke faɗi?"

Sarki ya ce, "I, hakanan ne kuwa. Tsaya, mu shaƙa."

Waziri ya ce, "A'a, mu tuna da yadda za mu mai da kammu mutane tukuna, kada mu yi da na sani."

Sarki ya ce, "Haba, ba kome. Ba dai 'Mutabu' za mu ce ba, mu koma kamarmu? Amma fa don Allah kada ka yi dariya."



Waziri ya ce, "Ai ni kai na ke ji, don kai ne ba ka raina abin dariya."

Sarki ya ce, "Haba Waziri, har kai ka fi ni gintsewa? Mu shaƙa dai mu gani." Sarki ya shaƙa magani, ya miƙa wa Waziri, shi kuma ya shaƙa, suka mai da gaba gabas, suka ce, "Mutabu!" Nan da nan sai ga ƙafafunsu suka rikiɗe, hannuwansu suka zama fika-fikai, gemmansu suka zama jaka, tufafinsu suka zama gashi.

Sarki ya dubi Waziri, ya ce, "Kai! Bakin nan ya dace da kai."



Waziri ya ce, "Ai kai ma ba ka ga yadda ka yi kyau ba. Wallahi har ma ka fi kyau a wannan siffa da yadda sa'ad da ka ke mutum!"

Sarki ya sake duban Waziri, ya ce, "Matso mu tafi ga 'yan'uwammu can, mu ji ko ma iya jin babba-da-jakanci."

Da isarsu, sai suka ji guda ya ce wa guda, "Barka da kwana, Doguwar ƙafa !"

Ita kuma ta ce, "Barka dai, Dogon-wuya !"

Na farko ya ce, "Yau kin so makara, ga 'yar cinyar kwaɗon da na rage, ko za ki fara da ita ?"

Gudar ta ce, "Wallahi ai ni na ƙoshi, ba farauta ta kawo ni yau ba, na zo ne in jarraba ko na iya rawa sosai, don yau ana biki, baba ya ce zan yi wa waɗansu baƙinsa rawa su gani." Sai ta fara rawa, tana wani murguɗe-murguɗe. Ta ɗauki ƙafa guda sai ta murguɗe, ta faɗi butsa !

Da ganin haka fa, da Sarki da Waziri ba su san sa'ad da suka ɓarke da dariya ba. Sarki ya ce, "Kai ! Wannan abin dariya ne. Amma kash, ga dariyarmu ta watsa su ! Ba don haka ba, watakila ma da sun yi har 'yar waƙa mun ji."

Can sai Waziri ya tuna ba a dariya, ya dubi Sarki, ya ce, "Subuhana lillahi ! Ranka ya daɗe, ka san fa in an yi dariya ba a komawa mutane. To, ga shi ko mun yi, yaya ke nan ?"

Sarki ya ce, "Haba, ba dai sai mu mai da gabammu gabas ba, mu ce 'Mu—M—M—M—' Haba, ka ga 'yar kalmar wofi da ke wahal da mutane. Mhm. Mu—Mu—Kai Waziri, ba ka da kai. Ka yi shiru, ba ka tuna ba. Ga shi kuwa, kai ka fara dariya !"

Waziri ya ce, "Wallahi ba ni na fara dariya ba, tari kaɗai na yi, kai kuwa ka bushe da dariya."

Suka mai da gaba gabas, suka yi ta dungura ƙasa suna "Mu—Mu—," har suka gaji, bakunansu suka goge, ba su tuna ba. Shi ke nan, suka zauna haka. Ba damar su koma mutane, sun manta da kalmar. Ba dama kuwa su koma gari cikin wannan siffa, su ce su ne Sarakuna. To, ko sun koma sun ce su ne Sarakuna, wa zai gaskata abin da suka ce ? Waɗanne mutane ne za su yarda a ce babba-da-jaka shi ne Sarkinsu ? Suka yi ta yawo cikin daji, suna cin 'ya'yan itace, suna kwana kogwanni.

Rana ta uku suka tashi suka nufi gari, suka hau kan soron

gidan Sarki don su ji abin da a ke yi. Suka tarar duk ana baƙin ciki, ana cewa, "Sarki aljannu sun ɗauke shi."

Bayan kwana goma, da suka komo, sai suka ga ana ta farin ciki, an yi wani Sarki. Sai Dogarawa ke binsa, suna "Takawarka lafiya, Hamza ɗan Buwayi, Sarkin Musulunci ! Sunkuye ! Gyara dai, Zaki !"

Da Sarki Sa'idu ya ji haka, sai ransa ya ɓaci, ya gane ashe sammu ne babban maƙiyinsa, Sarkin Bokaye Buwayi Gagarau, ya aikata masa a makirce, aka ce wani maganin rikiɗa, don sabon Sarkin nan da aka naɗa ɗansa ne. Ya gaya wa Waziri haka, ya ce, "Amma ba kome. Ya yi kyau mu ziyarci kabarin Fiyayyen halitta a Madina, muyi roƙo ko Allah ya sa mu koma mutane." Suka tashi, suka nufi can.

Bayan sun yi sa'a kamar biyu suna tashi, Waziri ya ce wa Sarki, "Ni fa na gaji. Ka san ban saba da tashi ba, kuma na kwana biyu. To, ga shi ma dare ya yi."

Suka sauka. Sai suka ga wani kango na wani ƙaton gida har da soraye a tsakar daji, ba kowa. Suka kutsa kai, wai don su sami ɗan lungu su maƙe. Can suna tafiya cikin gidan, sai suka ji kamar nishi cikin wani lungu. Suka tsaya suna saurare. Waziri ya ce, "A'a ! Ka ji wannan nishi dai, ranka ya daɗe ? Ni fa fatalwa na ke tsoro !"

Sarki ya ce, "Haba, Waziri, dattijo kamarka ya ce yana tsoron fatalwa ! Kuma ma me fatalwa za ta yi da babba-da-jaka ? Mu yi gaba dai mu gani." Sarki ya nufi wajen nishin, don ya ga ko mene ne. Waziri ya jawo shi da baki, har ya tsige masa gashi, wai don dai ya hana shi sai da rai. Sarki ya ƙi, ya tafi, ya tarar daga wani ɗaki ne a rufe nishin ke fitowa. Ya sa baki ya buɗe, sai ga wata mujiya a zaune, ashe ita ce ke kuka.

Daga nan Waziri ya biyo. Da ta gan su sai ta share hawaye, ta dube su, ta ce, "Maraba, babba-da-jaka ! Watakila da taimakonku zan tsira, don an taɓa yi mini duba wai zan yi arziki game da babba-da-jaka."



Da Sarki ya ji maganar mujiya, ya yi mamaki. Can ya ce, "Kash! In dai don wajemmu ne, kada ki sa ranki za ki tsira. Mu ma nan, da kin san labarimmu, sai ki ga mu ma ta kammu mu ke yi."

Mujiya ta roƙi Sarki ya gaya mata labarinsu. Ya kwashe mata duk abin da ya auku, har da shigowarsu nan gidan. Da ta ji labarinsu, ta ce, "Lalle kuna cikin baƙin ciki," amma da kun ji nawa labarin, da kun san baƙin cikimmu duk kusan ɗaya ne. Ni 'yar Sarkin gabas ce, sunana Zaila. Sarkin Bokayen nan, Buwayi Gagarau, wanda ya yi muku wannan aiki, ni ma shi ne ya mai da ni haka. Dalili kuwa, wata rana ne ya je wurin ubana wai ya nemam ma ɗansa Hamza ni da aure. Ubana ya ƙi. Don fushi har yá sa Dogarawa suka yi masa korar kare. Da ya ga ubana ya wulakanta shi haka, sai ran nan da dare ya rikiɗa kyanwa, ya shiga gidan Sarki, ya tafi har ɗakimmu ya tarad da ni ina barci, ya shafa mini wani magani, na rikiɗa haka, ya sa baki ya ɗauko ni ya kawo ni nan. Da zai wuce, ya ce, 'Zauna nan, 'yar banza! Yadda ubanki ya wulakanta ni, haka ke kuma za ki zauna nan har abada, abar wukalkantarwa ko ga dabbobi. Ba ki da wata hanyar tsira, im ba wani mutum ya zo kina cikin wannan siffa ya neme ki da aure ba."

Sarki ya dubi Waziri, ya ce, " Ga al'amari ya bayyana kamar ɗaya ne da namu. Kila kuwa hanyar tsirarmu ɗaya ce, Allah kaɗai ya sani."

Mujiya ta dube su, ta ce, "Ta yiwu ɗaya ce, domin na san hanya wadda watakila za ta taimake mu."

Sarki ya ce, "Wace hanya ce?"

Ta ce, "Na san inda su Buwayi ke hira kullum da waɗansu bokaye 'yan'uwansa. Kullum muguntar da suka yi su ke taɗi. In da zan nuna muku zauren, ku laɓaɓa ku maƙe,

watakila za ku ji cikin tadinsu sun fadi kalman nan da kuka manta."

Da ta fadi haka, Sarki ya ce, "Don Allah, don Annabi, ki gaya mana lokacin da su ke taruwa."

Mujiya ta yi shiru. Can ta ce, "Zan gaya muku, amma fa sai kun yi mini alkawarin abu guda."

Sarki ya yi farat ya ce, "Fadi, kome kika ce, wallahi na yi."

Ta ce, "To, sai daya daga cikinku ya yi mini alkawarin zai aure ni tukuna, don ni ma in tsira."

Sarki ya ja Waziri, suka koma waje su yi shawara. Sarki ya ce, "Na ba ka ita."

Waziri ya ce, "Yaya zan auri 'yar Sarki, ga ka ? Ni karfina bai kai ba."

Sarki ya ce, "Ba kome, sai ka yi."

Waziri ya ce, "A'a, ai na tsufa, me zan yi da kyakkyawar yarinya haka ? Ba ta dace da kowa ba sai kai, ga ka yaro kyakkyawa irinta."

Sarki ya ce, "Ko da ma abin da na ke shakka ke nan. Wa ya san abu a rufe ? Sai dai a yi kasada. Kai kuwa ya kamata ka yi, domin ba ka kula da kowa ba yanzu."

Waziri ya ce "Ni ba muninta na ke gudu ba. Ka san ina auren 'yarka, in kuwa na hada su ba a yi zaman lafiya ba."

Sarki ya yi juyin duniya nan da shi, ya ki. Ya ga dai zuciyan nan ta Waziri da ya auri mujiyan nan gwamma ya zauna cikin wannan siffa har iyakar ransa. Sai ya yi shiru, ya shiga dakin, ya ce, "Shi ke nan, ni na aure ki, in kin taimake mu muka jiwo kalmar."

Ta ce, "Ga shi kuwa kun yi sa'a, yau ne ranar taruwarsu. Sai ku zo in kai ku zauren." Ta yi ta tafiya da su har suka kai wani dan lungu, suka leka ta taga, suka hangi fitila cikin wani zaure, ga mutane duk sun kewaye ta. Cikinsu ma har Sarki ya gane Danjauran nan da ya sayar musu da garin magani. Suna nan make, sai suka ji kowa na fadin abubuwan da ya yi. Sai ya ji wani ya ce wa Sarkin Bokaye Buwayi, "Shin wace kalma ce ka rubuta wa Sarkin Musulmi kace in ya fadi zai komo mutum ?"

Buwayi ya ce, "Wata kalma ce mai wuya, wai ita 'Mutabu.' Yanzu ko me suka zama oho, watakila wani naman daji ma ya cinye su."

Ko da suka ji wannan kalma sai suka rugo, suka komo inda mujiya ta ke. Suka mai da gaba gabas, suka yi sujada sau uku, suka ce, "Mutabu!" Da fadin haka sai duk kamarsu ta sake, suka komo mutane kamar da. Bayan da suka gama, suka yi wa mujiya godiya don taimakonsu da ta yi, suka rungume juna don murna.

Mujiya ta ce, "Ba godiya ba dai. Ina alkawarimmu?"

Sarki ya dubi Waziri. Waziri ya ce mata, "Ai kin san Sarki ba ya magana biyu."

Da Sarki ya ji haka, ya ce, "Gaskiyarka, Waziri. Sai ka daura mana aure."

Waziri ya yi addu'a, suka shafa. Shafawarsu ke da wuya, sai suka ga mujiyan nan ta komo yarinya wadda babu irinta don kyau nan duniya. Sarki ya ja da baya, ya ce "Ke! Mutum ko aljana?"



Ta ce, "Matarka ce, mujiya."

Ya dube ta tun daga ƙasa har bisa, ya nisa, ya ce, "Tsarki ya tabbata ga Sarkin da ya halicci aljannu ya gama da mutane! Wannan zamana babba-da-jaka da na yi, ashe Ubangiji ya nufa wata baiwa ce zai yi mini." Suka run-gume juna don murna.

Sarki ya duba cikin aljihun rigarsa, sai ga battar maganin nan. Suka kama hanya su uku, a kwana a tashi har birni. Suka shiga fada, suka tarad da Hamza bisa gado. Ko da mutane suka ga adalin Sarkinsu na da, sai duk murna ta cika garin. Suka fid da Hamza ɗan Sarkin Bokayen nan, suka mai da Sarkinsu da Wazirinsa. Da ma duk Hamza da ubansa sun gallabe su.

Da Sarki ya hau gado, ya tara manyan gari, ya feɗe musu biri har wutsiya. Sa'an nan ya ce, "To, jama'a. me kuka gani ya cancanci Buwayi yanzu?"

Da suka ji haka, sai suka yi salati baki ɗaya, suka ce, "Ba abin da ya fi sai a kashe shi, mugun kisa, da shi da ɗansa." Sarki ya sa aka ɗaure su. Aka kai Buwayi kasuwa. aka tsire. Sa'an nan ya sa aka zo da Hamza, ya ce, "Zaɓi abin da ya fi maka, in kashe ka, ko kuwa ka shaƙa maganin nan?"

Ya ce, "Na shaƙa."

Sarki ya ba shi magani ya shaƙa, ya ce masa, "Ce 'Mutabu'."

Hamza ya ce, "Mutabu." Nan da nan sai ya zama babba-da-jaka. Sarki ya sa aka kama shi, aka yi masa babban keji, aka ajiye shi a ƙofar fada don kowa ya gan shi.

Sarki da Sarauniya da Wazirinsa suka yi ta cin duniyarsu. In Sarki na nishaɗi, sai ya tashi yana ta kwaikwayon Waziri sa'ad da ya ke babba-da-jaka, ya riƙa miƙe wuya yana takawa ɗai ɗai. Ya kuma miƙe hannuwansa yana kaɗa su, wai yadda Waziri ya ke yi in ya hango kwaɗo. Ko kuwa



ya durƙusa, ya miƙe wuya, ya riƙa dungura baki a ƙasa yana cewa, "Mu—Mu—Mu—."

Watau wai yadda Waziri ya yi ta yi sa'ad da ya so tuna kalman nan. Duk sai a fashe da dariya. Shi kuma Waziri, in ya so Sarki ya ƙyale shi hakanan, sai ya ce, "Na fađa wa Zaila fa abin da muka yi sa'ad da muka je shawarar wanda zai aure ta." Sai Sarki ya ƙyale, don kada a yi tonon silili.

Fasih ya fashe da dariya, ya ce, "Duk labarun da na ke ji ban taɓa jin wanda ya fi wannan dađi ba." Ya tashi ya tafi.



DA gari ya waye, duk yinin nan Fasih bai tafi wurin yawon banza ba. Yana nan gida, yana tunanin labarin da zai ba Waziri ya gode. Can da ya ga azahar ta kusa, ya tashi ya nufi gidan Waziri, ya shiga, ya yi gaisuwa.

Waziri ya amsa, ya ce, "Ka shiryo ka ba ni labarin?"

Fasih ya ce, "I."

Waziri ya ce, "To, bismilla."

Fasih ya soma, "Labarin Susususu da shashasha."

Waziri ya ce, "Ho đan nema! Ina ka taɓa jin an yi wani mutum wai shi Susususu, da wani kuma Shashasha?"

Fasih ya ce, "Allah ya ba ka masara, ai labari ne. Ka kuma ce duk sunan da na ga dama in riƙa sa wa. Tsaya ka ji yadda na ƙaga shi:

A wani ƙauye ne aka yi waɗansu abokai su biyu, guda ana ce masa Susussu, guda kuwa Shashasha, ko wannensu na da mata. Ga su mazan suna shiri, amma matan kullum faɗa sai ka ce karnuka. Abu guda kuwa ke gama su faɗa kullum. Ko wace mace tana tsammani mijinta ya fi na 'yar'uwar sakarci.

Ran nan matar Susussu ta ce wa matar Shashasha, "Ke, tsaya ki ji abin da mijina ke yi, da kullum za ki riƙa yi mini gardamar wofi. Dubi, ran nan na tarad da shi ya ɗauki talge na ɓararraka, wai zai ba jaririn nan ya sha, don ya ji yana kuka. Ba don Allah ya kawo ni da wuri ba, kin san da an yi mugun aiki. Duk da haka wanda ya fara ɗura masa, na tarar duk bakin yaro ya sale, sai ƙara ya ke. Uban kuwa na ta ɗura masa, wai yana tsammani bai ƙoshi ba ne."

Matar Shashasha ta ce, "I, lalle mijinki na da 'yar wauta irin tasa, amma in kin ji yadda na ke fama da maigidana, ai sai ki riƙe baki. Im ba Shashasha ba, dubi fa, ran nan na ce ya je ya samo mana rogo, sai ya je ya karyo itacen tunya, ya ce wai a dafa a gani, shi ma ya yi daɗi. Dubi kuma, a rana wa ta yau na ce ya je ya sayar mana da ɗan ragommu ya yiwo mana awo. Arahar ragon nan ya yi sule takwas, amma ko da ya je, aka fara tayawa sule da sisi, sai ya karɓi awalajar, ya sawo mana ɗan hatsi kwano ashirin ɗaya babu. Dubi fa arahar hatsin nan da a ke yi, kwano ɗari ɗari."

Matar Susussu ta ce, "Ni ai ban ga laifinsa ga wannan ba. Abin da ya fi, sai mu gwada mu ga wanda ya fi sakarci."

To, Susussu da ma masaƙi ne. Matarsa ma, saboda gani yau da gobe ta iya. Saboda haka da shigarta gida sai ta nufi wajen masaƙar, ta tarar da ma mijin ya yanke saƙar

da ya ƙulla tun shekaranjiya, ba zare wurin ba dalilinsa. Da ma abin da matan nan ke so ke nan. Sai ta gyara masaƙa ta hau, ta yi ta takawa tana jefa ƙoshiya, kwalalaf kwalalaf, kwalalaf kwalalaf. Can da ta ji mijin tafe, sai ta taƙarƙare ga saƙa, ba ta ko ɗaga kai.



Da mijin ya shigo ya gan ta ta himmatu cikin saƙa, amma ba zare ba dalilinsa, sai ya tsaya bisa kanta, ya yi shiru, ya buɗe baki yana kallon ikon Allah. Can dai da ya murmurje idonsa ya buɗe su, ya dubi masaƙa bai ga dai zare ba, sai ya ce wa matar, "Kin haukace ne, da kika taƙarƙare haka kina saƙar iska, ba ta zare ba ?"

Matar ta ce, "Ba zare ! Ko aljannu suka taɓa ka ne ? Ga ulu nan na saya don in yi maka riga wadda ba a taɓa ganin irinta ba, ka ce ba kome ɗaure a masaƙa ? Kai ne ba ka kula ba, da sai ka gani. Don ulun ya faye kyau ne, shi ya sa ba safai sakarkarun mutane za su iya ganinsa sosai ba sai in sun lura da kyau."

Mijin ya buɗe ido, bai ga kome ba, sai ya ce, "Ai ka san na yi gamon mata da hikima. Kin san Allah, ai ba don kin gaya mini ba, sai in ce ba kome ɗaure ga masaƙar ! Amma yanzu da kika faɗi, na fara ganin 'yar alama-alamar ulu kaɗan kaɗan kina saƙawa."

Matar ta yi murmushi, dariya za ta ƙwace mata, ta kanne. Can jim kaɗan sai ta tashi, ta ɗauki wuƙa tana yanka banza, wai ta gama saƙar, saura ɗinki. Ta ɗauki zare da allura, ta yi ta ɗinkin iska. Mijin ya zo ya durƙusa gabanta, ya buɗe baki, yana kallon abin al'ajibi. Da matar ta jima tana yi, sai ta ce tana jin barci, za ta ajiye, sai gobe ta iyar da ɗinkewa ta ba shi.

Mijin ya je ya kwanta yana ta murna, alla-alla ya ke gari ya waye ya sa rigan nan da ba mutane duka ke iya ganinta ba don kyau.

Da gari ya waye, matar ta tashi, ta ɗauki almakashi ta yi ta yankar iska, ƙyas ƙyas ƙyas. Ta ajiye almakashi, ta ɗauki allura, ta yi kamar tana ɗinkin wani abu, alhali kuwa ba kome hannunta. Dattijon naka na nan dai durƙushe na kallo.

Can sai matar ta ajiye allura, ta ce, "Mhm, na gama." Ta dubi mijin, ta ce, "Sai ka zo mu gwada mu gani." Ta sa ya tuɓe rigarsa da wandonsa, ya tsaya daga shi sai ɗurwan bante. Ta tashi, ba kome hannunta, ta ce wai akwai rigar ulu, ba a ganinta ne don kyau. Ta yi kamar tana sa masa. Gogan naka dai na tsaye, ya saki baki.



Da matar ta ce wai ta gama sa masa, sai ya duba wannan kafaɗa, ya duba wannan, bai ga ko alamar riga ba, sai ya ce, "Wallahi ni ji na ke kamar ba ni da kome a jiki."

Matar ta ce, "Na gaya maka don ulun ya faye kyau ne, shi ya sa ba a ganinta. Kuma ai ka ga irin wannan riga ba abin da ya fi ta kyau yanzu lokacin zafi."

Mijin ya kama, bai ga ya kamo kome ba sai fatar jikinsa. Sai ya ce, "To, tun da kika ce tana da kyau, na san ai lalle ta zama haka. Bari ta nan ƙauye ma, na san ko birni na shiga ba a samun wanda zai fi ni kyaun ado, domin ko Sarki dai irin kakkausan nan ya kan sa."

Matar ta ce, "Bari in kira matar Shashasha ta zo, ka ji abin da za ta ce." Ta tafi wajen matar Shashasha, ta gaya

mata abin da ya auku duka, suka yi ta dariya. Ta ce mata kuma ta zo ta gan shi.

Da suka zo, matar Shashasha ta dubi Sususu, ta riƙe baki, ta ce, "Don Allah, 'yar'uwa, ina kika sami irin wannan ulu haka, har kika yi wa mijinki riga da shi? Ni ma da zan same shi, ko nawa ya ke, da na yi wa mijina riga da shi."

Da Sususu ya ji haka, sai ya ce wa matar, "Kada ki gaya mata. Ba su son dai su ga mijin wani ya kawo samfur sai sun kwaikwaya. Eho, an dai ƙi gaya miki !"

Matar Shashasha ta fita fuu kamar tana fushi, wai ita an ƙi gaya mata, sai matar Sususu ta bi ta tana ba ta haƙurin ƙarya. Sususu na cewa, "Kyale ta, ta je ta mutu dom mu ! Wannan dai irin rigar ƙwalelen mijinta."

Da suka ba Sususu baya, sai matar Shashasha ta ce, "Ke kuma an jima ki zo ki ga nawa gogan." Matar ta koma, Sususu ya ce, "Ya kamata in nuna wa mutane, don su san ba mata duka Allah ya ba hikima kamarki ba."

Matar ta ce, "Wannan kuma naka, ni dai ba na ɓatad da kuɗina na yi maka ba?"

Sa'ad da matan nan ta Sususu ke fama da yi wa mijinta riga, ashe kuma matar Shashasha na can da gogan nata. Sa'ad da ya shigo gida, sai ta tashi da albasa a baki, tana ci a sulle tana hawaye. Ta dubi Shashasha a firgice, ga hawaye sharaf sharaf.

Da Shashasha ya gan ta ta ƙura masa ido haka kamar wadda ke baƙin ciki, sai ya tsaya, ya dube ta, ya ce, "Wane abin tashin hankali ne haka ya auku ki ke zura mini ido kina kuka?"

Matar ta ce, "Je ka maza kwanta, ai ba ka da lafiya."

Shashasha ya ga shi lafiyarsa lau, amma ga shi matar ta ce ba ya da lafiya. Saboda haka ya ce, "Lalle matan nan tawa ba ta ƙarya. In ka bibiya, ba na lafiya ne da gaske, ni ne ba na ji." Sai ya nufi gado ya haye, ya kanannaɗe, ya yi ta nishi.

Saboda zulumi da mamaki mutumin nan bai ko samu ya

runtsa ba har garin Allah ya waye. In ya ji fitsari, sai matar ta kawo masa ɗan kasko ya yi ciki. Ga shi ko lafiyarsa lau. In da za ka sami bulala ka yi ta zura masa, in kuka zuba da gudu tun safe, har azahar ta yi bai gaji ba. Amma don matar ta ce ba shi da lafiya, sai ya mimmiƙe bisa gado, sai a kwantar a tayar. Mutane suka yi ta zuwa gaishe shi. Yana nishi, yana amsawa da ƙyar.

Da ya ga ya kwanta tun jiya da azahar, ga shi gari ya waye, sai ya ce wa matar, "Uwargida, shin har yanzu ban warke ba?"

Matar ta ce, "Ka warke fa ina? Ga ciwo sai gaba-gaba ya ke yi."

Shashasha ya ce, "Shin, don Allah me ke mini ciwo a cikin jikina? Ni ban sani ba."

Matar ta ce, "Ba ka sani ba? Ba ka jin kafin in ƙare abinci wani abu na murɗawa cikin cikinka?"

Shashasha ya ce, "Na kan ji kullum, tun ba ran da na yi wata 'yar doguwar tafiya ba, ko kuwa ran da ba ki ƙare abinci da wuri ba. Amma fa, da na ci abinci sai in ji ya wuce."

Matar ta ce, "Aha! Ciwon ƙillirilli ke nan, im ba magani ba aka samu da wuri, halaka mutum ya ke yi faraɗ ɗaya.

Shashasha ya ce, "To, don Allah ba ki taimakona da magani?"

Matar ta ce, "Zan yi ƙoƙari. Amma ina tsoro ciwon nan ya ci ƙarfinka. Me ya sa ne ba ka gaya mini ba tuni, sai da na gane da kaina?"

Shashasha dai ya saki ciwo ya ke yi. Sai ya ce wa matar, "Da na yi tsammani zan warke ne da wuri, shi ya sa na yi ta maza, na kanne dukan wahalar da na ke sha, don kada in gaya miki hankalinki ya tashi. Kuma ciwon ne wani iri, mutum sai ya ji kamar lafiyarsa lau. Da na san ba na lafiya, ai tuni da na gaya miki."

Matar ta ce, "Ba kome, Allah ya kyauta. Na yi iyakar ƙoƙarina, kai dai kwanta kurum." Mijin ya yi saƙo kwance,

idan matar ta shigo ta tambaye shi yaya ya ƙara ji, sai ya ce, "To, abin dai sai ƙaruwa ya ke."



Matar ko sai ta samo wannan ganye ta ba shi ya shasshafa a ciki, ta sassaƙo wannan itace ta ba shi ya shafa. Can sai ga matar Sususu ta zo ta ga sakarcin Shashasha. Matar ta gaya wa 'yar'uwarta yadda ta yi masa, suka tafi suna ta dariya.

Matar Sususu ta ce, "Kai, lalle mijin nan na ki ya amsa sunansa."

Matar Shashasha ta ce, "Ina kika san ya amsa sunansa tukun ? Tsaya dai ki ga abin da zai auku gaba nan." Suka rabu.

Da azahar ta yi, matar Shashasha ta zo gabansa yana kwance kan gado, sai ta fashe da kukan ƙarya. Shashasha ya yi wuf ya tashi tsaye bisa gado, ya dubi matar, ya ce, "'Me ya same ki, uwargida, ki ke kuka ?"

Matar ta ce, "Kwanta, kwanta maza, za ka mutu ! Kada ka zo ka mutu a tsaye, ka faɗi ka ji ciwo."

Shashasha ya ce, "Zam mutu ! Ai ni wallahi na warke, tsaya ma in je in ɗauki fartanya, ko na tafi gona. Ni jin jikina na ke kamar ban taɓa ciwo ba." Sai ya diro ɗaga gado.

Matar ta ce, "Koma ka kwanta ! Za ka mutu kafin la'asar. Rufe idonka, ka mimmiƙe, ka san ba kyau mutum ya mutu a tsaye."

Shashasha ya tsorata da ya ji maganar matarsa haka. Sai ya koma gado, ya kwanta, ya mimmiƙe, wai shi tun da matar ta ce ya mutu, lalle ya mutu, shi ne bai san haka a ke

mutuwa ba. Matar ta tafi ta gaya wa matar Sususu, suka yi ta dariya. Sa'an nan sai ta wuce, ta fara kukan ƙarya, ta gaya wa mutane Shashasha ya rasu. Wani kawunsa ya aika da mutane, aka yi ta haƙan kabari. Ita ko, kafin a taru a zo, sai ta je ta sayo likkafani, ta kira matar Sususu suka ɗinka, suka sa wa Shashasha. Gogan naka kuwa ba ya ko motsi, wai shi ya mutu.

Da mutane suka zo, suka tarar har an sa shi cikin likkafani, suka ce, "Af, ashe har an gama abin ?"

Matar ta ce, "Ai tun da azahariyar fari ne ya cika, har waɗansu 'yan'uwansa suka zo, suka yi masa wanka, suka sa shi cikin likkafani. Yanzu ba saura, sai a ɗauko anna'ashi a kai shi."

Mutane ba su san abin da a ke ciki ba, nan da nan suka zo da anna'ashi, aka ɗauke shi. Shashasha na ta mamaki a ransa, yana cewa, "Ashe im mutum ya mutu, duk yana jin abin da a ke faɗi ? A ! Mutuwa dai ba abin da ya fi ta daɗi. Ashe ana so na garin nan na mutu. Ba don dai kowa ka gani zai mutu ne ba, wallahi ni da sai in ce na fi son zama lahira da na duniya."

Aka kai hurumin da aka haƙa masa kabari, aka ɗauke shi, aka jefa ciki. Am fara jera katangi bisansa, za a yaɓe da ƙasa, sai ga Sususu, daga shi sai kirshen bante, yana tafe yana taƙama, wai shi ya sa rigar ulu ya zo wajen jana'izar abokinsa.



Ko da mutane suka gan shi tik haka, sai suka bushe da dariya.

Da Shashasha ya ji sun ɓarke da dariya, shi ma sai ya leƙo daga cikin kabari wai ya ga abin da su ke wa dariya, ya ce, "Ni ma ba don na mutu ba, wallahi da na yi dariyar wannan sakarci!"

Mutane suka ja da baya a tsorace, suka ce, "A'aha. Ashe da ba ka mutu ba?"

Shashasha ya ce, "Na mutu mana! Ai tun da azahar matata ta ce na mutu."

Da mutane suka fara dariya, sai da kowa ya yi ta ƙwalla.

Fasih ya ce, "Ka ji labarin da na ƙaga na Sususu da Shashasha, Allah ya ba ka nasara." Waziri ya tashi, ya ɗauki Fasih ya rumgume, yana yi masa kirari yana yabonsa bisa ga wannan ƙoƙari da ya yi.



Da ya gama, ya ce, "Bari kuma im ba ka misalin gargaɗi na goma sha bakwai."

Fasih ya ce, "To."

Waziri ya fara :

KOWA YA DAKA RAWAR WANI, YA RASA TURMIN DAKA TASA

An yi wani mutum a wata ƙasa, wanda ya fi kowa ragwanci, da fushi, da ganin ƙyashi, da mita, da rashin godiya. Kullum kwanan duniya sai ya dami matarsa, wai ita ba ta ƙoƙari iyakar zarafinta. Kome ta yi sai ya ce, "Ke tafi, raguwa! Kina nan, ke ba wani aiki mai tsanani ba, duk da haka ba ki yi wa mutum abin da ransa zai kwanta. Kullum ina can cikin gona, tun fitowar rana har faɗuwarta, duk zafin rana a bisa kaina ya ke ƙarewa. In shuka in girbe, in ya nuna sa'an nan in ɗauko in kawo miki kina zaune, sai ki dafa kawai, wai iyakar wahalarki ke nan."



Matar ta ce masa, "Haka ka gani, maigida?"

Mijin ya ce, "To, im ba haka na gani ba, ban da wannan me ki ke yi? Sai fa kiɗin shantu kina zagina a kaikaice da shi."

Ta ce, "Maigida, watau sussukar hatsi da na ke yi kullum safe, da niƙan tuwo, da surfen fura, duk ba aiki ba ne ko?"

Maigida ya ce, "Mene ne aiki ciki? Abubuwan da ba su fi a yi a ƙare ba kafin hantsi! Ni duk ma ba rashin aikinki ke ba ni haushi ba, sai da ya ke wai in kin ƙare abinci ki sa mini daidai da naki. Dubi jiya miyata baƙa ƙirin, ke ko taki, da kika tsulala mata mai sai da kika riƙa ganin fuskarki."

Ta ce, "Maigida, dubi fa yaron nan da ke gabana, ina fama

da ruƙu-ruƙun goyonsa. Dubi kuma jakin nan, ka san duk jidalinsu a hannuna ne."

Mijin ya ce, "Zancen banza ! Wane jidali a ke da jaki, in ka ɗebe kai shi wajen kiwo da ba shi ruwa ? Yaro kuwa, ko wane ne ba ya iya goyonsa ba ? Wallahi wanda ya fara samo dabarar mata su yi aikin gida, maza su yi na gona, lalle bai iya rabo ba. Wannan ƙwara ai ta faye yawa."

Matar ta ce, "Yanzu har ƙwara ka ke gani ko ? Ka manta da su ɗiban ruwan da shafar gida ?"

Maigida ya ce, "Rufa mini baki nan da maganar ban haushi, im ba haka ba yanzu kya yaba aya zaƙi ! Waɗannan har wani aiki ne ? In da maza ke aikin gida, mata na gona, haba, da kya ga jikinka haka ? Dubi yadda jikinki ya ke da taushi, ni ko duban ni sai kirci, da kaushi, da faso, da tauri, duk na wahala. Ina mamakin yadda ba ku gajiya da hutu haka !"

Matar ta ce, "Maigida, shin maganan nan taka da gaske ka ke yi ne ? Ko kuwa don nishaɗi ne kawai ? In nishaɗi ne, ya kamata a bari haka, mitar ta yi yawa. Ka san mutum dangin gwanda ne, ba ya jimirin zungura."

Mijin ya fusata, wai don duk mitan nan da ya ke yi tana tsammani nishaɗi ne. Ya harare ta, ya ce, "Ka ga lalatacciyar wofi, haka a ke nishaɗi ? Kullum ina nan kikir-kikir a gona, tun ina zufa har in gaji in daina."

Matar ta dube shi, ta durƙusa, ta ce, "Ka yafe ni, in maganata ta motsa zuciyarka ne. Ina ni ina gardama da kai ? Amma abin da na ke so, gobe mu canja aiki, kai ka tsaya a gida ka yi aikace-aikacen da na ke yi duka, ni in tafi gona in ci gaba da noman furin da ka fara yau. In na ɗanɗana wuyar da ka ke sha, sa'an nan ka ga na riƙa kwashe tuwo naka na fin nawa yawa."

Mijin ya yi tsaki, ya ce, "Yanƙwane-yanƙwane da ke haka, ina ke ina noma ? Da fa iyayenku ba su sangarta ku ba, da sun yi muku renon matan ƙauye masu tsere da mazansu a gona ne, da sa'an nan fa ai ba abin da za a kushe gareki."

Matar ta ce, "Ba kome, kai dai ƙyale ni."

Mijin ya ce, "In ƙyale ki fa ina, ki zo ki kashe mini aikin yini a banza, har ki sa maƙwabtana su zuba mini nauyi ?"

Matar ta ce, "Ni dai na ce ka bari ka ga ƙoƙarina. Kowa kọ ya ce yana iya hadiye gatari, ai sai a sakam masa ɓota. Ni kuma ba don in yi wani abin kai gida na ke son tafiya ba, don dai in ɗanɗano ko na ƙara jin tausayinka in sa :ma abinci fiye da nawa. Kuma in wani abu ya rikice mini, ai ka san akwai mutanen arziki, sa taimake ni, su nuna mini yadda zan yi."

Mijin ya ce, "I, lalle wadanda muka yi iyaka da su wajen gabas da wajen yamma mutanen kirki ne. In kika nemi taimako daga gare su, kya samu. Amma kada ki ɓata bakinki ki ce za ki tambayi wanda muka yi iyaka da shi wajen kudu wani abu. Wannan ja'iri ne, bai tsare kome ba sai mita da cin iyaka. Kya ga abin mamaki, tun da asalatu ya ke fitowa, ba ya komawa sai azahar, amma duk da haka noman da ya ke yi kadan ya fi biyu ɗin nawa, ni da ke tashi da ban ruwan dawaki !"

Matar ta ce, "Wannan kada ya dame ka, kai dai ka tsaya ka huta gobe, ka yi aikina, ni ko in je in yi naka. Amma fa kada ka manta da yi mini abinci. Ka tuna kuma, in za ka kwashe, ka kwashe nawa ya fi naka yawa, don yau kai hutawa za ka yi, ni ce zan yi aiki."

Mijin ya ce, "Don dai sha'anin abinci, kada wannan ya dame ki. Kafin rana tsaka na gama, in zo in yi kiranki."

Matar ta ce, "Kada ma ka wahalad da kanka zuwa kirana, in na ga rana ta yi tsaka, ai na zo yadda ka kan yi."

Maigida ya ce, "A'a, kada ki zo, ki dakata dai har in kira ki. Im ba haka ba, mafarin ki yi ta kaiwa kina komawa ke nan, ke ba ga aikin gida ba, ke ba ga noma ba."

Matar ta ce, "Ai kai ba kiranka na kan zo in yi ba, da ka ga rana ta yi zafi, tun ba ta yi tsaka ba, sai ka dawo, ba ka ko komawa. Don abin ya zo gare ni yau, sai a ce sai na kai azahar ?"

Mijin ya ce, "Ba azahar na ke so ki kai ba. Ba na son ki zo tun ban gama ba ne, don kada ki dame ni da cewa in yi haka, in yi haka. So na ke in yi abina da kaina, ki ji miyar da ba ki taɓa shan irinta ba, ki san ko a dahuwa ba abin da mace za ta gwada mini."

Matar ta ce, "To, ai shi ke nan, sai im bi yadda ka ce. Ka san gobe ina shirin shan miya 'yar gajeriya, ba irin tawa ba doguwa !"

Mijin ya ce, "Allah ya kai mu ! Wannan ɗan yaron ko na goye, tun da hantsi na yi masa ɗura, ba zam bari har rana ta yi tsaka ba, kada ya dame ni da kuka. Ni ko ba na son kukan jariri. In kuma na ga ya farka, na ba shi ɗan kwano ya riƙa wasa da shi."

Matar ta ce, "Lalle kana iya renonsa da haka, amma na fi so in tafi da shi gona, kada ya dame ka."

Mijin ya ce, "A'a, ba ki zuwa da shi. In kin tafi da shi, wa ya riƙe miki shi, wa ya yi miki noma ? Kin tasam ma son shiririta ke nan."

Matar ta ce, "A'a, ni da shi za ni, in kwantad da shi gindin inuwa, sa'ad da na ke aikina. In na ji ya yi kuka, in zo im ba shi nono. Kuma ai ga karemmu duna, sai in tafi da shi, ya kwanta kusa da yaron in na ajiye shi. Me ya sha ma kai ne ma da wannan ? Kai dai ai iyakar-naka ka ga aiki."

Mijin ya ce, "Na ga alamar dai ba ki gane wa ki bar yaron nan gare ni ba. Ba ki sani ba ko ni ma na fi ki lura da shi da kyau ? Amma tun da kika ce kya je da shi, shi ke nan. Allah ya kai mu gobe."

Da gari ya waye, matar ta yi shirin gona, ta fita, ta bar mijin nan yana ƙara barci, don ya ga aikin ba shi da yawa a gida. Da matar ta isa gona, ta ajiye jariri a gindin ɗorawa, ta bar duna na kwance kusa da shi. Ita kuwa ta tafi ta fara noma. Da mutane suka gan ta tana noma, sai suka ce, "A'aha ! Ina mijin naki, ko ba ya lafiya ne ?"

Matar ta ce, "Lafiyarsa lau fa. Cewa na yi dai mu yi canjin aiki, don kullum ya dame ni ni ba na aikin kome a gidan sai barci. Wai shi kullum yana nan yana shan rana.

Ya ce ba na sa abincinsa na fin nawa yawa, don ban san wahalar da ya ke sha ba. Shi ya sa na ce ya tsaya gida, ya yi aikin da na ke yi, ya ji, ni ko in zo gona."

Mutane suka bushe da dariya, suka ce, "Wane aiki ya ke yi, da ya dami mutane haka? Bara dame nawa ya ɗaura?"

Matar ta ce, "Ai bara ya yi ƙoƙari, ya ɗaura damen dawa huɗu, na gero uku."

Mutane suka kece da dariya, suka ce, "Haka ya gaya miki? Karya ya ke yi. Dame biyu ya ɗaura, na dawa ɗaya da gwallo na gero, saura mu muka yi masa karo-karo, don shi ke ɗebo mana ruwa im mun ji ƙishi. Amma tun da ya ke haka, je ki inuwa ki huta. Don dai ɗan noman da ya kan yi kullum, ma iya yi miki biyunsa yanzu." Nan da nan suka taimake ta, domin tausayinta da suka ji.



Gogan naka kuwa bai ko farka barci ba sai da rana ta cira sama. Da ya tashi, ya sami fura ya sha, ya ɗauki lofensa ya kunna yana sha, yana cewa, "Ka san mata su ke cin duniyarsu da anini! In huta tukun sai na wartsake, in tashi da walaha, in gama ɗan abin da a ke yi."

Can ya ga walaha ta yi, sai ya tashi ya ɗauki kwanon awo, ya je ya auni kwano biyu, ya tafi maniƙa ya gyara dutse, ya fara niƙa. Duk daɗin hutu ya kama shi, yana cikin inuwa sai nishaɗi ya ke. Ya fara waƙa :

"Ya ku jama'a, ku taho ku jiya,
Zam ba ku nasiha na sake.
Ba mai rigimata nan lardin,
Kome ya rufe muku na buɗe.

Ku lura da mata sai ku sani,
  Ƙwarammu su ke yi mun ƙyale.
Ku dubi da rana mu je daji,
  Noma, ice, duk mun rame.

Ku dubi jikin mata, ku sani,
  Sai kwance su ke yi, sun more.
Ga tawa fasaha, sai a raba,
  Kowa ya yi noma ko dole.

Duk cimmu guda, har sun fi mu,
  Kowa aka zalunta shi ne.
Kome ka gaya muku kar ku ƙi ji,
  Na sake rabo, don an yi kure.

In ka tafi gona yau ka yini,
  Da safe kira ta ta ɗau kalme.
Sai ni Goga, Sarkin ƙigima!
  Eho mata, mun dai gane!"

Da ya gaji da wannan waƙar, ya sake wata. Ya yi ta yi, har ya yi waƙa kamar goma sha biyu iri iri dabam daban, amma bai niƙa ko girgiji ba. Duk hannuwansa da kafaɗunsa da gwiwoyinsa da ya ke durƙushe suka yi sanyi.



Ya taɓa ɗan garin da ya niƙa, ya ji shi ko kunu ba ya yi, don ya faye zama ɓarzo. Ga shi kuma duk ya yi zufa, sai haki ya ke yi. Sai ya ce, "Ashe ɗan abin nan da na ke ganinsa kamar ba wuya haka ya ke? Bari, na san dabara. Ba na ma yin tuwon, in na yi mana fura ai ta ishe mu. Don ba mu ci tuwo ba kwana guda wani abu zai faru?" Sai ya bar niƙan nan, ya ɗauki kwanon awo don ya je ya ɗebo gero ya daka fura.

Ko da isarsa ɗakin, sai ya tarar ashe da ya ɗebi dawa bai rufe ba. Awaki suka shiga, suka yi wa ɗakin kaca-kaca, suka cinye ɗan geron nasu da sauran dawar. Sai ya riƙe baki, ya yi tsaki, mts, ya bi awaki zai buga, duk suka yi waje da gudu. Ya ɗauki tsintsiya ya share ɗakin sarai, sauran furar da kė cikin gidaunjiyarsa da suka kifar ya sa ƙasa, ya ƙwashe ta ya zubar. Ya dawo, ya ce, "Mhm ! Ka ga ɗakin ya koma yadda ya ke, sai dai hatsimmu da awakin nan suka cinye. Amma wannan ba kome, da ma ya kusa ƙarewa. Kuma ma bakin da Allah ya tsaga ai ba ya hana masa abinci." Sai ya nufi wajen niƙa kuma.

Ko da jakinsa ya gan shi, sai ya yi kuka, haa-hii-haa-hii, don a kai shi wajen kiwo. Maigida ya ce, "Af, ai ko kana da gaskiya da ai har na sha'afa da kai." Ya tafi ya ɗauki igiya da zai yi masa talala, ya kwance, ya tsaya yana tunanin inda zai kai ya ɗaure. Ya ce a ransa, "Ina ya fi kyau ne in kai jakin nan ? Fadama dai ta yi nisa, kafin in je can in dawo, lokaci ya ƙare. Ga shi ko yanzu ban sami wani abin da za mu ci ba. Ni ma kaina ga shi yunwa ta fara kama ni. 'Yar furata lalatattun awakin nan na maƙwabta sun zubar, in na yi magana su ce na faye mita, don ni ba ni da su ya sa na ke ganin ƙyashi. To, ko ma ba don nisa ba, in na kai shi rafi ina zan san abin da ya same shi ?" Ya tsaya yana shawarwari a ransa.

To, ko da ya ke mutumin nan ba wani mai sukuni ba ne ƙwarai, amma duk da haka gidansa na rufi ne, ba jinka ba. Da sa'ad da ya ke da samu, ɗakinsa ciki biyu ne, yanzu da al'amarin ya juya musu, ya kasa yaɓensu duka, har ciki guda ya faɗi. To, faɗawan nan da ya yi, sai tudun ƙasar ya zama kamar mataki, har awaki na iya hawa bisa rufin ɗakin mai kyau, ba da wata wahala ba. Bisa rusasshen ɗakin nan, da bisa ɗaki mai kyaun, duk haki ya tsiro layalaya. Wannan ciki rusasshen gabashin mai kyaun ya ke daga baya.

Da maigidan nan ya tsaya tunanin inda zai ɗaure jakin

nan, bai samu ba. Can sai ya tuna da wannan wuri, ya ja jaki, ya kewaya da shi. Ya fa nemi inda zai ɗaure shi, abu ya gagara. Ba itace wurin, ba dalilinsa. Saboda haka ya miƙa igiyar ta taga, ya kewaya ya shiga ɗakin, ya kama igiyar ya ɗaura a wani ginshiƙi da ya tokare ɗakin da shi don gudun kada shi kuma ya rusa.

Ko da ya ga ya sami wuri ya ɗaure haka, sai ya ce, "Mhm! Lalle dabaran nan tawa ta faye yawa. Ya koma ga niƙa, gururus gururus, gururus gururus. Domin gajiyar da ya yi yanzu har ya bar waƙa. Can yana ta yi kamar abin dole, yana haki, yana zufa yana yarƙewa, sai jaki ya motsa daga waje, ya ja igiyar da aka yi masa talala da ita, sai maigida ya ga ginshiƙin ya motsa. Nan da nan sai ya watsad da niƙa, ya kwance talalar daga ginshiƙi, don kar jakin ya ja da ƙarfi daga waje, ginshiƙin ya goce, rufin ya rusa. Ka san wannan ko bai sai wuri ba, tun da ya ke cikin damina ne.

Maigida ya kwance igiya, ya riƙe a hannu, ya rasa inda zai ɗaure ta. Ya ga in ya riƙe ta a hannu ba damar aiki, saboda haka ya sami wata dabara, ya ɗaura ta a ƙafarsa Da ya ga ya yi wannan dabara, sai ya ce, "Kai, wallahi, lalle na isa mai fasaha! Ka ga yadda na ke ta samun hikimomi iri dabam daban dai?" Ya dubi hatsi, ya ga ko kwano guda bai ɓarza ba har yanzu, balle ya yi tishi, ya sa sanwa, ya yi tuwo, ya yi miya. Ya duba, ya ga rana ta yi tsaka, sai ya ce, "Na san dabara. In na samu na ɗama tuwo, ba na yin miya, sai in yi kwaɗo, mai ci ya ci, wanda ba ya ci ya bari." Sai ya koma ya duƙa wa niƙa.



Yana nan yana yi, ya ɓarje kamar kwano guda, sai ya ji kafaɗunsa sun yi sanyi, ba ya iya gamawa. Saboda haka sai ya kwashe, ya ce, "Haba, im ma ba abin mata ba. a riƙa abinci kullum iri ɗaya? Daga dai tuwo sai tuwo kullum

ba a musanyawa ? Ni yau zan yi kunu, wanda ya ƙi sha ko oho.

Ya taɓa ɗan garin da ya niƙa, ya ji abin garas garas, ko kunu ba ya yi. Sai ya ce, "Bari in huta kaɗan, in ɗan tusa shi da sauri. Ga rana tsaka har ta gota, ban yi kome ba. Tishi dai ba wani aiki ba ne, kai dai in huta ka gani."

Da ya sarara, sai ya tashi, ya kama tishi, yana cikin yi ashe jakin da ke bayan ɗaki ciyawa ta ja shi har ya kai bisa rufin ɗakin da ya ke, maigida bai sani ba, yana ta niƙa. Ba shi da sanannen ciki sai ya ji am fizge shi fyu, an yi sama da shi wajen tagan nan. Ya yi ta kame-kamen dutsen niƙa, da randar da matar ta ajiye ƙullu da za ta yi koko. Af, duk a banza ! Sai ga shi yana reto kai ƙasa, ga ƙafa guda can ɗaure wajen taga. Ga shi duk ya gwabgwabje, baki da hanci da kai duk sai jini ke zuba. Ga shi kuma jikinsa da tufafinsa duk sun yi faca-faca da ƙullun da ya kifa wa kansa sa'ad da ya jawo tukunyar, yana kame-kamen abin riƙewa.

Abin da ya sa wannan haɗari, ashe sa'ad da jakin nan ke kiwo bisa rufi, ya ga ƙiriƙiri ya yaɗu ya bi bangon ɗakin laya-laya, sai ya miƙa wuya wai zai ci. Abinka da dabba, sai ya miƙa ƙwarai har ya faɗa can baya. Nauyin faɗawan nan da ya yi shi ya fizgi maigidan nan, har ya kai ga taga yana lilo kai ƙasa, don ka san igiyar da ke ƙafar jakin tana ga ƙafar maigidan kuma. Igiyar ko ba ta da tsawo ƙwarai yadda jakin zai kai ƙasa, shi kuma sai ya tsaya can yana lilo. Amma shi da ya ke ƙafar gaba ce aka ɗaure, abin ya yi masa dama, don kansa ke bisa, ba kamar maigida ba.

Maigida da kai ke ƙasa ya yi ya yi ya kama igiyar ya kwance ta ; ba dama, hannunsa ba su kaiwa, ya gaji ya dangana. Ya yi ta lilo nan, idanu suka firfito tulutulu don wuya, yana jin kamar kayan cikinsa za su fito ta baka. G . shi kuma daidai kansa murhu ya ke, hayaƙi na ta cika masa hanci, sai hawaye ya ke yi na kukan wuya da na hayaƙi.

Kafin rana ta ko kusan tsaka, masu taimakon matar da

ke gona suka gama. Suka bar ta nan tana kakkaɓe hakin da aka nome. Da ta ga rana ta wuce tsaka, mijin bai zo ba, sai ta ce wa maƙwabtan da suka taimaketa, "Za ni gida in gani lafiya maigida bai kawo mini abinci ba har yanzu ?"

Mutanen suka ce, "Gaskiyarki, ai in shi ne kamar yanzu ya dafe gida. Amma tsaya tukun mu sam miki namu abincin da aka kawo mana ki ci, kada ki yi saki na dafe. In dai don mai gidanki ne ke yin abinci, lalle har yanzu bai ƙulla kome ba."

Da fari kunya za ta hana ta, suka matsa ta ta tsaya ta ci. Ta kuma jefa wa karenta duna ya ci, har suka ƙoshi, sa'an nan ta ɗauko fartanyarta, ta goyo ɗan, duna na biye. Za ta wuce, mutanen nan suka ce, "Bari mu biyo ki, mu ga yadda za mu tarad da shi ya yi goho yana hura wuta." Suka kakkaɓe faretaninsu, suka bi ta tinkis-tinkis har gida.

Suka kutsa kai ɗakin gaba ɗaya, suna tsammanin za su ga maigida na sanwa, ba su gan shi ba. Sai suka ji daga sama wajen taga ana ce musu, "Alhamdu lillahi, ku zo maza ku kwance ni !"

Jin wannan har ya sa suka firgita, matar ta ja da baya. Suka duba, sai ga mijin na lilo kai ƙasa. Ga shi faca-faca cikin tsari, jini sai zuba ya ke yi ta hanci da ta baki, sai ƙuda ke binsa, buu ! Ga hawaye sharaf-sharaf yana kuka. Sauran mutane suka ɓarke da dariya suna kyakkyawa. Matar duk kamar ta yi hawaye, ta dafe ƙirji, ta ce, "Subuhana lillahi ! Maigida, lafiya ?"

Mijin ya ce, "Ke, kin faye surutu, ke dai kwance ni na ce !"

Ta gama mutanen nan da Allah su sance mata miji, tana cewa su ɗauko shi sannu sannu kada ya faɗi ya ƙara jin ciwo. Mutane suka ce, "Ya mutu ma in don wani !"

Matar ta sa hannu, suka kwance igiyar daga ƙafarsa, suka ƙyale shi ya kuma faɗowa da kai ya ƙara buga hancinsa da ƙasa ƙumus, ya kwanta shiru don zafi. Matar ta ɗauke shi ta rungume tana kuka. Faɗowar mijin nan ke da wuya, sai mutanen nan suka ji wani abu gigib daga bayan ɗaki.



Suka ruga wajen su ga ko mene ne, sai suka tarad da jakin mijin ne ya dire, domin an kwance mai gida, da ma ko nauyinsa ne ke riƙe da shi.

Da faɗowar jakin sai ya ruga, mutane kuma suka ruga wajen maigida suna dariya. Da matar ta ga mijin ya wartsake, ta durƙusa gabansa, ga shi muzumuzu, ta ce, "Sannu maigida, sannu ! Yaya aka fara haka ?"

Sai gogan naka ya harare ta, ya ce, "Im ba ki rufa baki ba, yanzu kina shan kashi ! In shegantaka ki ke ji, na fi ki. Meye ruwanki da abin da ya faru, im ba son yawan magana ba ? Daga yau ki tsaya ga aikin gida da kuka saba da shi, ni ko ki bar ni da ŋawa na gona, lalatacciyar wofi ! Maza ki dama mini ko kunu in sha, yunwa na ke ji. Im ba haka ba ko, yanzu kya sha duka, mutuniyar banza !"

Maƙwabtan nan nasa suka yi waje, suna ta kyakkyewa suna dariya, suna cewa, "Don Allah ji inda ya ke son ya huce haushinsa ! Ko ita ta sa jakinsa ya rataye shi oho ?"

Matar ta rasa abin da za ta ce, ta tashi ta ƙarasa niƙa, ta yi masa abinci.

Ka ji abin da ya sami wannan maigida. Daga ran nan

ya zama nagari, duk miyagun halayensa ya bari, ya koma salihi, sai ka ce ba shi ba.

Da Waziri ya ƙare, Fasih ya yi ta murna yana cewa,

"Wannan labari daɗinsa wane na jiya ! Wannan waƙa da mijin nan ya yi duk ita ta fi shero ni."



YAU, tun azahar ba ta yi ba, sai ga wani mutum Sarki ya aiko shi yana kiran Waziri. Waziri ya yi shiri ya fito, ƙatta suka ɗauke shi bisa karaga. Am fito da shi ƙofar gida ke nan, sai ga wani mutum a tsaye kan titi. Duk mutane da suka ga Waziri suka tashi suka yi gaisuwa. Shi ko mutumin nan bai ko motsa ba, sai kallon Waziri ya ke yana dariya.

Da Waziri ya lura da shi, sai ya ce wa mutane, "Wane ne wancan ?"

Mutane da ke biye suka ce, "Ai ɗan Waziri marigayi ne, Allah ya ba ka nasara."

Waziri ya dubi ƙatta da ke tare da shi, ya ce, "Ku yi ta dukansa sai ya mutu." Madaka ƙato suka same shi fas fas, sai da ya faɗi yana ahi.

Waziri ya ce a tsaya. Ya dubi ɗan Wazirin nan, ya ce, "Me ya sa ka ke mini dariya ? Ni ba ubanka ba ne ?"

Ya ce, "I, Allah ya ba ka nasara." Ya faɗi yana tuba.

Waziri ya ce, "A tafi da shi gida a ba shi aska takwas, da wando mai zina, da sule ɗari ya yi awo."

Mutumin nan ya faɗi, ya yi godiya. Waziri ya wuce fada.

Da ya dawo daga fada, Fasih ya zo. Waziri ya ce, "Yau za mu ƙare, za mu ba da misalin gargaɗi na goma sha takwas."

Fasih ya ce, "I."

Waziri ya soma :

## SAI BANGO YA TSAGE KADANGARE KE SAMUN WURIN SHIGA

Wani mutum yana da 'ya'yansa hudu, babban ana ce masa Lawal, mabi da shi Sani, mabi wa wannan Salisu, ɗan autansu kuwa ana kiransa Rabi'u, su duka hudu ɗakinsu ɗaya. Abin da ya dami uban a kan al'amarin yaran nan, shi ne tun suna yara ba su taɓa gama kansu ba. Abin da wannan ke so ba shi wannan ke so ba, in wannan ya ce a yi gabas, sai wannan ya ce shi yamma za shi. Kullum uban yana ƙoƙari ya shirya su, ya sa su gama kansu, amma a banza. Kullum shiri, amma kamar cewa ya ke su ƙara ɓatawa.

Ana nan ana nan, ran nan sai uban ya kwanta ciwon ajali. Da ya kai gargara, sai ya kira 'ya'yan nan, ya yi musu wa'azi, ya ce kome za su yi don Allah su gama kansu, su yi shi gaba ɗaya, kada kowa ya kama gabansa.

Don ya nuna musu ma'anar abin nan da ya faɗi, sai ya sa su samo 'yan sanduna guntaye guda hudu, suka samo. Ya ɗaure su wuri ɗaya, ya ce babban ya karya. Ya sa gwiwa, ya yi ya yi, ya kasa. Uban ya miƙa wa mabi masa,



ya gamu haka, alhali kuwa sa'ad da ubansu ke da rai ba mai ƙaunar ya ga wani abin alheri ya sami ɗan'uwansa, sai ka ce 'yan uba ne, ba shaƙiƙai ba.

Suna nan, ran nan suna cin abinci, Sani ya dubi Rabi'u, ya ce, "Kai fa ka faye shan miya, ga shi kuma ba ka tsayawa ka ci gabanka, sai ka taɓo gaban wannan, ka taɓo na wannan cin abinci haka kuwa ba shi da amfani."

Lawal kuma ya dube shi, ya ce, "Dubi ma yadda ya ke zaune mana, ba ya ko tanƙwashe ƙafa, ya harɗe sai ka ce ɗan Sarkin Santambul. Mutum ko, kome ƙwarinsa, mun san ba ya yi wa tuwo ba."

Daga nan Salisu kuma ya ce, "Ai in aka kula da halin Rabi'u, ba a iya zama da shi ba. Wanda ya tashi kamar ɗan Sarkin baki? Dubi, ko tauna bai iya ba, sai wani abu ya ke cakal-cakal kamar kare! Lomar ma ba ya yanka daidai da bakinsa, sai ya gatsa da haƙori ko yaushe."

Rabi'u dai ya ƙyale, sai ya ga tsokanar ta faye yawa, saboda haka ya ce, "M, Tsuntsu duka dai na cin kashi. amma ka ga sai na ungulu aka gani."

Salisu ya ce, "To, ban da kai wa ka gani yana cin abinci hakanan? Ka ce tsuntsu duka na cin kashi. Ka san yaro duk ba ya ganin girman wanda ya ke bi."

Rabi'u ya dubi Salisu, ya ce "Kai ma fa, ba ga shi nan da dafe ka ke ci ba?"

Salisu ya ce, "Kai Rabi'u, hawainiyarka ta kiyayi ramata !"

Rabi'u ya ce, "A, to, gaskiya mana, kai ne manya na magana sai ka riƙa tsalma baki. Ana cin danƙo har da su kaza."

Da Salisu ya ji haka, sai ya ƙume, ya ce, "Wane ne kazar? Kai fa yaron nan, na san ka shege ne."

Ka san yaro, Rabi'u bai san inda Salisu ya nufa ba da cewa ya san shi shegen yaro ne. Sai ya yi tsammani yana nufin shi ne shegen da ubansu ya ce. Saboda haka ya harzuƙa, ya ce, "Da baba zai mutu ya gaya maka ni ne shege? Ba shakka kai ma ne shegen, ba wani ba !"

Suka tashi harr, za su fara faɗa, manyan suka rirriƙe su. Kafin a raba su, zuciya ta ƙulle Salisu har ya kawo wa Rabi'u mari, amma bai same shi ba, sai ya sami fuskar Sani kau.

Sani ya ji zafi, ya sa ƙafa ya tokare shi, ya ce, "Ka ga shegen yaro, kana da zuciya da za ka riƙa yi mana tuƙuburcin wofi ? Ana raba ku, kana kai bugu ?"

Lawal da ya ke da ma sun fi jituwa da Salisu, sai ya ce wa Sani, "Kome za ka ce masa, bari ce masa shege. Ko da



baba zai mutu bai bayyana shege ba cikimmu, balle a liƙa wa wani."

Wannan magana ta tunzura Sani, ya ce, "Je ka, an ce mar shege ! Ai kai ne ma shegen, don ba mu bayyana ba ne, shi ya sa baba tun yana da rai ya tsane ka."

Lawal ya ce, "A'a ! Take-taken naku na shegantaka har ya kawo gare ni ?" Sai kokawa da dambe suka kaure tsakanin Lawal da Sani.

Salisu kuma da Rabi'u suka kama tasu, suka yi ta yi, har suka yi wa juna rotse, kowa na cewa abokin faɗansa shi ne shegen da ubansu ya rufa.

Da mutanen unguwa suka ji hayaniya a gidansu, sai suka shiga su gani ko me ya gama. Suka tarar sun yi wa juna rotse, ko wannensu yana cewa, "Kai nẹ shege ! Kai ne shegen !" Da mutane suka ji abin ya kai ga shegantawa, sai abin ya ba su tsoro. Suka kira Dogari, ya yi macinsu har gidan Sarki, ya gaya masa abin da su ke cewa, da kuma yadda ya same su.

Sarki ya ce, "Don me kowa ke cewa ɗan'uwansa ne shegen ? Akwai wani shege ne a cikinku ?"

Lawal, wai shi babba, ya tashi yin musu, don kada a tone asirin yadda ubansu ya ce, sai Sarkin Dogarai ya kai masa mari kau, har ya gigice. Sa'an nan aka tambayi Sani, ya faɗi dukan abin da ubansu ya ce.

Da Sarki ya ji haka, da ma ga shi azzalumi ne, sai shi kuma ya ce, "Allah ya tona ku. Da watau za ku rufe mana, ku raba dukiya da shege ? To, yanzu sai ku nuna mini shege a cikinku, im ba haka ba kuwa, in karɓe dukiyarku duka im bar ku hannu fayau."

Yara suka yi cirko-cirko. Daga nan sai Lawal ya dubi Sani, Sani ya ce, "Me ka ke dubana, hala ni ne shegen ? Sai dai kai ka zama, amma ba ni ba."

Daga nan sai abin ya ruɗe, wannan ya ce wannan nẹ, wannan ya ce wannan ne.

Sarki ya ce, "Ku dai bar wata bayayya, Allah dai ya tona ku." Ya sa dogarawa suka tafi gidan, suka washe su sarai. Sarki ya kore su daga Majalisa, suka fita, kowa ya kama harkar gabansa yana zargin ɗan'uwa. Lawal ya riƙa yin dako, ana ba shi anini anini yana samun abinci. Sani ya kama tallar tsire. Salisu kuwa ya koma gidan Sarkin makaɗa, yana yi masa kurkutu. Ɓabi'u ko da ya ke ba shi da ƙarfi, sai ya riƙa ciyawa yana sayarwa. Duk abin nan kuwa kowa ya yi gararambarsa da rana, in dare ya yi sai ya komo gidan nan nasu ya kwana.

Suna nan haka, ran nan da maraice sai Sani ya ɗauki tallar tsire yadda ya ke yi kullum, ya shiga gari. Ashe inda

waɗansu ƙatake suka kira shi, sun yi masa zalunci, sun sace na taro bai sani ba. Da magariba ta yi, ya dawo wajen Sarkin Fawa, aka ƙidaya, sai aka ga taro ya ɓace. Sarkin Fawa ya same shi da zagi, ya ce ladansa ke nan ya sace. Ya ce in ya sake yin haka ya kore shi.

Sani ya komo gida, ran nan ko sisin kwabon sayen tuwo ba shi da shi. Ya hau gadonsa ya kwanta, ya kasa barci, cikinsa na ta kiran ciroma. Sai ya fara tunanin abin da zai yi gobe, in Sarkin Fawa ya kore shi. Yana cikin tunani sai maganar ubansu ta faɗo masa a rai, da ya ce ya binne waɗansu kuɗi a ɗadar rakensa. Saboda haka, asuba na yi sai ya tashi, ya ɗauki masassabi, ya tafi ɗadaman nan, ya yi ta kautu har Allah ya gajishe shi, bai kauto kome ba. Ya komo gida, ya dangana.

Ba a kwana biyu ba kuma, ran nan Lawal ya nemi dako ya rasa, sai ya dawo gida ko abinci bai ci ba. Ya kwanta yana ƙidayar tanka. Can zuwa asalatu shi kuma ya tuna da dukiyar da ubansu ya binne. Sai ya sulale, wai don kada saura su sani, ya je ɗadamar, ya yi ta kautu har rana ta take, bai tono ko anini ba. Ya komo gida, ya dangana.

Ran nan kuma Rabi'u ya tuna, ya tafi, ya yi ɗan nasa tsakure-tsakuren. Ga shi da ma bai kai su ƙarfi ba, ya kasa ya komo.

Ana nan kuma gari ya zama wa Salisu tufkar hagu, sai shi kuma ya je ya kasa tono kome. Sai ya ce a ransa, "Da za mu taru, mu tone ɗadaman nan sarai, duk inda baba ya binne kuɗin nan, da mun tono shi." Sai ya kama bakinsa, bai ce kome ba.

Kowa da ya taɓuka, ya ga ya kasa shi kaɗai, sai ya gane da za su taru su duka, su kauce ɗadamar, da sun tono kome ke ciki. To, ko wannensu zuciya na cinsa, har ba ya iy.. fara karaya ya ce wa saura su taru su tone gaba ɗaya. Ana nan dai kwana da kwanaki, da Salisu ya ga abin babu Sarki sai Allah, sai ya shawarci saura su gamu su tone ɗadaman nan, ko sa sami abin zaman duniya da ubansu ya ce ya binne.

Ko wanne ya ce, "Da ma ina nufi in shawarce ku haka, don tsoron kada ku ƙi, shi ya sa na ƙyale."

Sai suka sami masassabai, suka yi ta kautun fadama ba ji ba gani, har suka kauce ta sarai, ba su ga ko allura ba. Saboda haka suka dangana, suka ce, "Bari ma mu sa rake, kada wahalarmu ta zama ta banza."

Tun da wannan fadamar ta ke, ba ta taɓa samun kautu irin na bana ba. Saboda haka raken da suka yi wannan shekara, sai Allah kaɗai ya san iyaka. Da ma dukiyar da



uban ke nufi ke nan, ba su gane ta ba, ce su ke waɗansu kuɗi ne dabam ya binne. Da haka suka sake ba zuciyarsu magana, suka gama kansu suka mai da hankali ga noma. Cikin ɗan lokaci kaɗan suka koma kamar da, faca-faca cikin arziki. Ran nan sun ci abinci sun gama, suna zaune suna taɗi, sai Salisu ya ce, "M ! Kun ga abin nan da baba ya fäɗi sai da ya faru. Ya ce da ma im muka yarda muka raba kammu, mun kaɗe, ba abin kirkin da za mu iya ƙullawa im muna ɗai ɗai. Kun san kuma ya ce im muka bari aka gane cikimmu, ko dukiyarmu ba mu tsira da ita. Kun gani kuwa baki ya boka."

Saura suka ce, "Haba, ai mun ga taskun rabuwan nan tamu. Lalle kowa ya ƙi jin maganar na gabansa, ya yi da-na-sani inda da na sani ba ta da amfani. Domin masu karin magana su kan ce, 'Keya ce a baya ta kan tsaya.' "

Salisu ya ce, "Kun ga fa wannan arziki ba abin da ya jawo mana shi sai gama kai, da biyayya, da mai da hankali ga noma. Ashe dai :

Gida ya zaunu ko da ba fatauci,
  Amma ba ya zauno sai da noma.
Idan aka addabe ka gari da ƙauye,
  Ka sari dawa, ka sa dawa da gero.
Idan ka raɓuka ga bara, ka taɓe,
  Ka sai garma, ka je gona ka nemo.

Tabaraka ya halicci ƙasa da yalwa,
  Ya ɗau kurɗi, ya binne don a tono.
Daɗa mu babu damar yin butulci,
  Idan raggo ya taɓe babu kaito."



Fasih ya ce, "A, a, a, a ! Wannan waƙar kai ka yi ta yanzu, ko kuwa Salisu ?"

Waziri ya ce, "Salisu wa ? Ni na yi ta."

Fasih ya ce, "Muryarka na da daɗi ƙwarai."

Waziri ya ce, "Ai ba kai kaɗai ba. Kowa haka ya ke faɗi tun ina yaro. Tun da ya ke kana sha'awar waƙoƙi, bari ma in cika maka wannan gargaɗi da na yi da waƙa, don in yi godiya ga Ubangiji, Sarkin Sarauta." Sai ya kama waƙa :

"Yanzun ne na i da wanga jari da na fara,
  Don ɗana Fasihi şhi ma ya karanta.
In kun lura wanga labɗi da na tsara,
  Ba surutu ba ne na banza da na ƙarya.

Kun san duniyarga ba tai ga safihi,
  Yara ku lura ga nasiha ku biya ta.
Na tsara su don in ƙara muku ilmi.
  Ku yi wayon zama a yanzun, ku yi lura.

Allah, kai ka ba mu lura da fasaha,
  Kai muna hankali da wayo mu yaba ka.
Kai ɗai za ka ba mu yau, gobe ka ƙara,
  Jibi ka ba mu, gata ma za ka daɗawa.

Malamai, ku lura in na ɓace hanya,
  Ku ji tausayi, ku mai da ni, kar ku yi ƙeta.
Ni kome na tashi yi sai in yi haiƙan,
  Don tsoron mahassada ba ni ragewa.

Mun san arziki ga Allah aka samu,
  Don zunɗen mahassada ba ya hanawa.
Ku maƙiya, ku daina sukana ga fasaha,
  Allah ne ya ba ni, ba za ku hana ba.

Ni dai na cika da sunanka Muhamman,
  Da salati da sallamawa ga ma'aika.
Ya Allah, ka yafi saɓon da na gwabza,
Ya Allah, ka yafi saɓon da na gwabza,
Ya Allah, ka yafi saɓon da na gwabza,
  Ka yi jinƙai gare ni, domin rahamarka!"



